إنا نحن نزلنا الذكر وإنا له لحافظون






تشرف بالأمر بطباعة هذا المصحف الشريف وترجمة معانيه
خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود
ملك المملكة العربية السعودية

بسم الله الرحمن الرحيم

# مقدمة

بقلم معالي الدكتور : عبدالله بن عبدالمحسن التركي
المشرف العام على المجمع

الحمد لله رب العالمين ، القائل في كتابه الكريم :
﴿ قَدْ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٌ وَكِتَٰبٌ مُّبِينٌ ﴾ .
والصلاة والسلام على أشرف الأنبياء والمرسلين ، نبينا محمد ، القائل :
(( خيركم من تعلم القرآن وعلّمه )) .
أما بعد :

فإنفاذاً لتوجيهات خادم الحرمين الشريفين، الملك فهد بن عبدالعزيز آل سعود ، حفظه الله، بالعناية بكتاب الله، والعمل على تيسير نشره، وتوزيعه بين المسلمين، في مشارق الأرض ومغاربها، وتفسيره، وترجمة معانيه إلى مختلف لغات العالم .

وإيماناً من وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد بالمملكة العربية السعودية، بأهمية ترجمة معاني القرآن الكريم، إلى جميع لغات العالم المهمة، تسهيلاً لفهمه على المسلمين الناطقين بغير العربية، وتحقيقاً للبلاغ، المأمور به في قوله ﷺ : (( بلّغوا عنّي ولو آية )) .

وخدمة لإخواننا الناطقين باللغة الهوساوية، يطيب لمجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة المنورة، أن يقدم للقارئ الكريم هذه الترجمة الهوساوية، التي قام بها فضيلة الشيخ أبي بكر محمود جومي. وراجعها الأستاذ أبو بكر عثمان (صكتو)، والأستاذ أحمد بللو ابن والي كاتسنا، والأستاذ محمد إنوا ديكو بن آدم باكو ديكو من بلد زاريا. كما راجعها من قبل المجمع فضيلة الشيخين بشير علي عمر، ومحمد ثاني عمر كلاهما من الجامعة الإسلامية بالمدينة المنورة، والدكتور أحمد جومي ابن المترجم.

ونحمد الله سبحانه وتعالى، أن وفق لإنجاز هذا العمل العظيم، الذي نرجو أن يكون خالصاً لوجهه الكريم، وأن ينفع به المسلمين .

إننا لندرك أن ترجمة معاني القرآن الكريم، مهما بلغت دقتها، فإنها ستكون قاصرة عن أداء المعاني العظيمة التي يحويها النص القرآني المعجز، وأن المعاني التي تؤديها الترجمة إنما هي حصيلة ما بلغه علم المترجم في فهم كتاب الله الكريم، وأنه يعتريها ما يعتري عمل البشر كلّه من خطإ ونقص.

ومن ثم نرجو من كل قارئ لهذه الترجمة أن يوافي مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة النبوية، بما قد يجده فيها من خطإ أو نقص أو زيادة، للاستفادة من هذه الملاحظات في الطبعات القادمة إن شاء الله .

والله الموفق، وهو الهادي إلى سواء السبيل .

الدكتور/ عبدالله بن عبدالمحسن التركي
وزير الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**DA SUNAN ALLAH, MAI RAHAMA, MAI JIN KAI.**

# GABATARWA

Daga Maigirma, Dakta Abdallah ɗan Abdulmuhsin Al-Turki, Babban Mai kula da Ma'aikatar buga Alƙur'ani.

Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Ubangijin talikai, Mai cewa a cikin littafin Sa Mai Daraja: « Haƙiƙa, wani haske da littafi mai bayyanawa ya zo muku daga Allah ».

Tsira da Aminci su tabbata ga mafi darajar Annabawa da Manzanni, Annabin mu Muhammad, mai cewa :

« Mafi alherinku shine wanda ya nemi sanin Alƙur'ani kuma ya sanar dashi ».

Bayan haka :

Bisa zartarwa da umarnin Mai hidimar Masallatan nan biyu masu alfarma, Sarki Fahd ɗan Abdulaziz Aal-Su'ud, Allah ya kiyaye shi, kan kula da Littafin Allah, da aiki domin sauƙaƙe buga shi, da rarraba shi ga musulmi a ko ina cikin duniya, gabas da yamma, da kuma fassara shi da bayyana ma'anoninsa cikin harsunan duniya daban-daban;

Kuma bisa imanin Ma'aikatar harkokin Addinin Musulunci, da Waƙafai, da Wa'azi da Shiryarwa, ta Ƙasar Saudi Arebiya, akan muhimmancin fassarar ma'anonin Alƙur'ani Mai Girma zuwa ga dukkan harsunan duniya masu muhimmanci, domin sauƙaƙe fahimtar sa ga Musulmin da basa jin harshen larabci, kuma domin isar da saƙon da akayi umarni da shi a cikin faɗin sa, tsira da amincin Allah su tabbata gare shi : « Ku isar daga gare ni, koda aya ɗaya ce »;

Kuma bisa hidima ga 'yan uwan mu masu jin harshen Hausa; yana daɗaɗawa Ma'aikatar Sarki Fahd ta buga Alƙur'ani Mai Alfarma ta Madinatul Munawwara, ta ƙaddamar wa makaranta, wannan fassara ta Alƙur'ani da harshen Hausa, wadda Mallam Abubakar Mahmud Gumi, Allah ya jiƙan sa, yayi, kuma malamai da suka haɗa da Ustaz Abubakar Usman Salisu Sokoto, da Ustaz Ahmad Bello ɗan Walin Katsina, da Ustaz Muhammad Inuwa Dikko ɗan Alhaji Adam Baƙo Dikko Zaria, suka yi bitar ta. Haka kuma daga fuskar Ma'aikatar buga Alƙur'ani, malamai da suka haɗa Mallam Bashir Ali Umar, da Mallam Muhammad Sani Umar, dukkansu a Jami'ar Islamiyya ta Madina, da kuma ɗan mai wannan Fassara Dr. Ahmad Gumi na Jami'ar Ummul Kura ta Makkah, suma sun yi bitar fassarar da gyare-gyare a cikinta.

Muna godiya ga Allah Maɗaukaki, da yayi mana muwafaƙar cika wannan aiki mai girma, wanda muke fatan ya zamo saboda Allah, kuma musulmi su amfana da shi.

Haƙiƙa muna sane da cewa fassarar ma'anonin Alƙur'ani Mai Girma, komai isar ta a cikin tsantseni, ba za ta iya bada dukkan ma'anonin dake cikin nassin Alƙur'ani ba wanda mutane suka gajiya ga zuwa da makamancinsa. Kamar yadda muke sane da cewa ma'anonin da fassara take bayarwa, basu kasance ba face matuƙar abin da mai fassarar ya fahimta daga Littafin Allah Mai Girma, kuma kamar yadda dukkan aikin ɗan adam yake, ana iya samun kuskure da kasawa a cikinsa.

Domin haka ne muke fata daga dukkan makaranta ga wannan fassarar, su aiko wa Ma'aikatar buga Alƙur'ani Mai Alfarma ta Madina, abinda watakila za su samu a cikin fassarar na kuskure ko ragi ko ƙari, domin ayi amfani da waɗannan shawarwari a cikin bugun da zai zo nan gaba, in Allah ya yarda.

Allah shine Mai Gamdakatar, kuma shine Mai Shiryarwa ga madaidaicin tafarki.

**Dr. Abdallah ɗan Abdulmuhsin Al-Turki**

Ministan Harkokin Addinin Musulunci da Waƙafai da Wa'azi da Shiryarwa.

بسم الله الرحمن الرحيم

# مقدمة

بسم الله الرحمن الرحيم والحمد لله رب العالمين الرحمن الرحيم الذي أرسل سيّدنا محمدًا ﷺ بالكتاب المبين هدى للناس والجان. لقد فاز من استجاب دعوته وخاب من أعرض عنه في الدنيا والآخرة.

وبعد فلما رأينا أن الإسلام ينتشر فهمه والمسلمين في ازدياد في حين بعد آخر وأصبح المسلمون في حاجة إلى تعلم مبادئ الإسلام في بلادنا خاصة وفي غربي أفريقية عامةً، ورأينا أن أكثرهم لا يستطيعون فهم اللغة العربية بسهولة ومع أن أكثر سكان تلك البلاد يتكلمون بلغة الهوسا وهي اللغة السائدة فيها مع قلة المعرفة باللغة العربية التي نزل بها القرآن الكريم لعدم الاهتمام لما صار الناس في هذه الأزمنة من قلة التوجيه إلى طلب العلم. وأصبح الأمر واجبًا دينيا على رابطة العالم الإسلامي أن تبذل جهدها في ترجمة تفسير القرآن الكريم إلى لغة الهوسا ليعم جميع المسلمين النفع من ذلك الجهد العميم. ويفسح لهم بابًا في تعليم مبادئ الإسلام على ما أنزله الله به بيسر وسهولة فقمنا أولاً بترجمة تفسير الآيات في جزءين: جزء تبارك وجزء عم لأنهما أكثر ما يقرأ عند المبتدئين في الصلاة وغيرها. وبعد ذلك بعون الله تعالى أتممنا ترجمة تفسير القرآن كله في عام ١٩٧٩ م وقبل أن نبدأ كل سورة من سور القرآن حاولنا أن نبين موضوعها الرئيسيّ لما تضمنته السورة ليكون دليلاً للقارئ ومرشدًا له لفهم السورة والآيات التي يقرؤها والمناسبات فيها وأسباب تكرار القصص في السور. وبعد هذه الترجمة بعون الله تعالى ستقوم بترجمة بعض كتب التفاسير إلى لغة الهوسا.

وفي هذه الترجمة التي أمامنا يوجد ثلاثة أمور كلها مفيدة للقارئ: الأول دليل للقارئ لمعرفة أماكن الوقوف. والثاني جعلنا في آخر هذه الترجمة قاموسًا لمعرفة معاني الكلمات وأماكنها في آيات المصحف. والثالث الفهارس على الترتيب الأبجدي. وهناك زيادات أخرى منها إرشاد القارئ إلى كيفية المدود وبيان أماكن الوقوف بالنسبة للحروف اللاتينية.

ولقد قمنا بهذا العمل في خلال سبع سنوات وتم بعون الله تعالى ووجد قبولاً لدى الجميع في أول وهلة عند طباعتنا لهذه الترجمة.

وكما يعرف كل منا أن هذه الترجمة هي الترجمة الأولى من نوعها: إذا فلا بد لها من قراء على النحو التالي وذلك أنه سيوجد من يقرؤها ليطلع على الأخطاء حتى يجد مكانًا للطعن فيها كما يوجد من يقرؤها بحسن النية لتصحيح ما يراه غير مناسب. ومع ذلك فكلاهما قدم مساعدة لا يستهان بها وقد أصبح هذا العمل خيرًا للأمة الإسلامية عامة ولي خاصة فالله تبارك وتعالى المسؤول أن يجازي الكل بخير وأن يصلح نياتنا لقبول الحق من أين جاءنا.

وأقدم شكري لمن قاموا بمساعداتنا في هذه الترجمة في مجال التصحيح وفي مجالات أخرى فمن هؤلاء الأشخاص أبو بكر عثمان الثالث (صكتو) والأستاذ أحمد بللو ابن والي ولاية كاسنا لما قام به من قراءة الترجمة وتصحيحها. والأستاذ محمد انوا ديكو ابن الحاج آدم باكو ديكو من بلد زاريا بما قدمه من مساعدة جليلة في قيامه بقراءة الترجمة وتصحيح الأخطاء وجعل في آخر الكتاب القاموس للكلمات لتسهيل الحصول على معاني الآيات والكلمات. لقد قام بهذا العمل الجليل في مدة سنتين. جزاه الله خيرًا في الدنيا والآخرة.

وأخيرًا نسأل الله أن يجعل عملنا هذا جميعًا خالصًا لوجهه الكريم ويغفر لنا جميعًا ويكون عملنا هذا دليلاً على إعلاء كلمة الله ونشر دينه في هذه البلاد (غربي أفريقية) ويجزينا في الدنيا والآخرة ويجعل الجنة مأوانا مع الذين أنعم الله عليهم من النبيين والصديقين والشهداء والصالحين.

آمين.

**أبو بكر محمود جومي**

بِسْمِ اللهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ

*Gabatarwa*

Yabo da godiya su tabbata ga Allah Mai girma, Mai rahama, Mai jin ƙai, Ubangijin halittu, Wanda Ya aiko shugabanmu Muhammad, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, da littafinSa mai bayani domin ya shiryar da mutane da aljannu game da shi. Wanda ya karɓi kiransa ya yi aiki da abin da ya kawo masa, shi ne mai arziki a duniya da Lahira, kuma wanda ya kafirce masa, ga bin son zuciyarsa, shi ne tāɓaɓɓe.

Bayan haka, lokacin da ya zamana adadin Musulmi na ƙaruwa kullum a ƙasarmu, Afirka Ta Yamma, ƙaruwa mai tsananin yawa, kuma mafi yawan Musulminta suna magana da harshen Hausa ne, kuma ba kowane Musulmi ke iya koyon Larabci ba, saboda halayen da duniya take ciki yanzu, Kungiyar Rābiɗatul Ālam el-Islāmī ta ga ba makawa ga bukatar a yi tarjamar ma'anonin Alƙur'ani mai girma da littafan addini na Larabci, a cikin harshen Hausa, don amfanin ya haɗa dukan Musulmi, su koyi addininsu kamar yadda Allah Ya saukar da shi, don su sami babban rabo.

Mun fara tarjamar tun farko da juzu'i na ɗaya na Tabaraka da Amma, domin shi ne mafi yawan mutane ke tsayawa a kai don karatun sallarsu. Da sannu, kuma da yardar Allah, muka kammala tarjamar Alƙur'āni gaba ɗaya, wanda aka wallafa shi cikin 1979.

A kowane farkon sura ana bayar da taƙaitaccen bayanin abin da ta ƙunsa ko take karantarwa domin mai karatu ya ji sauƙin gane ma'anonin ayoyin surar da dangantakarsu.

In Allah Ya so za mu bi bayan wannan da tarjamar littafan tafsirai cikin harshen Hausa.

A wannan wallafar an sami ƙarin abubuwa uku: akwai jagora ga mai karatu, inda aka yi bayanin ina ake tsayawa. Sai kuma ƙaramin ƙamus ɗauke da kalmomin da ke bukatar fassara. Abu na uku shi ne fihirisa cikin tsarin abacada.

Kamar yadda aka yi a shiri na farko, a wannan ma an ci gaba da nuna alamar jan sauti a ajamin boko.

Bayan shekara bakwai na hidimar bugawa ta farko, wannan aiki ya sami karɓuwa ga hannun mutane, kuma sun ba da taimako mai yawa wajen gyara shi zuwa ga wannan matsayi. Akwai wanda ya karanta da niyyar alheri, kuma akwai wanda ya karanta da niyyar sūka, amma su duka sun gamu a kan abin da ya zama alheri ga Musulmi. Allah Ya sāka ma dukansu da alheri.

Akwai mutane da dama da suka taimaka wajen shirya tarjamar nan. Da farko dai muna miƙa godiyarmu don goyon bayan da muke samu daga Abubakar III (Sokoto). Sai kuma Malam Ahmad, ɗan Wālin Katsina, Malam Bello, wanda ya taimaka ƙwarai da karanta abin da ya sawwaƙa.

Malam Inuwa Diko, ɗan Alhaji Adamu B. Diko na Zaria, ya ɗauki nauyin tsara dukan wannan aiki a cikin layi kuma ya tsara jagorar karatu, ƙamus da fihirisa don taimakon mai karatu ga fahimtar kalmomi masu wuya da neman ayoyin da suka shafi hukunce-hukunce dabam-dabam a cikin surori dabam-dabam ta hanya mai sauƙi. Ya ɗauki nauyin wannan aiki a cikin shekara biyu. Allah Ya sāka masa da irin sakamakon waɗanda suka tsayu ga aiki na gina addinin Allah.

Muna fata Allah Ya karɓi aikinmu gaba ɗaya, ya zama sanadin ɗaukakar addinin Musulunci a wannan ƙasa, mu kuma Ya saka mana da alheri, mu da duk wanda ke yin aiki domin Allah. Allah Ya sa aikinmu ya zama sanadin shigarmu Aljanna, a Lahira, tare da manyan mutanen da Ya yi wa ni'ima, daga Annabawa da siddiƙai da shuhada'u da kuma salihai.

Amin.

Abubakar Mahmud Gumi

# مُصحف المدينة النبويّة

هذا المُصحف الشريف وترجمةُ معانيه هديّةٌ من خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود




مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف

ALKUR'ÃNI DA AKA BUGA CIKIN MADĨNA GARIN MANZO.

Wannan AlƘur'ãni Mai Girma Da Tarjamar Ma'anoninsa kyauta ne daga Mai kula da Masallatai biyu mãsu alfarma, Sarki Fahd Dan Abdul Azeez.



# ALKUR'ÃNI MAI GIRMA

## Da Kuma Tarjaman Ma'anõninsa Zuwa Ga Harshen HAUSA

Wuri Da Aka Tãnada Musamman Don Buga AlƘur'ani Mai Girma Na Sarki Fahad.

سُورَةُ الفَاتِحَةِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾
ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢﴾
ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٣﴾ مَٰلِكِ يَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿٤﴾
إِيَّاكَ نَعْبُدُ وَإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ ﴿٥﴾ ٱهْدِنَا
ٱلصِّرَٰطَ ٱلْمُسْتَقِيمَ ﴿٦﴾ صِرَٰطَ ٱلَّذِينَ أَنْعَمْتَ
عَلَيْهِمْ غَيْرِ ٱلْمَغْضُوبِ عَلَيْهِمْ
وَلَا ٱلضَّآلِّينَ ﴿٧﴾

# سُورَةُ البَقَرَةِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

الٓمٓ ﴿١﴾ ذَٰلِكَ الْكِتَٰبُ لَا رَيْبَ فِيهِ هُدًى
لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٢﴾ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِالْغَيْبِ وَيُقِيمُونَ الصَّلَوٰةَ
وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣﴾ وَالَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِمَا أُنزِلَ
إِلَيْكَ وَمَا أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ وَبِالْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ﴿٤﴾
أُولَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ وَأُولَٰٓئِكَ
هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٥﴾




Ãyõyinta 7 ne. Ana kiran ta Uwar Littafi dõmin ta tãra ilmin da yake a cikin Alƙur'ãni a dunƙule. Basmala a cikinta take ga ƙirã'ar Asim, ruwãyar Hafs, amma banda ga ƙirã'ar Warsh.

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.

*2.* Godiya ta tabbata ga Allah, Ubangijin halittu;

*3.* Mai rahama, Mai jin ƙai;

*4.* Mai nuna Mulkin Rãnar Sakamako.

*5.* Kai muke bauta wa, kuma Kai muke neman taimakonKa.

*6.* Ka shiryar da mu ga hanya madaidaiciya,

*7.* Hanyar waɗanda Ka yi wa ni'ima, ba waɗanda aka yi wa fushi ba, kuma ba ɓatattu ba[1].

(1) Da cewa Ubangijin halittu ya tara ilmin tauhidi na Ilãhiyya da Rububiyya, Mai rahama ya tãra dukan rahamar dũniya da rãyarwa da matarwa da ciyarwa da shãyarwa da tufãtarwa. Mai jin ƙai yã tãra ni'imar dũniya mai dõgẽwa zuwa Lãhira kamar ĩmãni da na Lãhira. Mai mallaka ko Mai nũna mulkin rãnar sakamako, yã haɗa dukan wa'azi.Kai muke bautã wa kuma Kai muke nẽman taimako, ya tãra tauhĩdin Ilãhiyya da ibãda amaliyya ko ƙauliyya. Hanya madaidaiciya, tã haɗa dukan sharĩ'a da hukunce-hukunce. Waɗanda aka yi wa ni'ima, yã tãra dukan tãrihin mutãnen kirki. Waɗanda aka yi wa fushi, yã tãra dukan tãrihin mãsu tsaurin kai. Ɓatattu, yã tãra tãrihin dukan mai aiki da jãhilci ko ɓata.




Tana karantar da kira zuwa ga addĩni da yadda ake ginin sãbuwar al'umma daga mutãne daban-daban, na Jãhiliyya.

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* A. L̃. M̃.

*2.* Wancan ne Littãfi, bãbu shakka a cikinsa, shiriya ne ga mãsu taƙawa.[1]

*3.* Waɗanda suke yin ĩmãni game da gaibi, kuma suna tsayar da salla, kuma daga abin da Muka arzuta su suna ciyarwa;

*4.* Kuma waɗanda suke yin ĩmãni da abin da aka saukar zuwa gare ka, da abin da aka saukar daga gabãninka, kuma game da Lãhira suna yin yaƙĩni.

*5.* Waɗannan suna kan shiriya, daga Ubangijinsu, kuma waɗannan su ne mãsu cin nasara.

(1) Yã sifanta Littãfi; watau Alƙur'ãni da kamãla ya ce "wancan" maimakon "wannan" dõmin mãsu son su yi aiki da shi, su ne mãsu taƙawa. Taƙawa na da sharuɗɗa biyu, su ne ĩmãni da aiki da abin da manzancin Annabi Muhammadu ya ƙunsa. Sa'an nan mutãne a farkon Musulunci ko a inda Musulunci yake sãbo, sun kasu kashi huɗu. Kashi na farko sũ ne mãsu taƙawa waɗanda aka faɗi sifõfinsu a nan.

*6.* Lalle ne, waɗanda suka kãfirta[1] daidai ne a kansu, shin kã yi musu gargaɗi kõ ba ka yi musu gargaɗi ba, ba zã su yi ĩmãni ba.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَأَنذَرْتَهُمْ
أَمْ لَمْ تُنذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٦﴾

*7.* Allah Ya sa hãtimi a kan zukãtansu, da a kan jinsu, kuma a kan ganin su akwai wata yãna; kuma suna da wata azãba mai girma.

خَتَمَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَعَلَىٰ سَمْعِهِمْ ۖ وَعَلَىٰٓ
أَبْصَـٰرِهِمْ غِشَـٰوَةٌ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٧﴾

*8.* Kuma akwai daga mutãne wanda[2] yake cewa: "Mun yi ĩmãni da Allah kuma da Yinin Lãhira," alhãli kuwa sũ bã mũminai ba.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلْيَوْمِ
ٱلْـَٔاخِرِ وَمَا هُم بِمُؤْمِنِينَ ﴿٨﴾

*9.* Suna yaudarayya da Allah da waɗanda suka yi ĩmãni, alhãli bã su yaudarar kõwa fãce kansu, kuma bã su sakankancẽwa!

يُخَـٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَمَا يَخْدَعُونَ
إِلَّآ أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٩﴾

*10.* A cikin zukãtansu akwai wata cũta; sai Allah Ya ƙãra musu wata cũta, kuma suna da azãba mai raɗaɗi sabõda abin da suka kasance suna yi na ƙarya.

فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ مَرَضًا ۖ
وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌۢ بِمَا كَانُوا۟ يَكْذِبُونَ ﴿١٠﴾

*11.* Kuma idan aka ce musu: "Kada ku yi ɓarna a cikin ƙasa," sukan ce: "Mũ mãsu kyautatawa kawai ne"!

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا تُفْسِدُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ قَالُوٓا۟
إِنَّمَا نَحْنُ مُصْلِحُونَ ﴿١١﴾

*12.* To, lalle ne su, sũ ne mãsu ɓarna, kuma amma bã su sansancewa.

أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلْمُفْسِدُونَ وَلَـٰكِن لَّا يَشْعُرُونَ ﴿١٢﴾

*13.* Kuma idan aka ce musu: "Ku yi ĩmãni kamar yadda mutãne

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ ءَامِنُوا۟ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ

---

(1) Kashi na biyu daga cikin jama'a sũ ne kãfiran da suka dõge a kan kãfircinsu, bãbu wani gisshi kuma Allah Yã san bã zã su musulunta ba.

(2) Kashi na uku su ne munãfukai da suka bayyana Musulunci da bãki amma zũciyarsu tanã a kan kãfirci.

suka yi Ĩmãni", sukan ce: "Zã mu yi Ĩmãni ne kamar yaddá wãwãye suka yi Ĩmãni?" – To, lalle ne su, sũ ne wãwãye, kuma amma bã su sani.

*14.* Kuma idan sun haɗu da waɗanda suka yi Ĩmãni, sukan ce: "Mun yi Ĩmãni." Kuma idan sun wõfinta zuwa ga shaiɗãnunsu,(1) sukan ce: "Lalle ne, muna tãre da ku: Mu mãsu izgili kawai ne."

*15.* Allah Yana yin izgili(2) gare su kuma Yana taimakon su a cikin ɓatarsu, suna ɗimuwa.

*16.* Waɗannan su ne waɗanda suka sayi ɓata da shiriya, sai fataucinsu bai yi rĩba ba, kuma ba su kasance mãsu shiryuwa ba.

*17.* Misãlinsu(3) shi ne kamar misãlin wanda ya hũra wuta, to, a lõkacin da ta haskake abin da yake gẽfensa (na abin tsõro), Allah Ya tafi da haskensu, kuma Ya bar su a cikin duffai, bã su gani.

*18.* Kurãme, bẽbãye, makãfi, sabõda haka bã su kõmõwa.

قَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُ ۗ أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ
ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا يَعْلَمُونَ ﴿١٣﴾

وَإِذَا لَقُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَإِذَا
خَلَوْا۟ إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمْ قَالُوٓا۟ إِنَّا مَعَكُمْ إِنَّمَا نَحْنُ
مُسْتَهْزِءُونَ ﴿١٤﴾

ٱللَّهُ يَسْتَهْزِئُ بِهِمْ وَيَمُدُّهُمْ فِى طُغْيَٰنِهِمْ
يَعْمَهُونَ ﴿١٥﴾

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ فَمَا
رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمْ وَمَا كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ﴿١٦﴾

مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ ٱلَّذِى ٱسْتَوْقَدَ نَارًا فَلَمَّآ
أَضَآءَتْ مَا حَوْلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمْ
وَتَرَكَهُمْ فِى ظُلُمَٰتٍ لَّا يُبْصِرُونَ ﴿١٧﴾

صُمٌّۢ بُكْمٌ عُمْىٌ فَهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿١٨﴾

---

(1) Kashi na huɗu su ne Yahudãwa waɗanda suke sun san gaskiyar annabcin Muhammadu da manzancinsa, amma hãsada ta hana su su bi shi, sunã ƙõƙãrin ɓãta abin da ya zo da shi ta hanyar jẽfa shibhõhi a ciki, dõmin su kange mutãne daga shigarsa. Sabõda haka aka ce musu shaiɗãnu. Duk wanda ya san gaskiya amma kuma ya yi girman kai daga binta, to, shi ne shaiɗan, daga aljannu kõ daga mutane.

(2) Allah Yanã mayar masu da sakamakon izgilinsu.

(3) Allah Yã bayyana misãlin munãfuki da misãlai biyu, na farko, kamar mutum a cikin duhu, yanã kẽwaye da abũbuwan ban tsõro bai sani ba, sai ya hũra wuta, ta yi haske ya ga abũbuwan na ban tsõron sa'an nan wutar ta mutu, ta bar shi a cikin duhu, sai tsõron ya hauhawu a kansa. Haka munãfuki yake a bãyan ya yi iƙrãri da Musulunci, a kullum yanã cikin tsõron abin da zã a ce a kansa. Ana sifanta hasken wuta da hasken Ĩmãninsa. Bayan hasken ya tafi, sai ya zama kurma, bẽbe, makãho, sabõda haka bã ya mãgantuwa.

*19.* Ko kuwa kamar girgije mai zuba[1] daga sama, a cikinsa akwai duffai da tsãwa da walƙiya: Suna sanyãwar yãtsunsu a cikin kunnuwansu daga tsãwarwakin, dõmin tsõron mutuwa. Kuma Allah Mai kẽwayewa ne ga kãfirai!

أَوْ كَصَيِّبٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ ظُلُمَٰتٌ وَرَعْدٌ
وَبَرْقٌ يَجْعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمْ فِىٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ
حَذَرَ ٱلْمَوْتِ ۚ وَٱللَّهُ مُحِيطٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٩﴾

*20.* Walƙiyar tana yin kusa ta fizge gannansu, ko da yaushe ta haskakã musu, sai su yi tafiya a cikinta, kuma idan ta yi duhu a kansu, sai su yi tsaye. Kuma dã Allah Yã so, sai Ya tafi da jinsu da gannansu. Lalle ne Allah a kan dukan kõme Mai ikõn yi ne.

يَكَادُ ٱلْبَرْقُ يَخْطَفُ أَبْصَٰرَهُمْ ۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم
مَّشَوْا۟ فِيهِ وَإِذَآ أَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوا۟ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ
لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَأَبْصَٰرِهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٠﴾

*21.* Yã kũ mutãne! Ku bauta[2] wa Ubangijinku, Wanda Ya halicce ku, kũ da waɗanda suke daga gabãninku, tsammãninku, ku kãre kanku!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ
وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٢١﴾

*22.* Wanda Ya sanya muku ƙasa shimfiɗa, kuma sama gini, kuma Ya saukar da ruwa daga sama, sa'an nan Ya fitar da abinci daga 'ya'yan itãce game da shi, sabõda ku. Sabõda haka kada ku sanya wa Allah wasu kĩshiyõyi, alhãli kuwa kuna sane.

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ فِرَٰشًا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً
وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ
رِزْقًا لَّكُمْ ۖ فَلَا تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ أَندَادًا وَأَنتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

*23.* Kuma idan kun kasance a cikin shakka daga abin da Muka

وَإِن كُنتُمْ فِى رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا فَأْتُوا۟

(1) Misãli na biyu munãfukai sunã kamar matafa a cikin jẽji da dare, ruwa kuma ya same su a cikin duhu, ba su iya mõtsãwa sai da walƙiya, watau ãyar da suke so, kuma ga jin tsõron tsãwa; watau bayãnin halãyensu a cikin Alƙur'ãni, bã su son su ji, har sunã sanya kãnun yãtsunsu sunã tõshe kunnuwansu, dõmin kada su ji. Ganin ido da basĩra da jin kunne da na hankali duk ɗaya suke, Allah Yana iya karɓe su ya bar su a cikin ɗimuwa.

(2) Bãyan ya gama faɗin kasusuwan mutãne da sifõfinsu, sai kuma ya kira su gabã ɗaya zuwa ga bauta Masa, Shi kaɗai. Ma'anar bauta Masa Shi kaɗai, kõwa ya ajiye al'ãdarsa, ya koma ga hukuncin Allah kawai; umurni kõ hani. Wanda ya bi wani hukunci na al'ãdarsa, ya bar abin da Allah Ya ce, to, shi ya sanya wa Allah kishiya ke nan.

بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِۦ وَٱدْعُوا۟ شُهَدَآءَكُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٣﴾

sassaukar ga BãwanMu, to, ku zõ da Sũra guda daga misalinsa (Alƙur'ãni). Kuma ku kirãwo shaidunku,[1] baicin Allah, idan kun kasance mãsu gaskiya.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ وَلَن تَفْعَلُوا۟ فَٱتَّقُوا۟ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى
وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلْحِجَارَةُ ۖ أُعِدَّتْ لِلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٤﴾

*24.* To, idan ba ku aikata (kãwo Sura) ba, to, bã zã ku aikata ba. Sabõda haka ku ji tsõron Wuta wadda makãmashinta mutãne da duwãtsu ne, an yi tattalinta dõmin kãfirai.

وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
أَنَّ لَهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ
كُلَّمَا رُزِقُوا۟ مِنْهَا مِن ثَمَرَةٍ رِّزْقًا ۙ قَالُوا۟
هَٰذَا ٱلَّذِى رُزِقْنَا مِن قَبْلُ ۖ وَأُتُوا۟ بِهِۦ مُتَشَٰبِهًا ۖ
وَلَهُمْ فِيهَآ أَزْوَٰجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَهُمْ فِيهَا
خَٰلِدُونَ ﴿٢٥﴾

*25.* Kuma ka bãyar da bishãra ga waɗanda suka yi ĩmãni, kuma suka aikata ayyuka na ƙwarai, cẽwa lalle ne, suna da gidãjen Aljanna, ƙõramu nã gudãna daga ƙarƙashinsu. Ko da yaushe aka arzuta su da abinci daga wasu 'ya'yan itâce daga gare su,[2] sai su ce: "Wannan shi ne aka arzuta mu da shi daga gabãnin haka." Kuma a jẽ musu da shi yana mai kama da jũna. Kuma sunã da, a cikinsu, mãtan aure mãsu tsarki, kuma su, a cikinsu madawwama ne.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَسْتَحْىِۦٓ أَن يَضْرِبَ مَثَلًا مَّا
بَعُوضَةً فَمَا فَوْقَهَا ۚ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ ۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ فَيَقُولُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا

*26.* Lalle ne, Allah bã Ya jin kunyar Ya bayyana wani misãli, kõwane iri ne, sauro da abin da yake bisa gare shi. To, amma waɗanda suka yi ĩmãni, sai su san cewa lalle shi ne gaskiya daga Ubangijinsu, kuma amma waɗanda suka kãfirta, sai su ce: "Mẽne ne

(1) Gumãkanku su taimake ku ƙẽra sura mai kama da Alƙur'ãni wajen fasãha da tsãri da kãwo asirai. An ce wa gumaka shaidu dõmin sunã cẽwa su ne za su yi musu shaida a Rãnar Kiyãma, kuma su cẽce su, kuma ko da yaushe suna tãre da su.

(2) Gõnaki kõ gidãjen Aljanna.

مَثَلًاۘ يُضِلُّ بِهِۦ كَثِيرًا وَيَهْدِى بِهِۦ
كَثِيرًاۚ وَمَا يُضِلُّ بِهِۦٓ إِلَّا ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٢٦﴾

Allah Ya yi nufi da wannan[1] ya zama misãli?" Yana ɓatar da wasu mãsu yawa da shi, kuma Yana shiryar da wasu mãsu yawa da shi, kuma bã Ya ɓatarwa da shi fãce fasiƙai.

ٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مِيثَٰقِهِۦ
وَيَقْطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ
وَيُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٢٧﴾

*27.* Waɗanda suke warware alkawarin Allah daga bãyan ƙulla shi, kuma su yanke abin da Allah Ya yi umurni da shi a sãdar, kuma suna ɓarna a cikin ƙasa, waɗannan sũ ne mãsu hasãra.

كَيْفَ تَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَكُنتُمْ أَمْوَٰتًا
فَأَحْيَٰكُمْۖ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ
ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٨﴾

*28.* Yaya kuke kãfirta da Allah, alhãli kuwa kun kasance matattu sa'an nan Ya rãyar da ku, sa'an nan kuma Ya matar da ku, sa'an nan kuma Ya rãya ku, sa'an nan kuma zuwa gare Shi ake mayar da ku?

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا
ثُمَّ ٱسْتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَسَوَّىٰهُنَّ سَبْعَ
سَمَٰوَٰتٍۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

*29.* Shi ne Wanda Ya halitta muku abin da ke a cikin ƙasa gaba ɗaya, sa'an nan kuma Ya daidaita[2] zuwa sama sa'an nan Ya aikata su, sammai bakwai. Kuma Shi ga dukan kõme Masani ne.

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى جَاعِلٌ فِى
ٱلْأَرْضِ خَلِيفَةًۖ قَالُوٓا۟ أَتَجْعَلُ فِيهَا مَن يُفْسِدُ
فِيهَا وَيَسْفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ
وَنُقَدِّسُ لَكَۖ قَالَ إِنِّىٓ أَعْلَمُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

*30.* Kuma a lõkacin da Ubangijinka Ya ce ga malã'iku: "Lalle ne, Ni Mai sanya wani halĩfa ne a cikin ƙasa," suka ce: "Ashe, zã Ka sanya a cikinta, wanda zai yi ɓarna a cikinta, kuma ya zubar da jinainai, alhãli kuwa mu, muna yi Maka tasbihi game da gõde Maka,

---

(1) Misãli da kamar mãtan Aljanna mãsu tsarki. Ba mãtã ba kõ da sauro ko abin da ya fi, kõ ya kãsa sauro, to, akwai hikima a cikin halittarsa, wadda zã ta jãwo hankalin mai hankali ga ĩmãni da Allah sabõda ita.

(2) Ya daidaita, watau Yã yi nufi; "sa'an nan" yanã amfãnar da jẽranta aiki bã jerantar nufi ba, dõmin sifõfin Allah dukansu, bã fãrarru ba ne.

kuma[1] muna tsarkakewa gare Ka" Ya ce: "Lalle ne Ni, Na san abin da ba ku sani ba."

*31.* Kuma Ya sanar da Ãdam sũnãye dukansu, sa'an nan kuma ya gitta su a kan malã'iku, sa'an nan Ya ce: "Ku gaya Mini sũnãyen waɗannan, idan kun kasance mãsu gaskiya."

*32.* Suka ce: "Tsarki ya tabbata a gare Ka! Bãbu sani a gare mu fãce abin da Ka sanar da mu, lalle ne Kai, Kai ne Masani, Mai hikima."

*33.* Ya ce: "Ya Ãdam! Ka gaya musu sũnãyensu." To, a lõkacin da ya gaya musu sũnãyensu, (Allah) Ya ce: "Ashe, ban ce muku[2] ba, lalle Ni, Inã sane da gaibin sammai da ƙasa, kuma (Inã sane da) abin da kuke bayyanãwa da abin da kuka kasance kuna ɓõyewa?"

*34.* Kuma a lõkacin da Muka ce ga malã'iku: "Ku yi sujada ga Ãdam," sai suka yi sujada, fãce Ibilĩsa ya ƙi, kuma ya yi girman kai, kuma ya kasance daga kãfirai.

*35.* Kuma Muka ce: "Ya Ãdam! Ka zauna, kai da mãtarka a Al-janna, kuma ku ci daga gare ta, bisa wadãta, inda kuke so, kuma kada ku kusanci wannan itãciya, har ku kasance daga azzãlumai."

وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلۡأَسۡمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمۡ عَلَى
ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِي بِأَسۡمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ
إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣١

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ لَا عِلۡمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمۡتَنَآۖ إِنَّكَ
أَنتَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٣٢

قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئۡهُم بِأَسۡمَآئِهِمۡۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم
بِأَسۡمَآئِهِمۡ قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكُمۡ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ غَيۡبَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَأَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ وَمَا كُنتُمۡ
تَكۡتُمُونَ ٣٣

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ
إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ وَٱسۡتَكۡبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٤

وَقُلۡنَا يَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ وَكُلَا مِنۡهَا
رَغَدًا حَيۡثُ شِئۡتُمَا وَلَا تَقۡرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا
مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٥

(1) Malã'iku sun yi tambaya ne irin ta mai nẽman ya rinjãyi mai jãyayya da shi ga nẽman hãliftaka a kan ƙasa. Sun san hãlãyen jinn da bunn waɗanda suka fãra zama a kan ƙasa suka yi ɓarna da zubar da jini.

(2) Wannan ƙissa ta nũna cẽwa shũgabanci da ilmi ake yin sa, bã da yawan ibãda wadda mutum yake kẽɓanta da yin ta ba. Dõmin an nũna wa malã'iku fifitar Ãdam a kansu da ilmi, bã da ibãda ba. Kuma da wannan sifa zai zama Halĩfa, kõ dã Iblis bai fitar da shi ba, daga cikin Aljanna, zai fita ta wata hanya dõmin zartar da hukuncin Allah.

*36.* Sai Shaiɗan ya talãlãɓantar da su daga barinta, sai ya fitar da su daga abin da suka kasance a cikinsa. Kuma Muka ce: "Ku sauka, sãshenku, nã maƙiyi ga sãshe, kuma kuna da, a cikin ƙasa, matabbata da jin dãɗi zuwa ga wani lõkaci."

فَأَزَلَّهُمَا ٱلشَّيْطَٰنُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيهِ ۖ وَقُلْنَا ٱهْبِطُوا۟ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَلَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿٣٦﴾

*37.* Sai Ãdam ya karɓi wasu kalmõmi daga Ubangijinsa, sabõda haka Ya karɓi tũba a kansa. Lalle ne Shi, Shĩ ne Mai karɓar tũba, Mai jin ƙai.

فَتَلَقَّىٰٓ ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٍ فَتَابَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٣٧﴾

*38.* Muka ce: "Ku sauka daga gare ta gabã ɗaya. To, imma lalle shiriya ta je muku daga gare Ni, to, wanda ya bi shiriyaTa, to, bãbu tsõro a kansu, kuma bã su yin baƙin ciki."

قُلْنَا ٱهْبِطُوا۟ مِنْهَا جَمِيعًا ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى فَمَن تَبِعَ هُدَاىَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٣٨﴾

*39.* "Kuma waɗanda suka kãfirta, kuma suka ƙaryata game da ãyoyinMu, waɗannan sũ ne abõkan Wuta; sũ a cikinta madawwama ne."

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَآ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٣٩﴾

*40.* Yã Banĩ Isrã'ĩla[1]! ku tuna ni'imãTa, wadda Na ni'imta a kanku, kuma ku cika alkawariNa, In cika muku da alkawarinku. Kuma Ni, ku ji tsõroNa.

يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتِىَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَأَوْفُوا۟ بِعَهْدِىٓ أُوفِ بِعَهْدِكُمْ وَإِيَّٰىَ فَٱرْهَبُونِ ﴿٤٠﴾

*41.* Kuma ku yi ĩmãni da abin da Na saukar, yana mai gaskatãwa ga abin da yake tãre da ku, kuma kada ku kasance farkon kãfiri game da

وَءَامِنُوا۟ بِمَآ أَنزَلْتُ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُمْ وَلَا تَكُونُوٓا۟ أَوَّلَ كَافِرٍۭ بِهِۦ ۖ وَلَا تَشْتَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِى ثَمَنًا قَلِيلًا

---

(1) Bãyan kiran mutãne gabã ɗaya zuwa ga addinin Musulunci, sai kuma ya kẽɓance Yahũdu da kira zuwa ga addinin, dõmin sun bambanta da sauran kãfirai, sabõda ilminsu ga gaskiyar Musulunci. Yã gabata cẽwa jama'ar, kashi huɗu ce; mũminai, da kãfiran Lãrabãwan da bã zã su musulunta ba, da munãfukai da Yahũdu. Ya kira Yahũdu da Bani Isrã'ĩla, dõmin Ya tunãtar da su, cẽwa anã kiransu ne zuwa ga addini irin na ubansu Ya'aƙũbu bãwan Allah.

shi. Kuma kada ku sayi 'yan kuɗi kaɗan da ãyõyiNa. Kuma ku ji tsõrõNa, Nĩ Kaɗai.

*42.* Kuma kada ku lulluɓe gaskiya da ƙarya, kuma ku ɓõye gaskiya, alhãli kuwa kuna sane.

*43.* Kuma ku tsayar da salla; kuma ku bãyar da zakka; kuma ku yi rukũ'i tãre da mãsu yin rukũ'i.

*44.* Shin, kuna umurnin mutãne da alhẽri, kuma ku manta da kanku alhãli kuwa kuna karatun Littãfi? Shin, bã zã ku hankalta ba?

*45.* Kuma ku nẽmi taimako da yin haƙuri, da salla: Kuma lalle ne ita, haƙĩƙa, mai girma ce fãce fa a kan mãsu tsõron Allah.

*46.* Waɗanda suka tabbata cẽwa lalle ne su mãsu haɗuwa ne da Ubangijinsu, kuma lalle ne sũ zuwa gare Shi mãsu kõmãwa ne.

*47.* Yã Banĩ Isrã'ĩla! Ku tuna ni'imãTa, wadda Na ni'imta a kanku, kuma lalle ne Ni, Na fĩfĩta ku a kan tãlikai.

*48.* Kuma ku ji tsõron wani yini, (a cikinsa) rai bã ya wadãtar da wani rai da kõme, kuma bã a karɓar cẽto daga gare shi, kuma bã a karɓar fansa daga gare shi, kuma ba su zama ana taimakon su ba.

*49.* Kuma a lõkacin da Muka tsittsĩrar da ku daga mutanen Fir'auna, suna taya muku mugunyar azãba, suna yayyanke ɗiyanku maza kuma suna rãyar da mãtanku. Kuma a cikin wancan akwai jarrabãwa mai girma daga Ubangijinku.

وَإِيَّٰيَ فَٱتَّقُونِ ﴿٤١﴾

وَلَا تَلْبِسُوا۟ ٱلْحَقَّ بِٱلْبَٰطِلِ
وَتَكْتُمُوا۟ ٱلْحَقَّ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤٢﴾

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱرْكَعُوا۟ مَعَ
ٱلرَّٰكِعِينَ ﴿٤٣﴾

۞ أَتَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبِرِّ وَتَنسَوْنَ أَنفُسَكُمْ
وَأَنتُمْ تَتْلُونَ ٱلْكِتَٰبَ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٤٤﴾

وَٱسْتَعِينُوا۟ بِٱلصَّبْرِ وَٱلصَّلَوٰةِ ۚ وَإِنَّهَا لَكَبِيرَةٌ
إِلَّا عَلَى ٱلْخَٰشِعِينَ ﴿٤٥﴾

ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُوا۟ رَبِّهِمْ وَأَنَّهُمْ إِلَيْهِ
رَٰجِعُونَ ﴿٤٦﴾

يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتِىَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ
وَأَنِّى فَضَّلْتُكُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾

وَٱتَّقُوا۟ يَوْمًا لَّا تَجْزِى نَفْسٌ عَن نَّفْسٍ شَيْـًٔا وَلَا
يُقْبَلُ مِنْهَا شَفَٰعَةٌ وَلَا يُؤْخَذُ مِنْهَا عَدْلٌ وَلَا هُمْ
يُنصَرُونَ ﴿٤٨﴾

وَإِذْ نَجَّيْنَٰكُم مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ
يَسُومُونَكُمْ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ يُذَبِّحُونَ أَبْنَآءَكُمْ
وَيَسْتَحْيُونَ نِسَآءَكُمْ ۚ وَفِى ذَٰلِكُم بَلَآءٌ
مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿٤٩﴾

*50.* Kuma a lõkacin da Muka raba tẽku sabõda ku, sai Muka tsĩrar da ku, kuma Muka nutsar da mutãnen Fir'auna, alhãli kuwa kũ, kuna kallo.

*51.* Kuma a lõkacin da Muka yi wa'adi ga Mũsa, dare arba'in, sa'an nan kuma kuka riƙi maraƙi daga bãyansa, alhãli kũ, kuna mãsu zãlunci (da bauta masa).

*52.* Sa'an nan kuma Muka yãfe muku daga bãyan wancan, tsammãninku, kuna gõdẽwa.

*53.* Kuma a lõkacin da Muka bai wa Mũsa Littãfi da Rarrabẽwa, tsammãninku, kuna shiryuwa.

*54.* Kuma a lõkacin da Mũsa ya ce ga mutãnensa: "Ya mutãnena! Lalle ne ku, kun zãlunci kanku game da riƙonku maraƙin, sai ku tũba zuwa ga Mahaliccinku, sai ku kashe kanku. Wancan ne mafi alhẽri a gare ku a wurin Mahaliccinku. Sa'an nan Ya karɓi tũba a kanku. Lalle ne Shi, Shi ne Mai karɓar tũba, Mai jin ƙai."

*55.* Kuma a lõkacin da kuka ce: "Ya Mũsa! Bã zã mu yi ĩmãni ba dõminka, sai mun ga Allah bayyane," sabõda haka tsãwar nan ta kãmã ku, alhãli kuwa kuna kallo.

*56.* Sa'an nan kuma Muka tãyar da ku daga bãyan mutuwarku, tsammãninku, kuna gõdẽwa.

*57.* Kuma Muka sanya girgije ya yi inuwa a kanku, kuma Muka saukar da darɓa da tantabaru a kanku: "Ku ci daga mãsu dãɗin abin da Muka arzuta ku." Kuma ba

وَإِذْ فَرَقْنَا بِكُمُ الْبَحْرَ فَأَنجَيْنَاكُمْ
وَأَغْرَقْنَا آلَ فِرْعَوْنَ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ٥٠

وَإِذْ وَاعَدْنَا مُوسَىٰ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً ثُمَّ اتَّخَذْتُمُ
الْعِجْلَ مِن بَعْدِهِ وَأَنتُمْ ظَالِمُونَ ٥١

ثُمَّ عَفَوْنَا عَنكُم مِّن بَعْدِ ذَٰلِكَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٥٢

وَإِذْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَالْفُرْقَانَ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ٥٣

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ إِنَّكُمْ ظَلَمْتُمْ
أَنفُسَكُم بِاتِّخَاذِكُمُ الْعِجْلَ فَتُوبُوا إِلَىٰ
بَارِئِكُمْ فَاقْتُلُوا أَنفُسَكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ عِندَ
بَارِئِكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ إِنَّهُ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ٥٤

وَإِذْ قُلْتُمْ يَا مُوسَىٰ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى اللَّهَ
جَهْرَةً فَأَخَذَتْكُمُ الصَّاعِقَةُ وَأَنتُمْ
تَنظُرُونَ ٥٥

ثُمَّ بَعَثْنَاكُم مِّن بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ٥٦

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ الْغَمَامَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْكُمُ الْمَنَّ
وَالسَّلْوَىٰ كُلُوا مِن طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ

وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٥٧﴾

su zãlunce Mu ba, kuma amma kansu suka kasance suna zãlunta.

وَإِذْ قُلْنَا ٱدْخُلُواْ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ فَكُلُواْ مِنْهَا حَيْثُ
شِئْتُمْ رَغَدًا وَٱدْخُلُواْ ٱلْبَابَ سُجَّدًا وَقُولُواْ
حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطَٰيَٰكُمْ وَسَنَزِيدُ
ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾

*58.* Kuma a lõkacin da Muka ce: "Ku shiga wannan alƙarya. Sa'an nan ku ci daga gare ta, inda kuka so, bisa wadãta, kuma ku shiga ƙõfa kuna mãsu tawãlu'i, kuma ku ce: "Kãyar da zunubai" Mu gãfarta muku laifukanku, kuma za Mu ƙara wa mãsu kyautatawa.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ قَوْلًا غَيْرَ ٱلَّذِى قِيلَ
لَهُمْ فَأَنزَلْنَا عَلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ رِجْزًا مِّنَ
ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَفْسُقُونَ ﴿٥٩﴾

*59.* Sai waɗanda suka yi zãlunci suka sãke magana watar wannan da aka ce musu, sabõda haka Muka saukar a kan waɗanda suka yi zãlunci da azãba daga sama sabõda abin da suka kasance suna yi na fãsiƙanci.

۞ وَإِذِ ٱسْتَسْقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ فَقُلْنَا ٱضْرِب
بِّعَصَاكَ ٱلْحَجَرَ فَٱنفَجَرَتْ مِنْهُ ٱثْنَتَا عَشْرَةَ
عَيْنًا قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ كُلُواْ
وَٱشْرَبُواْ مِن رِّزْقِ ٱللَّهِ وَلَا تَعْثَوْاْ فِى
ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٦٠﴾

*60.* Kuma a lõkacin da Mũsã ya nẽmi shãyarwa domin mutãnensa, Muka ce: "Ka dõki dũtsen da sandarka." Sai marmaro gõma sha biyu suka ɓuɓɓuga, haƙiƙa, kowaɗanne mutãne sun san wurin shansu. "Ku ci kuma ku sha daga arzikin Ubangijinku, kuma kada ku yi fasãdi, a cikin ƙasa, kuna mãsu ɓarna."

وَإِذْ قُلْتُمْ يَٰمُوسَىٰ لَن نَّصْبِرَ عَلَىٰ طَعَامٍ وَٰحِدٍ
فَٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلْأَرْضُ مِنۢ
بَقْلِهَا وَقِثَّآئِهَا وَفُومِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا
قَالَ أَتَسْتَبْدِلُونَ ٱلَّذِى هُوَ أَدْنَىٰ بِٱلَّذِى
هُوَ خَيْرٌ ٱهْبِطُواْ مِصْرًا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلْتُمْ
وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلذِّلَّةُ وَٱلْمَسْكَنَةُ وَبَآءُو
بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُواْ يَكْفُرُونَ

*61.* Kuma a lõkacin da kuka ce: "Ya Mũsã! Bã zã mu yi haƙuri ba a kan abinci guda. Sai ka rõƙa mana Ubangijinka, Ya fitar mana daga abin da ƙasa take tsirarwa daga ganyenta, da dumanta, da alkamarta, da wãkenta, da albasarta." Ya ce: "Kuna nẽman musanya abin da yake mafi ƙasƙanci da wanda yake mafi alhẽri? Ku sauka wani birni (daga cikin birane), dõmin lalle ne, kuna da abin da kuka rõƙa". Kuma Muka dõka musu wulãkanci da talauci. Kuma

بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقۡتُلُونَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۗ
ذَٰلِكَ بِمَا عَصَواْ وَّكَانُواْ يَعۡتَدُونَ ٦١

suka kõma da wani fushi daga Allah. Wancan sabõda lalle ne su, sun kasance suna kãfirta game da ãyõyin Allah, kuma suna kashe annabãwa, bã da hakki ba. Wancan, sabõda sãɓawarsu ne, kuma sun kasance suna ƙẽtarewar haddi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلنَّصَٰرَىٰ
وَٱلصَّٰبِـِٔينَ مَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ
وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَلَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ
وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٦٢

*62.* Lalle ne waɗanda suka yi ĩmãni, da waɗanda suka tũba[1], da Nasãra da Makarkata, wanda ya yi ĩmãni da Allah da kuma Yinin Lãhira, kuma ya aikata aikin ƙwarai, to, suna da ijãrarsu a wurin Ubangijinsu, kuma bãbu tsõro a kansu, kuma ba su zama suna yin baƙin ciki ba.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ وَرَفَعۡنَا فَوۡقَكُمُ ٱلطُّورَ
خُذُواْ مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم بِقُوَّةٖ وَٱذۡكُرُواْ مَا فِيهِ
لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ٦٣

*63.* Kuma a lõkacin da Muka riƙi alkawarinku, kuma Muka ɗaukaka dũtse bisa gare ku: "Ku kãma abin da Muka bã ku da ƙarfi. Kuma ku ambaci abin da yake a cikinsa, tsammaninku, ku kare kanku."

ثُمَّ تَوَلَّيۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَۖ فَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ
عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ لَكُنتُم مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٦٤

*64.* Sa'an nan kuma kuka jũya daga bãyan wancan, to, bã dõmin falalar Allah ba a kanku da rahamarSa, haƙĩƙa, dã kun kasance daga mãsu hasãra.

وَلَقَدۡ عَلِمۡتُمُ ٱلَّذِينَ ٱعۡتَدَوۡاْ مِنكُمۡ فِي ٱلسَّبۡتِ
فَقُلۡنَا لَهُمۡ كُونُواْ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ٦٥

*65.* Kuma lalle ne, haƙĩƙa, kun san waɗanda suka ƙetare haddi daga gare ku a cikin Asabar, sai Muka ce musu: "Ku kasance birai ƙasƙantattu."

(1) Waɗanda suka kõma; watau Yahũdu, daga maganar Mũsã, "Mun kõma gare Ka" Sura ta 7 aya ta 156, kuma Makarkata, jama'a ce daga Lãrabãwa suka karkata daga addinin ubanninsu zuwa ga bauta wa malã'iku. A farkon Musulunci sunã cẽwa ga wanda ya musulunta, wai ya yi kamã da su.

*66.* Muka sanya ta (mas'alar) azãba, dõmin abin da yake a gaba gare ta, da abin da yake a bãyanta, kuma wa'azi ga mãsu taƙawa.

فَجَعَلْنَٰهَا نَكَٰلًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا خَلْفَهَا
وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ٦٦

*67.* Kuma a lõkacin da Mũsã ya ce ga mutãnensa: "Lalle ne, Allah Yana umurnin ku da ku yanka wata sãniya." Suka ce: "Shin, kana riƙon mu ne da izgili?" Ya ce: "Ina nẽman tsari ga Allah da in kasance daga jãhilai."

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن
تَذْبَحُوا۟ بَقَرَةً ۖ قَالُوٓا۟ أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا ۖ قَالَ أَعُوذُ
بِٱللَّهِ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ٦٧

*68.* Suka ce: "Ka rõƙa mana Ubangijinka, Ya bayyana mana, mẽce ce ita?" Ya ce: "Lalle ne Shi, Yana cewa: 'Lalle ne ita sãniya ce, bã tsõfuwa ba, kuma bã budurwa ba, tsattsaki ce a tsakãnin wancan,' sai ku aikata abin da ake umurnin ku."

قَالُوا۟ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِىَ ۚ قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ
إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا فَارِضٌ وَلَا بِكْرٌ عَوَانٌۢ بَيْنَ ذَٰلِكَ ۖ
فَٱفْعَلُوا۟ مَا تُؤْمَرُونَ ٦٨

*69.* Suka ce: "Ka rõƙa mana Ubangijinka, Ya bayyana mana abin da yake launinta." Ya ce: "Lalle ne, Shi, Yana cewa: 'Ita wata sãniya ce fatsi, mai tsantsan launinta, tana faranta ran mãsu kallo.'"

قَالُوا۟ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوْنُهَا ۚ قَالَ
إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَآءُ فَاقِعٌ لَّوْنُهَا
تَسُرُّ ٱلنَّٰظِرِينَ ٦٩

*70.* Suka ce: "Ka rõƙa mana Ubangijinka, Ya nũna mana abin da yake ita, lalle ne shãnu suna yi mana kamã da jũna, kuma mũ, idan Allah Yã so, haƙiƙa, mãsu shiryuwa ne."

قَالُوا۟ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِىَ إِنَّ ٱلْبَقَرَ تَشَٰبَهَ
عَلَيْنَا وَإِنَّآ إِن شَآءَ ٱللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ٧٠

*71.* Ya ce: "Lalle ne Shi, Yana cẽwa: 'Ita wata sãniya ce, bã hõrarra ba tana noman ƙasa, kuma bã ta shãyar da shũka, lãfiyayya ce, bãbu wani sõfane a cikinta.'" Suka ce: "Yanzu kã zo da gaskiya." Sai suka yanka ta, kamar ba zã su aikata ba.

قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُولٌ تُثِيرُ ٱلْأَرْضَ
وَلَا تَسْقِى ٱلْحَرْثَ مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيهَا ۚ قَالُوا۟
ٱلْـَٰٔنَ جِئْتَ بِٱلْحَقِّ ۚ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُوا۟
يَفْعَلُونَ ٧١

*72.* Kuma a lõkacin da kuka yi kisan kai, kuka dinga tunkuɗa wa jũna laifi a cikinsa[1], kuma Allah Mai fitar da abin da kuka kasance kuna ɓõyẽwa ne.

وَإِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَادَّارَأْتُمْ فِيهَا وَاللَّهُ مُخْرِجٌ
مَا كُنْتُمْ تَكْتُمُونَ ٧٢

*73.* Sai Muka ce: "Ku dõke shi da wani sãshenta." Kamar wancan ne Allah Yake rãyar da matattu, kuma Ya nũna muku ãyõyinSa, tsammãninku, kuna hankalta.

فَقُلْنَا اضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا كَذَٰلِكَ يُحْيِ اللَّهُ الْمَوْتَىٰ
وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٧٣

*74.* Sa'an nan kuma zukãtanku, suka ƙẽƙashe daga bãyan wancan. Sabõda haka suka zama kamar duwãtsu ko mafi tsanani ga ƙẽƙashewa. Kuma lalle ne daga duwatsu, haƙĩƙa, akwai abin da maremari suke ɓuɓɓuga daga gare shi, kuma lalle ne daga gare su, haƙĩƙa, akwai abin da yake tsattsãgẽwa har ruwa ya fita daga gare shi, kuma lalle ne daga gare su, haƙĩƙa, akwai abin da yake fãɗõwa dõmin tsõron Allah, kuma Allah bai zama Gãfili ba daga barin abin da kuke aikatãwa.

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُمْ مِنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَهِيَ كَالْحِجَارَةِ
أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً ۚ وَإِنَّ مِنَ الْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ
مِنْهُ الْأَنْهَارُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ
مِنْهُ الْمَاءُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ اللَّهِ ۗ
وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ٧٤

(1) Asalin ƙissar, wani mutum ne mai arziki da yawa daga cikin Banĩ Isrã'ĩla amma bã shi da magaji sai ɗan ɗan'uwansa. Sabõda ya yi gãdo, sai ya kashe shi da dare, ya kuma ɗauke shi, ya aza shi a bãkin ƙõfar wani mutum, a cikinsu. Da sãfiya ta wãye, sai suka tãshi dõmin su yi faɗa a tsakãnin dangin wanda aka kashe da dangin wanda aka sãme shi a ƙõfarsu, sa'an nan suka haɗa ra'ayi ga su kai ƙãra ga Manzon Allah, Mũsã. Suka isa gare shi, suka bã shi lãbãrin. Sai ya ce musu: "Lalle ne, Allah Yã ce: 'Ku yanke wata sãniya.'" Dã sun yanke kõwace irin sãniya dã sai buƙãtarsu ta biya musu, amma sai suka yi ta yin tambayõyi anã bã su amsa, kuma yana ƙãra yi musu wuya, har suka kai ga a sifanta musu sãniyar yãro mai ɗã'a ga uwarsa wadda aka ce, bã zã a sayar musu da ita ba sai da zinãriya cike da fãtarta kõ daidai da nauyinta sau gõma. Bayan sun saye ta suka yanka ta sai Mũsã ya ce musu, su dõki wanda aka kashen nan da wani juzu'i nãta. Suka dõke shi da ƙashinta kõ harshenta, sai ya tashi ya ce: "Wani ɗan ɗan'uwãna, ya kashe ni." Sai suka kãma wanda ya yi kisar suka kashe shi. Tartibin Alƙur'ani ya yi ishãra da mas'alar tsaurin kan Banĩ Isrã'ĩla da hikimar bin umurnin Allah, da ĩkon tãyar da matattu da gaskiyar wahayin annabãwa, da asiran da Allah Yake sanyãwa a cikin wasu abũbuwa dõmin su zama sanadi ga aukuwar wasu, da yadda Yake arzũta mãsu yi Masa ɗã'a, da sauransu, duk a cikin ƙissa guda, ba da Yã ambaci tsãrin asalinta ba. Tsarki yã tabbata ga Allah.

*75.* Shin fa, kuna tsammãnin zã su yi ĩmãni sabõda ku, alhãli kuwa, haƙĩƙa, wata ƙungiya daga gare su sun kasance suna jin maganar Allah, sa'an nan kuma su karkatar da ita daga bãyan sun gãne ta, alhãli sũ, suna sane?

۞ أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُوا لَكُمْ وَقَدْ كَانَ فَرِيقٌ
مِّنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَامَ اللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُ
مِن بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

*76.* Kuma idan sun haɗu da waɗanda suka yi ĩmãni sukan ce: "Mun yi ĩmãni," kuma idan sãshensu ya wõfinta zuwa ga sãshe, sukan ce: "Shin, kuna yi musu magana da abin da Allah Ya bũɗa muku ne dõmin su yi muku hujja da shi a wurin Ubangijinku?" Shin fa, bã ku hankalta?

وَإِذَا لَقُوا الَّذِينَ آمَنُوا قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا خَلَا
بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوا أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا
فَتَحَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ لِيُحَاجُّوكُم بِهِ عِندَ رَبِّكُمْ
أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٧٦﴾

*77.* Shin, kuma bã su sanin cẽwa lalle ne Allah Yana sanin abin da suke ɓõyẽwa da abin da suke bayyanãwa?

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ
وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٧﴾

*78.* Kuma daga cikinsu akwai ummiyyai, bã su da sanin Littãfi, fãce tãtsũniyoyi, kuma sũ bã kõme suke yi ba fãce suna yin zato.

وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ الْكِتَابَ
إِلَّا أَمَانِيَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٧٨﴾

*79.* To, bõne ya tabbata ga waɗanda suke rubũta littãfi da hannuwansu, sa'an nan kuma su ce wannan daga wurin Allah yake, dõmin su sayi kuɗi kaɗan da shi, san nan bone ya tabbata a gare su daga abin da hannayensu ke rubũtãwa, kuma bone ya tabbata a gare su daga abin da suke sanã'antãwa.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ يَكْتُبُونَ الْكِتَابَ بِأَيْدِيهِمْ ثُمَّ
يَقُولُونَ هَٰذَا مِنْ عِندِ اللَّهِ لِيَشْتَرُوا بِهِ
ثَمَنًا قَلِيلًا فَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا كَتَبَتْ
أَيْدِيهِمْ وَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا يَكْسِبُونَ ﴿٧٩﴾

*80.* Kuma suka ce: "Wuta bã zã ta shãfe mu ba, fãce 'yan kwãnuka ƙidãyayyu." Ka ce: "Ashe kun riƙi wani alkawari a wurin Allah, sa'an nan Allah ba zai sãɓa wa alkawarinSa ba, ko kuwa kuna faɗin abin da ba ku sani ba bisa ga Allah?"

وَقَالُوا لَن تَمَسَّنَا النَّارُ إِلَّا أَيَّامًا
مَّعْدُودَةً قُلْ أَتَّخَذْتُمْ عِندَ اللَّهِ عَهْدًا فَلَن
يُخْلِفَ اللَّهُ عَهْدَهُ أَمْ تَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ
مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨٠﴾

*81.* Na'am! Wanda ya yi tsiwurwurin mũgun abu, kuma laifinsa ya kẽwaye shi, to, waɗannan su ne 'yan Wuta, sũ a cikinta madawwama ne.

بَلَىٰ مَن كَسَبَ سَيِّئَةً وَأَحَٰطَتْ بِهِۦ
خَطِيٓـَٔتُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٨١﴾

*82.* Kuma waɗanda suka yi ĩmãni kuma suka aikata ayyukan ƙwarai, waɗannan 'yan Aljanna ne, sũ a cikinta madawwama ne.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُو۟لَٰٓئِكَ
أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٨٢﴾

*83.* Kuma a lõkacin da Muka karɓi alkawarin Banĩ Isrã'ĩla[1]: Kada ku bauta wa kõwa fãce Allah, kuma ga mahaifa ku kyautata, da mai zumunta da marãyu da matalauta, kuma ku faɗi magana mai kyau zuwa ga mutãne, kuma ku tsayar da salla, kuma ku bãyar da zakka, sa'an nan kuka jũya bãya, fãce kaɗan daga gare ku, alhãli kuwa kuna mãsu bijirẽwa.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ لَا تَعْبُدُونَ
إِلَّا ٱللَّهَ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَانًا وَذِى ٱلْقُرْبَىٰ
وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَقُولُوا۟ لِلنَّاسِ
حُسْنًا وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ
ثُمَّ تَوَلَّيْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِّنكُمْ
وَأَنتُم مُّعْرِضُونَ ﴿٨٣﴾

*84.* Kuma a lõkacin da Muka riƙi alkawarinku; bã zã ku zubar da jininku ba, kuma bã zã ku fitar da kanku daga gidãjenku ba; sa'an nan kuka tabbatar, alhãli kuwa kuna bãyar da shaida (a kanku).

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ لَا تَسْفِكُونَ دِمَآءَكُمْ
وَلَا تُخْرِجُونَ أَنفُسَكُم مِّن دِيَٰرِكُمْ ثُمَّ
أَقْرَرْتُمْ وَأَنتُمْ تَشْهَدُونَ ﴿٨٤﴾

*85.* Sa'an nan kuma, gã ku, yã waɗannan! Kuna kashe kanku, kuma kuna fitar da wani ɓangare daga gare ku daga gidãjensu, kuna taimakon jũna a kansu da zunubi

ثُمَّ أَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تَقْتُلُونَ أَنفُسَكُمْ
وَتُخْرِجُونَ فَرِيقًا مِّنكُم مِّن دِيَٰرِهِمْ
تَظَٰهَرُونَ عَلَيْهِم بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ

---

(1) Tunãtar da Banĩ Isrã'ĩla alkawurra gõma da Allah Yã yi da Mũsã a cikin Attaura a kansu. Na farko, bã zã su bauta wa kõwa ba fãce Allah. Na biyu kyautata wa iyãye da dangi da marãyu da matalauta. Na uku, faɗin magana mai kyau zuwa ga mutãne. Na huɗu, tsayar da salla. Na biyar, bãyar da zakka. Na shida, bã zã a kashe rai bãbu hakki na shari'a ba. Na bakwai, bã zã a fitar da kõwa daga gidansa ba. Na takwas, bã zã a taimaki azzãlumi a kan zãluncinsa ba. Na tara, idan abõkan gãbã sun kãma wani daga cikinsu, su yi fansarsa. Na gõma, ɗã'a ga kõwane Manzon Allah wanda bai sãɓã wa Taurata ba ga aƙĩda.

*50.* Kuma a lõkacin da Muka ce wa malã'iku, "Ku yi sujada ga Ãdamu." Sai suka yi sujada, fãce Iblĩsa, yã kasance daga aljannu sai ya yi fãsiƙanci ga barin umurnin Ubangijinsa. To fa, ashe, kunã riƙon sa, shi da zũriyarsa, su zama majiɓinta, baicin Ni, alhãli kuwa su maƙiya ne a gare ku? Tir da ya zama musanya ga azzãlumai.[1]

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟
إِلَّآ إِبْلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلْجِنِّ فَفَسَقَ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِۦٓ ۗ
أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِى
وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّۢ ۚ بِئْسَ لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلًا ﴿٥٠﴾

*51.* Ban shaida musu halittar sammai da ƙasa ba, kuma ban (shaida musu) halittar rãyukansu ba, kuma ban kasance mai riƙon mãsu ɓatarwa (da wani) su zama mataimaka ba.

۞ مَّآ أَشْهَدتُّهُمْ خَلْقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَا خَلْقَ
أَنفُسِهِمْ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ ٱلْمُضِلِّينَ عَضُدًا ﴿٥١﴾

*52.* Kuma da rãnar da Allah Yake cẽwa, "Ku kirãyi abõkan tarayyãTa, waɗanda kuka riya." Sai su kirãye su, sai bã zã su karɓa musu ba, kuma Mu sanya Maubiƙa[2] (Mahalaka) a tsakãninsu.

وَيَوْمَ يَقُولُ نَادُوا۟ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُمْ
فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُمْ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُم
مَّوْبِقًا ﴿٥٢﴾

*53.* Kuma mãsu laifi suka ga Wutã, suka tabbata lalle ne, sũ mãsu auka mata ne, kuma ba su sãmi majũya ba daga gare ta.

وَرَءَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مُّوَاقِعُوهَا
وَلَمْ يَجِدُوا۟ عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٣﴾

*54.* Kuma lalle ne, haƙĩƙa, Mun jujjũya, a cikin wannan Alƙur'ãni,

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ لِلنَّاسِ مِن كُلِّ

(1) Allah Shĩ ne Ya halitta mutãne, kuma Ya ɗaukaka darajarsu, dõmin Yã sanya malã'iku su yi sujada ga ubansu Ãdamu. Sabõda wannan sõyayyar kuma Ya bã su sharĩ'ar da zã su bi su shiryu har su shiga Aljanna, amma sai suka ƙi, suka kõma wa Shaiɗan wanda yake shi ne farkon maƙiyin ubansu, Ãdamu, wanda ya ƙi yi wa sujada, har aka la'ane shi, sunã bin sa, shi da ɗiyansa, alhãli kuwa bãbu wani abin da zã su iya yi musu na alhẽri kõ na sharri, dõmin sũ ma halitta ne kamarsu. Bã su san kõme ba a sama kõ a ƙasa, kuma Allah bã Ya yin ma'amalar kõme da su. Wanda ya bi Shaiɗan ya bar Allah, to, yã yi mugunyar musanya, kuma yã zãlunci kansa ƙwarai.

(2) Maubiƙã sũnan wani rãfi ne na wuta, asalinsa daga 'Wabiƙa, wãtau yã halaka. Za a sanya wannan rãfi a tsakãnin mãsu bin Shaiɗan da sũrõrin gumãka, da wanda ya shirya musu gumãkan, sunã bauta musu.

مَثَلٖۚ وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ أَكۡثَرَ شَيۡءٖ جَدَلٗا ٥٤

daga kõwane irin misãli ga mutãne (dõmin su gãne, su bi sharĩ'a), kuma mutum yã kasance mafi yawan abu ga jidãli.[1]

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤۡمِنُوٓاْ إِذۡ جَآءَهُمُ ٱلۡهُدَىٰ
وَيَسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّهُمۡ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمۡ سُنَّةُ
ٱلۡأَوَّلِينَ أَوۡ يَأۡتِيَهُمُ ٱلۡعَذَابُ قُبُلٗا ٥٥

*55.* Kuma bãbu abin da ya hana mutãne su yi ĩmãni a lõkacin da shiriya ta zo musu, kuma su nẽmi gãfara daga Ubangijinsu, fãce hanyar farko[2] ta je musu kõ kuma azãba ta jẽ musu nau'i-nau'i.

وَمَا نُرۡسِلُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَۚ
وَيُجَٰدِلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ
ٱلۡحَقَّۖ وَٱتَّخَذُوٓاْ ءَايَٰتِي وَمَآ أُنذِرُواْ هُزُوٗا ٥٦

*56.* Kuma ba Mu aika Manzanni ba fãce sunã mãsu bãyar da bushãra kuma mãsu gargaɗi, kuma waɗanda suka kãfirta sunã jidãli da ƙarya dõmin su ɓãta gaskiya da ita, kuma suka riƙi ãyõyiNa da abin da aka yi musu gargaɗi da shi abin izgili.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ فَأَعۡرَضَ عَنۡهَا
وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُۚ إِنَّا جَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ
أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۖ
وَإِن تَدۡعُهُمۡ إِلَى ٱلۡهُدَىٰ
فَلَن يَهۡتَدُوٓاْ إِذًا أَبَدٗا ٥٧

*57.* Kuma wãne ne mafi zãlunci daga wanda aka tunãtar game da ãyõyin Ubangijinsa, sai ya bijire daga barinsu, kuma ya manta abin da hannãyensa suka gabãtar? Lalle ne Mũ, Mun sanya abũbuwan rufi a kan zukãtansu dõmin kada su fahimcẽ shi, kuma a cikin kunnuwansu (Mun sanya) wani nauyi, kuma idan kã kirayẽ su zuwa ga shiriya, to, bã zã su shiryu ba, a sa'an nan, har abada.

وَرَبُّكَ ٱلۡغَفُورُ ذُو ٱلرَّحۡمَةِۖ لَوۡ يُؤَاخِذُهُم
بِمَا كَسَبُواْ لَعَجَّلَ لَهُمُ ٱلۡعَذَابَۚ بَل لَّهُم

*58.* Kuma Ubangijinka Mai gãfara ne, Ma'abũcin rahama. Dã Yanã kãma su sabõda abin da suka sanã'anta, lalle ne, dã Ya gaggauta

---

(1) Jidãli, shĩ ne jãyayya, alhãli kuwa mutum yã san yanã kan ƙarya.

(2) Hanyar farko ita ce Allah Ya halaka su sabõda laifinsu, kõ kuma azãba ta jẽ musu nau'i-nau'i, dõmin su Musulunta, sai ƙarshe idan sun ƙi, a halaka su. Waɗansu sun fassara 'ƙubala' ko'ƙibala' da ta fuskance su bayyane, bisa ga karãtun kalmar 'ƙibala' da wasalin ƙasa, da ma'anar azaba.

azãba a gare su. Ã'a, sunã da lõkacin alkawari, (wanda) bã zã su sãmi wata makõma ba, baicinsa.[1]

مَّوْعِدٌ لَّن يَجِدُوا مِن دُونِهِۦ مَوْئِلًا ﴿٥٨﴾

*59.* Kuma waɗancan alƙaryu[2] Mun halaka su, a lõkacin da suka yi zãlunci, kuma Muka sanya lõkacin alkawarin, ga halaka[3] su.

وَتِلْكَ ٱلْقُرَىٰٓ أَهْلَكْنَٰهُمْ لَمَّا ظَلَمُوا۟
وَجَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِم مَّوْعِدًا ﴿٥٩﴾

*60.* Kuma a lõkacin da Mũsã[4] ya ce wa yãronsa, "Bã zan gushe ba sai na isa mahaɗar tẽku biyu, kõ in shũɗe da tafiya shekara da shẽkaru."

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَىٰهُ لَآ أَبْرَحُ حَتَّىٰٓ
أَبْلُغَ مَجْمَعَ ٱلْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِىَ حُقُبًا ﴿٦٠﴾

*61.* To, a lõkacin da suka isa mahaɗar tsakãninsu, sai suka manta kĩfinsu, sai ya kãma tafarkinsa a cikin tẽku kamar bĩga.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا
فَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِى ٱلْبَحْرِ سَرَبًا ﴿٦١﴾

*62.* To, a lõkacin da suka wuce, ya ce wa yãronsa, "Ka kãwo mana kãlãcinmu. Lalle ne haƙĩƙa, mun haɗu da wahala daga tafiyarmu wannan."

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا
لَقَدْ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبًا ﴿٦٢﴾

*63.* (Yãron) ya ce, "Kã gani! A lõkacin da muka tattara zuwa ga falalen nan, to, lalle nĩ, na manta kĩfin, kuma bãbu abin da ya mantar da nĩ shi, fãce Shaiɗan, dõmin kada

قَالَ أَرَءَيْتَ إِذْ أَوَيْنَآ إِلَى ٱلصَّخْرَةِ فَإِنِّى نَسِيتُ
ٱلْحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيْطَٰنُ أَنْ أَذْكُرَهُۥ

(1) Watau ba su da wata makõma su bar wannan lõkacin alkawarin saukar azãbar.

(2) Alƙaryun Ãdãwa da Samũdãwa da waɗansunsu.

(3) Kõme Allah zai yi, sai Yã sanya masa lõkacin aukuwarsa, kuma bã zai aukun ba sai ajalin nan da Ya ambata masa ya zo.

(4) Shĩ ne Mũsã bn Imrãn Manzon Banĩ Isrã'ĩla. Sababin wannan ƙissa, an tambaye shĩ ne, "Wãne ne ya fi ilmi a saninsa?" Sai ya ce, shĩ ne ya fi. Wannan jawãbi nãsa gaskiya ne, dõmin shĩ ne Manzon zãmaninsa, shĩ ne aka bai wa Attaura, kuma Allah Ya yi magana da shi, sai dai ya mance bai ce Allah Ya fi sani ba, dõmin haka aka ce masa ya tafi nẽman ilmi ga wani mutum a magamar tẽku biyu. Wannan bãwan Allah , Haliru ne. Yãron Mũsã kuwa, shĩ ne Yũsha'u bn Nũnin, Manzon Allah a bãyan Mũsã. Kĩfin kuma na guzurinsu ne wanda Allah Ya umurce shi ya ɗauka, sõyayye, kuma aka ce musu duka inda yai rai, to, a nan ne Bãwan Allah yake, mai shirin ƙãra wa Mũsã ilmi. Mayar da ilmi ga Allah, shĩ ne ladabin shari'a.

in tuna shi, sai ya kama tafarkinsa a cikin tẽku, da mãmãki!"

*64.* Ya ce, "Wancan ne abin da muka kasance munã biɗã." Sai suka kõma a kan gurãbunsu, sunã bĩbiya.

*65.* Sai suka sãmi wani bãwa daga bãyinMu, Mun bã shi wata rahama[(1)] daga wurinMu, kuma Mun sanar da shi wani ilmi daga gunMu.

*66.* Mũsã ya ce masa, "Ko in bĩ ka a kan ka sanar da ni daga abin da aka sanar da kai na shiriya?"

*67.* Ya ce, "Lalle ne kai, bã zã ka iya yin haƙuri tãre da nĩ ba.

*68.* "Kuma yãya zã ka yi haƙuri a kan abin da ba ka kẽwaye da shi ba ga jarrabãwa?"

*69.* Ya ce, "Za ka sãme ni, in Allah Yã so, mai haƙuri, kuma bã zan sãɓa maka ba ga wani umurni."

*70.* Ya ce, "To, idan ka bĩ ni, to, kada ka tambaye ni daga kõme sai na lãbarta maka ambato[(2)] daga gare shi."

*71.* Sai suka tafi, har a lõkacin da suka hau a cikin jirgi, ya hũje shi, ya ce, "Kã hũje shi dõmin ya nutsar da mutãnensa? Lalle ne, haƙĩƙa, kã zo da wani babban abu!"

وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِى ٱلۡبَحۡرِ عَجَبًا ٦٣

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبۡغِۚ فَٱرۡتَدَّا عَلَىٰٓ ءَاثَارِهِمَا
قَصَصًا ٦٤

فَوَجَدَا عَبۡدًا مِّنۡ عِبَادِنَآ ءَاتَيۡنَٰهُ رَحۡمَةً
مِّنۡ عِندِنَا وَعَلَّمۡنَٰهُ مِن لَّدُنَّا عِلۡمًا ٦٥

قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلۡ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن تُعَلِّمَنِ
مِمَّا عُلِّمۡتَ رُشۡدًا ٦٦

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِىَ صَبۡرًا ٦٧

وَكَيۡفَ تَصۡبِرُ عَلَىٰ مَا لَمۡ تُحِطۡ بِهِۦ خُبۡرًا ٦٨

قَالَ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرًا
وَلَآ أَعۡصِى لَكَ أَمۡرًا ٦٩

قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعۡتَنِى فَلَا تَسۡـَٔلۡنِى عَن شَىۡءٍ
حَتَّىٰٓ أُحۡدِثَ لَكَ مِنۡهُ ذِكۡرًا ٧٠

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِى ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَاۖ قَالَ
أَخَرَقۡتَهَا لِتُغۡرِقَ أَهۡلَهَا لَقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـًٔا إِمۡرًا ٧١

---

(1) Rahama a nan ita ce Annabci sabõda cẽwa kuma an bã shi ilmi daga gun Allah, kuma ya yi hukunci da shi. Ilmin ilhãma bã a yin hukunci da shi dõmin Annabãwa kawai Allah Ya tsare daga kuskure game da wahayi. Wannan ne bambanci bayyananne a tsakanin wahayin Annabci da wahayin walicci. Haka mu'ijiza da karãma, su duka sãɓãwar al'ada ne, amma mu'ujizar Annabi an san zã ta zo daga bãkin wanda aka yi dõminsa, amma karãma bãbu mai saninta, sai tã auku. Sabõda waliyyi bã ya iya yin tãkara, amma annabi yana iya yin tãkara a kan maƙiyansa.

(2) Watau sai nã gaya maka hukuncinsa da kaina, kuma nã ambace shi da kaina.

قَالَ أَلَمۡ أَقُلۡ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ﴿٧٢﴾

72. Ya ce, "Ashe, ban ce, lalle kai, bã zã ka iya yin haƙuri tãre da nĩ ba?"

قَالَ لَا تُؤَاخِذۡنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرۡهِقۡنِي
مِنۡ أَمۡرِي عُسۡرٗا ﴿٧٣﴾

73. Ya ce, "Kada ka kãma ni da abin da na manta, kuma kada ka kallafa mini tsanani ga al'amarĩna."

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمٗا فَقَتَلَهُۥ قَالَ أَقَتَلۡتَ
نَفۡسٗا زَكِيَّةَۢ بِغَيۡرِ نَفۡسٖ لَّقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـٔٗا نُّكۡرٗا ﴿٧٤﴾

74. Sai suka tafi, har suka haɗu da wani yãro, sai ya kashe shi. Ya ce, "Ashe, kã kashe rai tsarkakakke, bã da wani rai ba? Lalle ne, haƙĩƙa, kã zo da wani abu na ƙyãma."

۞ قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ﴿٧٥﴾

75. Ya ce, "Shin, ban ce maka ba, lalle ne kai bã zã ka iya yin haƙuri tãre da nĩ ba?"

قَالَ إِن سَأَلۡتُكَ عَن شَيۡءِۭ بَعۡدَهَا فَلَا تُصَٰحِبۡنِيۖ
قَدۡ بَلَغۡتَ مِن لَّدُنِّي عُذۡرٗا ﴿٧٦﴾

76. Ya ce, "Idan na tambaye[1] ka daga wani abu a bãyanta, to, kada ka abũce ni. Lalle ne, kã isa ga iyakar uzuri daga gare ni."

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهۡلَ قَرۡيَةٍ ٱسۡتَطۡعَمَآ أَهۡلَهَا
فَأَبَوۡاْ أَن يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارٗا يُرِيدُ
أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُۥۖ قَالَ لَوۡ شِئۡتَ لَتَّخَذۡتَ
عَلَيۡهِ أَجۡرٗا ﴿٧٧﴾

77. Sai suka tafi, har a lõkacin da suka je wa mutãnen wata alƙarya, suka nẽmi mutãnenta da su bã su abinci, sai suka ƙi su yi musu liyãfa. Sai suka sãmi wani bango a cikinta yanã nufin ya karye, sai (Haliru) ya tãyar da shi miƙe. (Mũsã) ya ce, "Dã kã so, lalle ne dã kã karɓi ijãra a kansa."

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيۡنِي وَبَيۡنِكَۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأۡوِيلِ
مَا لَمۡ تَسۡتَطِع عَّلَيۡهِ صَبۡرًا ﴿٧٨﴾

78. Ya ce, "Wannan shi ne rabuwar tsakanina da tsakaninka. Zã ni gaya maka fassarar abin da ba ka iya yin haƙuri ba a kansa.

(1) Mũsã ya kãsa yin haƙuri a bãyan ya yi alkawura cẽwa zai yi haƙuri, sabõda ba yã halatta ga mutum ya ga abin da ya sãɓa wa shari'a, sa'an nan ya yi shiru. Dã zai halatta a yi shiru, dã Mũsã bai yi magana ba ga aikin mãlamin da Allah Ya umurce shi da ya tafi ya karɓo ilmi daga gare shi, a bãyan Yã gaya masa cẽwa, Yã bã shi wani ilmi daga gare Shi. Dõmin sharaɗin da ya sãɓa wa shari'a warwararre ne. Sabõda haka Allah bai zargi Mũsã ba a bayan sun rabu. Sãke munkar wãjibi ne a cikin ladubban shari'a gwargwadon hãli, kamar yadda yake a cikin Hadĩsi. Ana gabãtar da hukuncin da ya fi tsanani.

أَمَّا ٱلسَّفِينَةُ فَكَانَتْ لِمَسَٰكِينَ يَعْمَلُونَ
فِي ٱلْبَحْرِ فَأَرَدتُّ أَنْ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُم
مَّلِكٌ يَأْخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصْبًا ﴿٧٩﴾

*79.* "Amma jirgin, to, ya zama na waɗansu matalauta ne, sunã aiki[1] a cikin tẽku, sai na yi niyyar in aibanta shi, alhãli kuwa wani Sarki ya kasance a gaba gare su, yanã karɓẽwar kõwane jirgi (lãfiyayye) da ƙwãce.

وَأَمَّا ٱلْغُلَٰمُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤْمِنَيْنِ فَخَشِينَآ
أَن يُرْهِقَهُمَا طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ﴿٨٠﴾

*80.* "Kuma amma yaron, to, uwãyensa sun kasance mũminai, to, sai muka ji tsõron ya kallafa musu kangara da kãfirci.

فَأَرَدْنَآ أَن يُبْدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيْرًا مِّنْهُ زَكَوٰةً
وَأَقْرَبَ رُحْمًا ﴿٨١﴾

*81.* "Sai muka yi nufin Ubangijinsu Ya musanya musu mafi alhẽri daga gare shi ga tsarkakuwa, kuma mafi kusantar tausayi.

وَأَمَّا ٱلْجِدَارُ فَكَانَ لِغُلَٰمَيْنِ يَتِيمَيْنِ فِي ٱلْمَدِينَةِ
وَكَانَ تَحْتَهُۥ كَنزٌ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوهُمَا صَٰلِحًا
فَأَرَادَ رَبُّكَ أَن يَبْلُغَآ أَشُدَّهُمَا وَيَسْتَخْرِجَا
كَنزَهُمَا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ وَمَا فَعَلْتُهُۥ عَنْ أَمْرِى
ذَٰلِكَ تَأْوِيلُ مَا لَمْ تَسْطِع عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٨٢﴾

*82.* "Kuma amma bangon, to, yã kasance na waɗansu yãra biyu ne, marãyu a cikin birnin, kuma akwai wata taska tãsu a ƙarƙashinsa, kuma ubansu ya kasance sãlihin mutum[2] ne, dõmin haka Ubangijinka Ya yi nufin su isa iyãkar ƙarfinsu, kuma sũ, su fitar da taskarsu, sabõda rahama ne daga Ubangijinka. Kuma ban yi shi ba daga umurnina. Wancan shi ne fassarar abin da ba ka iya yin haƙuri ba a kansa."

(1) Watau wani kamfani ne na matalauta, sunã sana'ar ɗaukar kãya a cikin tẽku. Sharika watau kamfani a ciniki ya halatta da sharuɗɗansa.

(2) Wannan ya nũna cẽwa kirkin uba yanã amfãnin ɗiyansa, haka gari nã daraja sabõda sãmun mutãnen kirki a cikinsa, kamar yadda yake ƙasƙanta da ƙasƙancin mazaunansa bisa dalĩlin da farko an kira garin 'alƙarya' sabõda rõwar mazauna, kuma aka kira shi Madĩna sabõda darajar yãran nan biyu da ubansu da taskarsu. Alƙarya ita ce ƙaramin gari watau ƙauye, kuma Madĩna ita ce babban gari.

*83.* Kuma suna tambayar ka daga Zulƙarnaini,[1] ka ce, "Zan karanta muku ambato daga gare shi."

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَن ذِى ٱلْقَرْنَيْنِ ۖ قُلْ سَأَتْلُوا۟
عَلَيْكُم مِّنْهُ ذِكْرًا ﴿٨٣﴾

*84.* Lalle ne Mũ, Mun bã shi mulki a cikin ƙasa, kuma Muka bã shi daga kõwane abu, hanya (zuwa ga murãdinsa).

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِى ٱلْأَرْضِ وَءَاتَيْنَٰهُ مِن كُلِّ شَىْءٍ سَبَبًا ﴿٨٤﴾

*85.* Sai ya bi hanya.

فَأَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

*86.* Har a lõkacin da ya isa ga mafãɗar rãnã, kuma ya sãme ta tanã ɓacẽwa a cikin wani ruwa mai baƙar lãkã, kuma ya sãmi waɗansu mutãne a wurinta. Muka ce, "Yã Zulƙarnaini, imma dai ka azabtar, kuma imma ka riƙi kyautatãwa a cikinsu."

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَغْرُبُ فِى عَيْنٍ
حَمِئَةٍ وَوَجَدَ عِندَهَا قَوْمًا ۗ قُلْنَا يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ
إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ فِيهِمْ حُسْنًا ﴿٨٦﴾

*87.* Ya ce, "Amma wanda ya yi zãlunci, to, zã mu azabta shi, sa'an nan a mayar da shi zuwa ga Ubangijinsa, sai kuma Ya yi masa azãba, azãba abar ƙyãma.

قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ
فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨٧﴾

*88.* "Kuma amma wanda ya yi ĩmãni kuma ya aikata aikin ƙwarai, to, zã mu yi sakamako a gare shi (watau kyauta) mai kyau,[2] kuma zã mu gaya masa sauƙi daga umurninmu."

وَأَمَّا مَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَهُۥ جَزَآءً
ٱلْحُسْنَىٰ ۖ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنْ أَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٨﴾

*89.* Sa'an nan kuma ya bi hanya.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٩﴾

---

(1) Zulƙarnaini an ce Sarki ne yanã bin sharĩ'ar Ibrãhĩm, ga hannunsa ya musulunta, sũnansa Askandar. Haliru Wazirinsa ne yanã tafiya a gaban yãƙinsa, kuma ɗan innarsa, watau ɗan Khãlarsa ne. Shi ne ya gina Askandariyya. Sai dai ga maganar akwai warware jũna. Allah Ya sani. Abin da ke a gabãninmu a nan, shĩ ne sanin cẽwa Allah Yã bã shi mulki, ya kõ yi shi bisa sharĩ'a, ya yi ƙarfi, da ƙarfin Allah.

(2) Kyautã mai kyau a nan bã Aljanna ba ce, dõmin maganar ta Zulƙarnaini ce, idan ya ci ƙasa, yanã iya sanya mãsu ĩmãninta a cikin hãli mai kyau. Amma idan an ɗauki maganar, ta Allah ce, a cikin maganar Zulƙarnaini ga kãfiri, to, a nan 'mai kyau' sai ta zama Aljanna ke nan.

*90*. Har a lõkacin da ya isa ga mafitar rãnã, ya sãme ta tanã fita a kan waɗansu mutãne (waɗanda) ba Mu sanya musu wata kãriya ba daga barinta.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ
لَّمْ نَجْعَل لَّهُم مِّن دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩٠﴾

*91*. Kamar wancan, alhãli kuwa, haƙĩƙa, Mun kẽwaye da jarrabãwa ga abin da ke gunsa.

كَذَٰلِكَ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩١﴾

*92*. Sa'an nan kuma ya bi hanya.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٢﴾

*93*. Har a lõkacin da ya isa a tsakãnin duwãtsu biyu, ya sãmi waɗansu mutãne daga gabãninsu. Ba su yi kusa su fahimci magana ba.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ ٱلسَّدَّيْنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوْمًا
لَّا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ قَوْلًا ﴿٩٣﴾

*94*. Suka ce, "Yã Zulƙarnaini! Lalle ne Yãjũja da Mãjũja mãsu ɓarna ne a cikin ƙasa. To, ko zã mu sanya harãji sabõda kai, a kan ka sanya wani danni a tsakãninmu da tsakãninsu?"

قَالُوا۟ يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ
مُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا
عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ﴿٩٤﴾

*95*. Ya ce, "Abin da Ubangijĩna Ya mallaka mini, a cikinsa yã fi zama alhẽri. Sai ku taimake ni da ƙarfi, in sanya babbar katanga a tsakãninku da tsakãninsu.

قَالَ مَا مَكَّنِّى فِيهِ رَبِّى خَيْرٌ فَأَعِينُونِى بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ
وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٥﴾

*96*. "Ku kãwo mini guntãyen baƙin ƙarfe". (Suka kai masa) har a lõkacin da ya daidaita a tsakãnin duwãtsun biyu (ya sanya wutã a cikin ƙarfen) ya ce, "Ku hũra (da zugãzugai)." Har a lõkacin da ya mayar da shi wutã, ya ce, "Ku kãwo mini gaci (narkakke) in zuba a kansa."

ءَاتُونِى زُبَرَ ٱلْحَدِيدِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيْنَ ٱلصَّدَفَيْنِ
قَالَ ٱنفُخُوا۟ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارًا قَالَ ءَاتُونِىٓ أُفْرِغْ
عَلَيْهِ قِطْرًا ﴿٩٦﴾

*97*. Dõmin haka bã za su iya hawansa ba, kuma bã zã su iya hujẽwa gare shi ba.

فَمَا ٱسْطَٰعُوٓا۟ أَن يَظْهَرُوهُ
وَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ لَهُۥ نَقْبًا ﴿٩٧﴾

*98*. Ya ce, "Wannan wata rahama ce daga Ubangijĩna. Sai idan

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّى ۖ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ رَبِّى جَعَلَهُۥ دَكَّآءَ

wa'adin[1] Ubangijĩna yã zo, ya mayar da shi niƙaƙƙe. Kuma wa'adin Ubangijĩna ya kasance tabbatacce."

وَكَانَ وَعْدُ رَبِّي حَقًّا ﴿٩٨﴾

*99.* Kuma Muka bar sãshensu a rãnar nan, yanã garwaya a cikin sãshe, kuma aka bũsa a cikin ƙaho, sai muka tãra su, tãrãwa.[2]

۞ وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِي بَعْضٍ وَنُفِخَ فِي الصُّورِ فَجَمَعْنَاهُمْ جَمْعًا ﴿٩٩﴾

*100.* Kuma Muka gitta Jahannama, a rãnar nan ga kãfirai gittãwa.

وَعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكَافِرِينَ عَرْضًا ﴿١٠٠﴾

*101.* Waɗanda idãnunsu suka kasance a cikin rufi daga tunã[3] Ni, kuma sun kasance bã su iya saurãrãwa.

الَّذِينَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِي غِطَاءٍ عَن ذِكْرِي وَكَانُوا لَا يَسْتَطِيعُونَ سَمْعًا ﴿١٠١﴾

*102.* Shin fa, waɗanda suka kãfirta sun yi zaton (daidai ne) su riƙi waɗansu bãyĩNa,[4] majiɓinta baiciNa? Lalle ne, Mun yi tattalin Jahannama ta zama liyãfa ga kãfirai.

أَفَحَسِبَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَن يَتَّخِذُوا عِبَادِي مِن دُونِي أَوْلِيَاءَ ۚ إِنَّا أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ نُزُلًا ﴿١٠٢﴾

*103.* Ka ce, "Kõ mu gaya muku game da mafiffita hasãra ga ayyuka?

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُم بِالْأَخْسَرِينَ أَعْمَالًا ﴿١٠٣﴾

---

(1) Wa'adin Ubangiji da fitõwar Yãjũj da Mãjũj. A yanzu bãbu wanda ya san inda suke zaune, sai Allah.

(2) Allah Ya nũna yadda hãlin da Zulƙarnaini ya bar Yãjũj da Mãjũj, watau sun garwaya a cikin jũnansu, sa'an nan kuma wannan ma'anar aka bãyar da ita ga mutãne waɗanda ke bin son ransu, bã su bin shari'ar Allah, sunã hargitse a tsakãninsu, har a yi bũsar farko, su mutu, kuma a yi bũsa ta biyu su tãshi a cikin hargitsinsu, sai kuma a gitta Jahannama gaba gare su.

(3) Zikr – tunãwa – shi ne Alƙur'ãni da abin da ya tãra na ibãda da sauran ma'ãmalõli, dukansu ibãda ne, matuƙar an bĩ abin da Allah Ya ajiye a cikinsu na hukuncehukunce.

(4) Waɗanda suka riƙi wasu bãyin Allah, sunã bauta musu, kamar Yahũdu mãsu bauta wa Uzairu da Nasãra mãsu bauta wa Ĩsã da wasu Musulmi mãsu bauta wa wasu sãlihai, sun zama kãfirai. Ma'anar bautawar shi ne su ƙirƙira wasu hukunce-hukunce kõ wasu sifõfi waɗanda suka sãɓa wa maganar Alƙur'ãni da Hadĩsi, sa'an nan su jingina su zuwa ga waɗannan bãyin Allah, su bi su da su.

*104.* "Waɗanda aikinsu ya ɓace a cikin rãyuwar dũniya, alhãli kuwa sunã zaton lalle ne sũ, sunã kyautata (abin da suke gani) aikin ƙwarai?"

ٱلَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ
يُحْسِنُونَ صُنْعًا ﴿١٠٤﴾

*105.* Waɗancan ne waɗanda suka kãfirta da ãyõyin Ubangijinsu, da kuma haɗuwa da Shi, sai ayyukansu suka ɓãci. Sabõda haka bã zã Mu tsayar musu da awo[1] ba a Rãnar Kiyãma.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ وَلِقَآئِهِۦ
فَحَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَزْنًا ﴿١٠٥﴾

*106.* Wancan ne, sakamakonsu shĩ ne Jahannama, sabõda kãfircinsu, kuma suka riƙi ãyõyiNa da ManzanniNa abin izgili.

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوا۟ وَٱتَّخَذُوٓا۟ ءَايَٰتِى
وَرُسُلِى هُزُوًا ﴿١٠٦﴾

*107.* Lalle ne, waɗanda suka yi ĩmãni kuma suka aikata ayyuka na ƙwarai, Aljannar Firdausi ta kasance ita ce liyafa a gare su.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّٰتُ
ٱلْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾

*108.* Suna madawwama a cikinta, bã su nẽman makarkata daga barinta.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٨﴾

*109.* Ka ce, "Dã tẽku[2] ta kasance tawada ga (rubũtun) kalmõmin Ubangijina, lalle ne dã tẽkun tã ƙãre a gabãnin kalmõmin Ubangijina su ƙãre, kuma kõ da mun jẽ da misãlinsa dõmin ƙãri."

قُل لَّوْ كَانَ ٱلْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَٰتِ رَبِّى لَنَفِدَ ٱلْبَحْرُ قَبْلَ
أَن تَنفَدَ كَلِمَٰتُ رَبِّى وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِۦ مَدَدًا ﴿١٠٩﴾

*110.* Ka ce, "Nĩ, mutum ne kawai kamarku, anã yin wahayi zuwa gare ni cewa: Lalle ne, Abin bautawarku, Abin bautawa Guda ne,

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰٓ إِلَىَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ
وَٰحِدٌ فَمَن كَانَ يَرْجُوا۟ لِقَآءَ رَبِّهِۦ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَٰلِحًا

---

(1) Watau ko aunawa bã zã a yi ba balle a daidaita ma'auni.

(2) Ma'anar ãyar nan ita ce Allah ne Masani. Ilmin Allah bã shi da iyãka, kõ kalmõmin da suka ɗauki ma'anõninsa, bã zã a iya rubuta su ba, balle ma'anõnin da ke cikinsu. Sabõda haka abin da ke hankali ga mutum, shĩ ne ya yi aiki da ɗan ilmin da Allah Ya umurce shi da aiki da shi. Idan ya nẽmi ya wuce nan, to, ya halakar da kansa dõmin bai san inda zai fãɗa ba. Wannan ilmin shi ne shari'a da aiki da ita.

sabõda haka wanda ya kasance yanã fãtan haɗuwa da Ubangijinsa, to, sai ya yi aiki na ƙwarai. Kuma kada ya haɗa kõwa ga bauta wa Ubangijinsa."[1]

وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِۦٓ أَحَدًۢا ﴿١١٠﴾




Tanã karantar da hikimar sãmun ɗiya da 'ya'ya ga mutãne da tsarkake Allah daga haka.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* K̃.H.Y.'Ĩ.Ṣ̃.

*2.* Ambaton rahamar Ubangijinka ne ga BawanSa Zakariyya.

*3.* A lõkacin da ya kirãyi Ubangijinsa, kira ɓõyayye.

*4.* Ya ce, "Yã Ubangijina! Lalle ne nĩ, ƙashi na daga gare ni ya yi rauni, kuma kaina ya kunnu da furfura, kuma ban kasance marashin arziki ba game da kiranKa, yã Ubangiji!

كٓهيعٓصٓ ﴿١﴾
ذِكْرُ رَحْمَتِ رَبِّكَ عَبْدَهُۥ زَكَرِيَّآ ﴿٢﴾
إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيًّا ﴿٣﴾
قَالَ رَبِّ إِنِّى وَهَنَ ٱلْعَظْمُ مِنِّى وَٱشْتَعَلَ ٱلرَّأْسُ
شَيْبًا وَلَمْ أَكُنۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيًّا ﴿٤﴾

(1) Wannan ãya, a dunƙule, ta tãra dukan abin da ke cikin sũrar. Allah Ya shiryar da mu, ga kaɗaita Shi ga ibãda, da yin ibadar, kuma yadda Allah Ya ce a yĩ ta, ga mai tsammãnin rabo a Lãhira. Wanda ba ya tsammãnin rabon Lãhira, ya tsaya ga dũniya mai gushẽwa da sauri, to, shĩ bã a shiga batunsa ba.

5. "Kuma lalle nĩ, na ji tsõron[1] dangi a bãyãna, kuma mãtãta ta kasance bakarãriya! Sai ka bã ni wani mataimaki daga wajenKa.

6. "Ya gãjẽ ni, kuma ya yi gãdo daga gidan Yãƙũba. Kuma Ka sanya shi yardajje, yã Ubangiji!"

7. (Allah Ya karɓa) "Yã Zakariyya! Lalle ne Mũ, Munã yi maka bushãra da wani yãro, sunansa Yahaya. Ba Mu sanya masa wani takwara ba a gabãni."

8. Ya ce, "Yã Ubangijĩna! Yãya wani yãro zai kasance a gare ni, alhãli kuwa mãtãta ta kasance bakarãriya, kuma gã shi nã kai ga matuƙa ta tsũfa?"

9. Ya ce, "Kamar wancan Ubangijinka Ya ce. Shĩ a gare Ni mai sauƙi ne, kuma haƙĩƙa Na halitta ka a gabãnin haka, alhãli ba ka kasance kõme ba."

10. Ya ce, "Yã Ubangijina! Ka sanya mini alãma." Ya ce, "Alamarka ita ce ka kãsa yi wa mutãne magana a darũruwa uku daidai."

11. Sai ya fita a kan mutãnensa daga masallãci, sa'an nan ya yi ishãra zuwa gare su da cẽwa, "Ku yi tasbĩhi sãfe da yamma."

12. Yã Yahaya! Ka kãma littãfi da ƙarfi. Kuma Muka bã shi hukunci yanã yãro.[2]

وَإِنِّي خِفْتُ ٱلْمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِى وَكَانَتِ
ٱمْرَأَتِى عَاقِرًا فَهَبْ لِى مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا ﴿٥﴾
يَرِثُنِى وَيَرِثُ مِنْ ءَالِ يَعْقُوبَ
وَٱجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ﴿٦﴾
يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسْمُهُۥ يَحْيَىٰ
لَمْ نَجْعَل لَّهُۥ مِن قَبْلُ سَمِيًّا ﴿٧﴾
قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى غُلَٰمٌ وَكَانَتِ
ٱمْرَأَتِى عَاقِرًا وَقَدْ بَلَغْتُ
مِنَ ٱلْكِبَرِ عِتِيًّا ﴿٨﴾
قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَىَّ هَيِّنٌ
وَقَدْ خَلَقْتُكَ مِن قَبْلُ وَلَمْ تَكُ شَيْـًٔا ﴿٩﴾
قَالَ رَبِّ ٱجْعَل لِّىٓ ءَايَةً قَالَ ءَايَتُكَ
أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ﴿١٠﴾
فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ مِنَ ٱلْمِحْرَابِ فَأَوْحَىٰٓ إِلَيْهِمْ
أَن سَبِّحُوا۟ بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿١١﴾
يَٰيَحْيَىٰ خُذِ ٱلْكِتَٰبَ بِقُوَّةٍ وَءَاتَيْنَٰهُ
ٱلْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٢﴾

(1) Amfãnin sãmun ɗã ga mutumin kirki shi ne dõmin ya gãji kirkin kuma ya taimaki sauran danginsa, ya rãyar da gida. Kuma wanda ba mutumin kirki ba yana yiwuwa ya sãmi ɗan kirki mai shiryar da shi zuwa ga hanyar ƙwarai.

(2) Yahaya ɗan Zakariyya, shi ne Annabi da aka bai wa hukunci tun yanã yãro. Kuma shĩ ne mai bãyar da bushãra da Ĩsa, amincin Allah ya tabbata a gare su.

وَحَنَانًا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةً ۖ وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٣﴾

*13.* Kuma (Muka sanya shi) abin girmamãwa daga gunMu, kuma mai albarka, kuma ya kasance mai ɗã'ã da taƙawa.

وَبَرًّا بِوَٰلِدَيْهِ وَلَمْ يَكُن جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٤﴾

*14.* Kuma mai biyayya ga mahaifansa biyu, kuma bai kasance mai girman kai mai sãɓo ba.

وَسَلَٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوتُ
وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٥﴾

*15.* Kuma aminci ya tabbata a gare shi a rãnar da aka haife shi da rãnar da yake mutuwa da rãnar da ake tãyar da shi yanã mai rai.

وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَرْيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتْ
مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾

*16.* Kuma ka ambaci Maryamu[1] a cikin Littãfi, a lõkacin da ta tsallake daga mutãnenta a wani wuri, a gẽfen gabas.

فَٱتَّخَذَتْ مِن دُونِهِمْ حِجَابًا فَأَرْسَلْنَآ
إِلَيْهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٧﴾

*17.* Sa'an nan ta riƙi wani shãmaki daga barinsu. Sai Muka aika rũhinMu zuwa gare ta. Sai ya bayyana a gare ta da siffar mutum madaidaci.

قَالَتْ إِنِّىٓ أَعُوذُ بِٱلرَّحْمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيًّا ﴿١٨﴾

*18.* Ta ce, "Lalle nĩ, inã nẽman tsari ga Mai rahama daga gare ka, idan ka kasance mai tsaron addini!"

قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَٰمًا
زَكِيًّا ﴿١٩﴾

*19.* Ya ce, "Abin sani kawai, ni Manzon Ubangijinki ne dõmin in bãyar da wani yãro tsarkakke gare ki."

قَالَتْ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى غُلَٰمٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِى بَشَرٌ
وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢٠﴾

*20.* Ta ce, "A inã yãro zai kasance a gare ni alhãli kuwa wani mutum bai shãfe ni ba, kuma ban kasance kãruwa ba?"

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَىَّ هَيِّنٌ ۖ

*21.* Ya ce, "Kamar wancan Ubangijinki Ya ce, 'Shĩ a gare Ni

(1) An fãra da ƙissar Maryamu dõmin a nũna sakamakon da aka yi mata da sãmun ɗan kirki sabõda kasancẽwarta mutumiyar kirki, kuma da nũna cẽwa Annabi Ĩsa bã ɗan Allah ba ne.

وَلِنَجْعَلَهُۥٓ ءَايَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا ۚ وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢١﴾

mai sauƙi(1) ne. Kuma dõmin Mu sanya shi wata alãma ga mutãne, kuma wata rahama ce daga gare Mu.' Kuma abin yã kasance wani al'amari hukuntacce."

۞ فَحَمَلَتْهُ فَٱنتَبَذَتْ بِهِۦ مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٢﴾

*22.* Sai ta yi cikinsa, sai ta tsallake da shi ga wani wuri mai nīsa.

فَأَجَآءَهَا ٱلْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ قَالَتْ يَٰلَيْتَنِى مِتُّ قَبْلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسْيًا مَّنسِيًّا ﴿٢٣﴾

*23.* Sai nãƙuda ta kai ta zuwa ga wani kututturun dabīniya, ta ce, "Kaitona, dã dai na mutu a gabãnin wannan kuma na kasance wani abu wulakantacce wanda aka manta!"

فَنَادَىٰهَا مِن تَحْتِهَآ أَلَّا تَحْزَنِى قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٤﴾

*24.* Sai (yãron da ta haifa) ya(2) kira ta daga ƙarƙashinta, "Kada ki yi baƙin ciki! Haƙīƙa Ubangijinki Ya sanya wani marmaro a ƙarƙashinki.

وَهُزِّىٓ إِلَيْكِ بِجِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ تُسَٰقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٥﴾

*25.* "Kuma ki girgiza zuwa gare ki game da kututturun dabīnon ya zuba a kanki yanã 'ya'yan dabīno, ruɗabi nunannu.

فَكُلِى وَٱشْرَبِى وَقَرِّى عَيْنًا ۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِىٓ إِنِّى نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ ٱلْيَوْمَ إِنسِيًّا ﴿٢٦﴾

*26.* "Sai ki ci, kuma ki sha, kuma ki ji sanyi ga idãnunki.(3) To, idan kin ga wani ɗaya daga mutãne, sai ki ce, 'Lalle nī, na yi alwãshin azumi dõmin Mai rahama, sabõda haka bã zan yi wa wani mutum magana ba'."

---

(1) Malã'ikin da ya je ga Maryama a cikin sũrar mutum Jibrīlu ne, Yã hũra a cikin wuyan rīgarta, sai ta yi ciki da Īsa.

(2) Annabi Īsã, amincin Allah ya tabbata a gare shi, ya fãra magana ga uwarsa tun a lõkacin da aka haife shi yanã a ƙarƙashin uwarsa. Gudãnar ruwan marmaro a ƙarƙashinta da fitar da 'ya'yan dabīno daga kututturun dabīno, alãmu ne mãsu nũna cẽwa Allah nã iya halitta jãrīri bã da uba ba, kuma Yanã tãyar da matattu daga kabarinsu bã da wata wahala ba.

(3) Jin sanyi ga idãnu shī ne farin cikin sabõda sãmun haihuwa. Ga ibãdar Banī Isrã'ila, mai azumi bã ya yin magana, amma ga Musulunci Allah Ya shãfe wannan hukunci. Mai azumi yanã magana sai dai anã son ya kãma bãkinsa daga maganar da bã ta ibãda ba.

*27.* Sai ta je wa mutãnenta tanã ɗauke da shi. Suka ce, "Yã Maryamu! Lalle ne, haƙĩƙa, kin zo da wani abu mai girma!

فَأَتَتْ بِهِۦ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُۥ ۖ قَالُوا۟ يَٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٧﴾

*28.* "Yã 'yar'uwar Hãrũna! Ubanki bai kasance mutumin alfãsha ba, kuma uwarki ba ta kasance kãruwa ba."

يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٨﴾

*29.* Sai ta yi ishãra zuwa gare shi, suka ce, "Yãya zã mu yi magana da wanda ya kasance a cikin shimfiɗar tsumma yanã jãrĩri?"

فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ ۖ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِى ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٢٩﴾

*30.* Ya ce, "Lalle ne, nĩ bãwan Allah ne, Allah Yã bã ni Littãfi kuma Ya sanya ni Annabi.[1]

قَالَ إِنِّى عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِىَ ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلَنِى نَبِيًّا ﴿٣٠﴾

*31.* "Kuma Yã sanya ni mai albarka a inda duk na kasance, kuma Ya umurce ni da yin salla da zakka matuƙar inã da rai.

وَجَعَلَنِى مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَٰنِى بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ﴿٣١﴾

*32.* "Kuma mai biyayya ga uwãta, kuma bai sanya ni mai kaushin zũciya ba marashin alhẽri.

وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَتِى وَلَمْ يَجْعَلْنِى جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٢﴾

*33.* "Kuma aminci ya tabbata a gare ni a rãnar da aka haife ni da rãnar da nake mutũwa da rãnar da ake tãyar da ni inã mai rai."

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٣﴾

*34.* Wancan ne Ĩsã ɗan Maryamu, maganar gaskiya wadda suke shakka a cikinta.

ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ ۚ قَوْلَ ٱلْحَقِّ ٱلَّذِى فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٣٤﴾

*35.* Bã ya kasancẽwa ga Allah Ya riƙi wani ɗã.[2] Tsarki ya tabbata a

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٍ ۖ سُبْحَٰنَهُۥٓ

---

(1) Wannan ita ce maganar da Ĩsa ya yi wa mutãnen uwarsa dõmin ya barrantar da ita daga tuhuma, kuma ya nũna matsayinsa ga Allah da muƙãminsa na Annabci.

(2) Ba ya kasancẽwa ga Allah Ya riƙi ɗã, dõmin bã Ya mutuwa balle Ya yi bukãtar mai gãdo ga tsaron dũkiya. Shi kaɗai ne, bã Ya bukãtar wani ɗã mai tsaron dangi dõmin kada su bar hanya.

إِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٣٥﴾

gare shi! Idan Yã hukunta wani al'amari, sai kawai Ya ce masa, "Kasance." Sai ya dinga kasancẽwa.

وَإِنَّ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٣٦﴾

*36.* "Kuma lalle Allah ne Ubangijina [1] kuma Ubangijinku, sai ku bauta Masa. Wannan shi ne tafarki madaidaici."

فَٱخْتَلَفَ ٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٣٧﴾

*37.* Sai ƙungiyõyin [2] suka sãɓã wa jũna a tsakãninsu. To, bõne ya tabbata ga waɗanda suka kãfirta daga halartar yini mai girma.

أَسْمِعْ بِهِمْ وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا ۖ لَٰكِنِ ٱلظَّٰلِمُونَ ٱلْيَوْمَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

*38.* Mẽne ne ya yi jinsu, [3] kuma mẽne ne ya yi ganinsu a rãnar da suke zo Mana! Amma azzãlumai sunã a cikin ɓata bayyananna.

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ ٱلْحَسْرَةِ إِذْ قُضِىَ ٱلْأَمْرُ وَهُمْ فِى غَفْلَةٍ وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٩﴾

*39.* Kuma ka yi musu gargaɗi da rãnar nadãma a lõkacin da aka hukunta al'amari, alhãli kuwa sunã a cikin ɓãta, kuma sũ bã su yin ĩmãni.

إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ ٱلْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٤٠﴾

*40.* Lalle ne Mũ, Mũ ne ke gãdon ƙasa [4] da wanda yake a kanta, kuma zuwa gare Mu ake mayar da su.

---

(1) Tana a cikin maganar Ĩsã a lõkacin da ya girma yana wa'azi ga mutãnensa. Sabõda haka aka raba ta da maganar farko a lõkacin da yake jãrĩri.

(2) Bãyan ɗauke Annabin Allah Ĩsã ɗan Maryama ƙungiyõyin mutãne sun sãɓa wa jũnansu a cikin sha'aninsa. Yahũdu suna sũkar sa, Nasãra suka kasu uku: Nastũriyya suka ce, "Shi ɗan Allah ne", Malakaniyya suka ce, "Shi ne na uku ɗin uku," Ya'aƙũbiyya, suka ce, "Shi ne Allah." Sabõda haka Nasara suka haihaye kuma suka zurfafa, sa'an nan Yahũdu suka taƙaita kuma suka yi sũka gare shi.

(3) A rãnar Lãhira a lõkacin da ake yi musu hisãbi a gabãn Allah ganinsu da jinsu sunã da kyau ƙwarai, amma a nan dũniya sunã a cikin makanta da kurumci sabõda ɓatar da suka yi, suka ƙaryata Ĩsã, aminci ya tabbata a gare shi.

(4) Tun da yake Mũ ke gãdon ƙasa da wanda yake a cikinta, bã zã Mu yi bukãtar sãmun wani magãji ba.

*41.* Kuma ambaci Ibrãhĩm[1] a cikin Littãfi. Lalle shi ya kasance mai yawan gaskatãwa, Annabi.

وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَـٰبِ إِبْرَٰهِيمَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا ﴿٤١﴾

*42.* A lõkacin da ya ce wa ubansa, "Yã bãba! Don me kake bauta wa abin da bã ya ji, kuma bã ya gani, kuma bã ya wadãtar da kõme daga barinka?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَـٰٓأَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ
وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِى عَنكَ شَيْـًٔا ﴿٤٢﴾

*43.* "Yã bãba! Lalle ni, haƙiƙa, abin da bai je maka ba na ilmi ya zo mini, sabõda haka ka bĩ ni in shiryar da kai wani tafarki madaidaici.

يَـٰٓأَبَتِ إِنِّى قَدْ جَآءَنِى مِنَ ٱلْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ
فَٱتَّبِعْنِىٓ أَهْدِكَ صِرَٰطًا سَوِيًّا ﴿٤٣﴾

*44.* "Yã bãba! Kada ka bauta wa Shaiɗan. Lalle Shaiɗan ya kasance mai saɓãwa ga Mai rahama.

يَـٰٓأَبَتِ لَا تَعْبُدِ ٱلشَّيْطَـٰنَ ۖ إِنَّ ٱلشَّيْطَـٰنَ كَانَ لِلرَّحْمَـٰنِ
عَصِيًّا ﴿٤٤﴾

*45.* "Yã bãba! Lalle ne ni inã tsõron wata azãba daga Mai rahama ta shãfe ka, har ka zama masõyi ga Shaiɗan."

يَـٰٓأَبَتِ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ ٱلرَّحْمَـٰنِ
فَتَكُونَ لِلشَّيْطَـٰنِ وَلِيًّا ﴿٤٥﴾

*46.* Ya ce, "Ashe, mai gudu ne kai daga gumãkãna? Yã Ibrãhĩm! Lalle ne, idan ba ka hanu ba, haƙiƙa, zan jẽfe ka. Kuma ka ƙaurace mini tun kanã mai mutunci."

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ ءَالِهَتِى يَـٰٓإِبْرَٰهِيمُ ۖ لَئِن لَّمْ
تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ ۖ وَٱهْجُرْنِى مَلِيًّا ﴿٤٦﴾

*47.* Ya ce, "Aminci[2] ya tabbata a gare ka! Zan nẽmi Ubangijina Ya gãfarta maka. Lalle Shi Ya kasance Mai girmamãwa gare ni.

قَالَ سَلَـٰمٌ عَلَيْكَ ۖ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ
رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ بِى حَفِيًّا ﴿٤٧﴾

*48.* "Kuma inã nĩsantar ku da abin da kuke kira, baicin Allah, kuma inã kiran Ubangijina,

وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَأَدْعُوا۟

---

(1) Ibrãhĩm ya yi ƙõƙarin shiryar da ubansa, sai dai Allah bai nufi shiryuwarsa ba. Daga cikin amfãnin haihuwa akwai abin haihuwa ya shiryar da mahaifinsa, ya yi masa nasĩha gwargwadon hãli.

(2) Ibrãhĩm yã mayar da magana mai kyau da laushi da aminci ga maganar ubansa mai mũni da gautsi da tsõratarwa. Wannan yanã kõyar da yadda ake kira zuwa ga Allah da kuma yadda ya kamãta a tausasa wa uba kõ dã shi kãfiri ne.

tsammãnin kada in zama marashin arziki game da kiran Ubangijina."

رَبِّي عَسَىٰٓ أَلَّآ أَكُونَ بِدُعَآءِ رَبِّي شَقِيّٗا ﴿٤٨﴾

*49.* To, sa'ad da ya nĩsance su da abin da suke bautãwa, baicin Allah, Muka bã shi Is'hãƙa da Ya'aƙuba, alhãli kuwa kõwanensu Mun mayar da shi annabi.

فَلَمَّا ٱعۡتَزَلَهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا نَبِيّٗا ﴿٤٩﴾

*50.* Kuma Muka yi musu kyauta daga RahamarMu, kuma Muka sanya musu harshen gaskiya[1] maɗaukaki.

وَوَهَبۡنَا لَهُم مِّن رَّحۡمَتِنَا وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ لِسَانَ صِدۡقٍ عَلِيّٗا ﴿٥٠﴾

*51.* Kuma ka ambaciMũsã a cikin Littãfi. Lalle ne shi, yã kasance zãɓaɓɓe, kuma yã kasance Manzo, Annabi.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مُوسَىٰٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ مُخۡلَصٗا وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ﴿٥١﴾

*52.* Kuma Muka kira shi daga gẽfen dũtse na dãma, kuma Muka kusanta shi yanã abõkin gãnãwa.

وَنَٰدَيۡنَٰهُ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنِ وَقَرَّبۡنَٰهُ نَجِيّٗا ﴿٥٢﴾

*53.* Kuma Muka yi masa kyauta daga RahamarMu da ɗan'uwansa Hãrũna, ya zama Annabi.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥ مِن رَّحۡمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيّٗا ﴿٥٣﴾

*54.* Kuma ka ambaci Ismã'ila a cikin Littãfi. Lalle shi, yã kasance mai gaskiyar alkawari, kuma yã kasance Manzo, Annabi.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ﴿٥٤﴾

*55.* Kuma yã kasance yanã umurnin mutãnensa[2] da salla da zakka. Kuma yã kasance yardajje a wurin Ubangijinsa.

وَكَانَ يَأۡمُرُ أَهۡلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرۡضِيّٗا ﴿٥٥﴾

*56.* Kuma ka ambaci Idrĩsa a cikin Littãfi. Lalle shi, ya kasance mai yawan gaskatãwa, Annabi.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِدۡرِيسَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيّٗا ﴿٥٦﴾

---

(1) Harshen gaskiya, shi ne yabo mai kyau daga Allah da mutãne. Wanda ya yanke wa mutãnensa dõmin Allah, to, zai sãka masa da waɗansu mutãnen kirki, dõmin su ɗebe masa kẽwa.

(2) Mãtarsa da 'ya'yansa da Jurhum, yanã umurninsu da salla da zakka. Yanã wajaba ga mutum ya umurci iyalinsa da tsare haƙƙoƙin Allah.

*57.* Muka ɗaukaka shi a wuri maɗaukaki.

وَرَفَعْنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٧﴾

*58.* Waɗancan sũ ne waɗanda Allah Ya yi wa ni'ima daga Annabãwa daga zũriyar Ãdamu, kuma daga waɗanda muka ɗauka tãre da Nũhu, kuma daga zũriyar Ibrãhĩm da Isrã'ila, kuma daga waɗanda Muka shiryar kuma Muka zãɓe su. Idan anã karãtun ãyõyin Mai rahama a kansu, sai su fãɗi sunã mãsu sujada kuma mãsu kũka.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ
ءَادَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبْرَٰهِيمَ
وَإِسْرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَٱجْتَبَيْنَآ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ
ءَايَٰتُ ٱلرَّحْمَٰنِ خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَبُكِيًّا ۩ ﴿٥٨﴾

*59.* Sai waɗansu 'yan bãya[1] suka maye a bãyansu suka tõzarta salla, kuma suka bi sha'awõwinsu. To, da sannu zã su haɗu da wani sharri.

۞ فَخَلَفَ مِنۢ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ أَضَاعُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ
وَٱتَّبَعُوا۟ ٱلشَّهَوَٰتِ فَسَوْفَ يَلْقَوْنَ غَيًّا ﴿٥٩﴾

*60.* Fãce wanda ya tũba, kuma ya yi ĩmãni, kuma ya aikata aiki na ƙwarai. To, waɗannan sunã shiga Aljanna, kuma bã a zãluntar su da kõme.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ
يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ شَيْـًٔا ﴿٦٠﴾

*61.* Gidãjen Aljannar zama wadda Mai rahama ya yi alkawarin bãyarwa ga bãyinSa (mãsu aikin ĩmãni) a fake. Lalle ne Shĩ, alkawarin ya kasance abin riskuwa.

جَنَّٰتِ عَدْنٍ ٱلَّتِى وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ عِبَادَهُۥ
بِٱلْغَيْبِ إِنَّهُۥ كَانَ وَعْدُهُۥ مَأْتِيًّا ﴿٦١﴾

*62.* Bã su jin yasassar magana a cikinta, fãce sallama. Kuma sunã da abinci, a cikinta, sãfe da maraice.

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا إِلَّا سَلَٰمًا وَلَهُمْ رِزْقُهُمْ
فِيهَا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿٦٢﴾

*63.* Wancan Aljannar ce wadda Muke gãdar da wanda ya kasance mai aiki da taƙawa daga bãyiNa.

تِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِى نُورِثُ مِنْ عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيًّا ﴿٦٣﴾

---

(1) An ruwaito cẽwa wannan zai auku a lõkacin Tãshin Kiyãma ne a bãyan tafiyar sãlihan wannan al'umma ta Muhammadu. Zã su dinga barbarar jũnansu a cikin hanyõyi. Su tõzarta salla, su gina manyan gidãje su hau dukan abin da aka hana su, su tufanci abin da aka hana su. Kurɗabi.

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ لَهُۥ مَا بَيْنَ أَيْدِينَا
وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ
وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ﴿٦٤﴾

*64.* (Sunã mãsu cẽwa) "Kuma bã mu sauka[1] fãce da umurnin Ubangijinka (Muhammad). Shĩ ne da mulkin abin da ke a gaba gare mu da abin da ke a bãyanmu da abin da ke a tsakãnin wannan." Kuma[2] Ubangijinka bai kasance Wanda ake mantãwa ba.

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا فَٱعْبُدْهُ
وَٱصْطَبِرْ لِعِبَٰدَتِهِۦ هَلْ تَعْلَمُ لَهُۥ سَمِيًّا ﴿٦٥﴾

*65.* Shi ne Ubangijin sammai da ƙasa da abin da yake a tsakãninsu. Sai ka bauta Masa, kuma ka yi haƙuri ga bautarSa. Shin, kã san wani takwara a gare Shi?

وَيَقُولُ ٱلْإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ أُخْرَجُ حَيًّا ﴿٦٦﴾

*66.* Kuma mutum yanã cẽwa, "Shin, idan na mutu, lalle ne, haƙĩƙa, da sannu zã a fitar da ni inã mai rai?"

أَوَلَا يَذْكُرُ ٱلْإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقْنَٰهُ مِن قَبْلُ
وَلَمْ يَكُ شَيْـًٔا ﴿٦٧﴾

*67.* Shin, kuma mutum bã zai tuna ba cẽwa lalle ne Mun halitta shi a gabãni, alhãli kuwa bai kasance kõme ba?

فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَٱلشَّيَٰطِينَ ثُمَّ
لَنُحْضِرَنَّهُمْ حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ﴿٦٨﴾

*68.* To, Munã rantsuwa da Ubangijinka, lalle ne, Muna tãyar da su da kuma shaiɗanun, sa'an nan, kuma, lalle Muna halartar da su a gẽfen jahannama sunã gurfãne.

ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ أَشَدُّ
عَلَى ٱلرَّحْمَٰنِ عِتِيًّا ﴿٦٩﴾

*69.* Sa'an nan kuma, lalle, Munã fizge wanda yake mafi tsananin girman kai ga Mai rahama daga kõwace ƙungiya.

---

(1) 'Yan Aljanna sunã cẽwa ba mu sauka a waɗannan gidãje ba sai da umurnin Ubangijinka, kai mai karatu, Allah Mai mallakar kome, kuma kõme ãyã ne mai nũni zuwa gare Shi, sabõda haka bã a mantãwa da Shi. A wata fassarar, wannan maganar ta Jibrilu ce, saboda ibn Abbas yã ruwaito cewa Manzon Allah, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya cewa Jibrilu: «Me ke hana ka ka ziyarce mu da yawa?» Sai aka saukar da wannan ayar. Bukhari ya ruwaito shi.

(2) Maganar Allah ce a bãyan maganar 'yan Aljanna dõmin ta'aƙĩbi da ƙãrin bayãni ga maganarsu.

*70.* Sa'an nan kuma, lalle Mũ ne Mafi sani ga waɗanda suke sũ ne mafiya cancantar ƙõnuwa da ita.

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِٱلَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا صِلِيًّا ٧٠

*71.* Kuma bãbu kõwa daga gare ku sai mai tuzga mata.[1] Yã kasance wajibi ga Ubangijinka, hukuntacce.

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ
حَتْمًا مَّقْضِيًّا ٧١

*72.* Sa'an nan kuma, Mu tsẽrar da waɗanda suka yi aiki da taƙawa, kuma Mu bar azzãlumai a cikinta gurfãne.

ثُمَّ نُنَجِّي ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوا۟ وَّنَذَرُ ٱلظَّٰلِمِينَ
فِيهَا جِثِيًّا ٧٢

*73.* Kuma idan anã karatun ãyõyinMu, bayyanannu a kansu, sai waɗanda suka kãfirta su ce wa waɗanda suka yi ĩmãni, "Wane daga ƙungiyõyin biyu ya zama mafi alhẽri ga matsayi, kuma mafi kyaun majalisa?"

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ
ءَامَنُوٓا۟ أَىُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ٧٣

*74.* Kuma da yawa daga mutãnen ƙarni Muka halakar a gabãninsu, sũ (waɗanda Muka halakar) ɗin ne mafi kyaun kãyan ɗãki da magãnã[2].

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ
أَثَٰثًا وَرِءْيًا ٧٤

*75.* Ka ce, "Wanda ya kasance a cikin ɓata, sai Mai rahama Ya yalwata masa yalwatãwa, har idan sun ga abin da ake yi musu wa'adi, imma azãba kõ Sã'a, to, zã su sani, wane ne yake shĩ ne mafi sharri ga wuri, kuma mafi rauni ga runduna!"

قُلْ مَن كَانَ فِى ٱلضَّلَٰلَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ مَدًّا ۚ
حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ إِمَّا ٱلْعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ
فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرٌّ مَّكَانًا
وَأَضْعَفُ جُندًا ٧٥

---

(1) Idan an tãra mutãne dõmin hisãbi, anã ajiye wuta a tsakãnin mutãne da Aljanna, sa'an nan a gitta sirãɗi a kan wutar dõmin mutãne su bi a kansa su ƙẽtare wutar zuwa Aljanna, kuma waɗansu su fãɗa a cikin wutar dõmin azãba dawwamamma kõ kuma ta ɗan lõkaci gwargwadon laifi.

(2) Kãyan ɗãki na jin dãɗi kamar gadãje da kujẽri da kãyan cin abin ci. Magãnã kuwa ita ce wurin da ake gani ga mutum kamar tufãfinsa da sũrar jikinsa da dukan abin gani daga gare shi.

وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهْتَدَوْا۟ هُدًى ۗ وَٱلْبَٰقِيَٰتُ
ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ مَّرَدًّا ﴿٧٦﴾

76. Kuma Allah nã ƙãra wa waɗanda suka nẽmi shiryuwa da shiriya. Kuma ayyuka mãsu wanzuwa na ƙwarai ne mafi alhẽri a wurin Ubangijinka ga lãda, kuma mafi alhẽri ga makõma.

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ
مَالًا وَوَلَدًا ﴿٧٧﴾

77. Shin, ka ga wanda ya kãfirta da ayõyinMu, kuma ya ce, "Lalle ne zã a bã ni dũkiya da ɗiya?"

أَطَّلَعَ ٱلْغَيْبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٧٨﴾

78. Shin, yã tsinkãyi gaibi ne, kõ kuwa yã ɗauki wani alkawari daga Mai rahama ne?

كَلَّا ۚ سَنَكْتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ
لَهُۥ مِنَ ٱلْعَذَابِ مَدًّا ﴿٧٩﴾

79. Ã'aha! Zã mu rubũta abin da yake faɗa, kuma Mu yalwata masa, daga azãba, yalwatãwa.

وَنَرِثُهُۥ مَا يَقُولُ وَيَأْتِينَا فَرْدًا ﴿٨٠﴾

80. Kuma Mu gãde shi ga abin da yake faɗa, kuma ya zo Mana yanã shi kaɗai.

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةً
لِّيَكُونُوا۟ لَهُمْ عِزًّا ﴿٨١﴾

81. Kuma suka riƙi gumãka,[1] baicin Allah, dõmin su kasance mataimaka a gare su.

كَلَّا ۚ سَيَكْفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمْ وَيَكُونُونَ
عَلَيْهِمْ ضِدًّا ﴿٨٢﴾

82. Ã'aha! Zã su kãfirta da ibãdarsu, kuma su kasance maƙiya a kansu.

أَلَمْ تَرَ أَنَّآ أَرْسَلْنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ
تَؤُزُّهُمْ أَزًّا ﴿٨٣﴾

83. Shin, ba ka gani ba cẽwa Mun saki shaiɗanu[2] a kan kãfirai sunã shũshũta su ga zunubi shũshũtãwa?

فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ﴿٨٤﴾

84. Sabõda haka kada ka yi gaggawa a kansu, Munã yi musu ƙidãyar ajali ne kawai, ƙidãyãwa.

---

(1) Gunki, shi ne dukan abin bautawa wanda bã Allah ba. Wanda ya riƙi wani sãlihi ko malã'iki ko aljani, yanã bauta masa, to, yã riƙe shi gunki ke nan. Bauta, ita ce bin umurni da barin hani. Wanda ya bi umurnin da bã na Allah ba, kõ ya bar abin hanin da ba na Allah ba, to, ya bauta wa mai umurnin ko mai hanin, yã riƙe shi gunki baicin Allah.

(2) Idan shaiɗanu sun ga mai wa'azin gaskiya, sai su dinga shũshũta mabiyansu dõmin su yi faɗa da mai wa'azin, dõmin kada su saurare shi har su gãne ɓatarsu. Shaiɗan shi ne mai ɓatar da wani, mutum ne kõ aljani.

*85.* A rãnar da Muka tãra mãsu taƙawa zuwa ga Mai rahama sunã bãƙin girma.

يَوۡمَ نَحۡشُرُ ٱلۡمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ وَفۡدٗا ﴿٨٥﴾

*86.* Kuma Munã kõra mãsu laifi zuwa Jahannama, gargaɗãwa.

وَنَسُوقُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرۡدٗا ﴿٨٦﴾

*87.* Ba su mallakar cẽto, fãce wanda ya riƙi alkawari a wurin Mai rahama.

لَّا يَمۡلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ﴿٨٧﴾

*88.* Kuma suka ce, "Mai rahama Yã riƙi ɗã!"

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗا ﴿٨٨﴾

*89.* Lalle ne, haƙĩƙa, kun zo da wani abu mai girman mũni.

لَّقَدۡ جِئۡتُمۡ شَيۡـًٔا إِدّٗا ﴿٨٩﴾

*90.* Sammai sunã kusa su tsattsage sabõda shi, kuma ƙasa ta kẽce, kuma duwãtsu su faɗi, sunã karyayyu.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِنۡهُ وَتَنشَقُّ ٱلۡأَرۡضُ وَتَخِرُّ ٱلۡجِبَالُ هَدًّا ﴿٩٠﴾

*91.* Dõmin sun yi da'awar ɗã ga Mai rahama.

أَن دَعَوۡاْ لِلرَّحۡمَٰنِ وَلَدٗا ﴿٩١﴾

*92.* Alhãli bã ya kamata ga Mai rahama ya riƙi wani ɗã.

وَمَا يَنۢبَغِي لِلرَّحۡمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

*93.* Dukan wanda yake a cikin sammai da ƙasa bai zama ba fãce mai jẽ wa Mai rahama ne yanã bãwã.

إِن كُلُّ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّآ ءَاتِي ٱلرَّحۡمَٰنِ عَبۡدٗا ﴿٩٣﴾

*94.* Lalle ne, haƙĩƙa, Yã lissafe su, kuma ya ƙidãye su ƙidãya.

لَّقَدۡ أَحۡصَىٰهُمۡ وَعَدَّهُمۡ عَدّٗا ﴿٩٤﴾

*95.* Kuma dukan kõwanensu mai jẽ Masa ne a Rãnar Kiyãma yanã shi kaɗai.

وَكُلُّهُمۡ ءَاتِيهِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَرۡدًا ﴿٩٥﴾

*96.* Lalle ne waɗanda suka yi ĩmãni, kuma suka aikata ayyuka na ƙwarai, Mai rahama zai sanya musu so.[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَيَجۡعَلُ لَهُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وُدّٗا ﴿٩٦﴾

(1) Wanda ya bi Allah da gaskiya, Allah zai sanya zukãtan mutãne su sõ shi, kamar yadda yake a cikin Hadisi wanda Imãm Tirmizi ya ruwaito daga Sa'ad da Abu Huraira.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ ٱلْمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوْمًا لُّدًّا ﴿٩٧﴾

*97.* Sa'an nan abin sani kawai, Mun sauƙaƙar da shi (Alƙur'ani) a harshenka, dõmin ka yi bushãra da shi ga mãsu aiki da taƙawa, kuma ka yi gargaɗi da shi ga mutãne mãsu tsananin husũma.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هَلْ تُحِسُّ مِنْهُم مِّنْ أَحَدٍ أَوْ تَسْمَعُ لَهُمْ رِكْزًۢا ﴿٩٨﴾

*98.* Kuma da yawa Muka halakar da mutãnen ƙarnõni a gabãninsu. Shin, kanã jin mõtsin wani guda daga gare su, kõ kuwa kanã jin wata ɗũriya tãsu?

## SŨRATU Ɗ.H. سُورَةُ طه

Tanã karantar da cẽwa Alƙur'ãni kõ Musulunci, abu ne mai sauƙi dõmin shiryar da mutãne zuwa ga sauƙi, bãbu wahala a cikinsa.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

طه ﴿١﴾

*1.* Ɗ.H.

مَآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْقُرْءَانَ لِتَشْقَىٰٓ ﴿٢﴾

*2.* Ba Mu saukar da Alƙur'ãni a gare ka dõmin ka wahala ba.

إِلَّا تَذْكِرَةً لِّمَن يَخْشَىٰ ﴿٣﴾

*3.* Fãce dõmin tunãtarwa ga wanda ke tsõron Allah.

تَنزِيلًا مِّمَّنْ خَلَقَ ٱلْأَرْضَ وَٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلْعُلَى ﴿٤﴾

*4.* (An saukar da shi) saukarwa daga Wanda Ya halitta ƙasa da sammai maɗaukaka.

5. Mai rahama, Ya daidaita[1] a kan Al'arshi.

ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ٥

6. Abin da yake a cikin sammai Nãsa, ne, da abin da yake a cikin ƙasa da abin da yake a tsakãninsu da abin da ke ƙarƙashin turɓãya.

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ ٱلثَّرَىٰ ٦

7. Kuma idan ka bayyana da magana, to, lalle Shi, Yanã sanin asĩri da mafi ɓõyuwa.

وَإِن تَجۡهَرۡ بِٱلۡقَوۡلِ فَإِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ وَأَخۡفَى ٧

8. Allah, bãbu abin bautawa fãce Shi. Yanã da sunãye mafiya kyau.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰ ٨

9. Kuma shin, lãbãrin Mũsã yã je maka?

وَهَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ٩

10. A lõkacin da ya ga wata wuta, sai ya ce wa iyãlinsa, "Ku dãkata. Lalle ne nĩ, na tsinkãyi wata wuta, tsammãnĩna in zo muku da makãmashi daga gare ta, kõ kuwa in sãmi wata shiriya a kan wutar."

إِذۡ رَءَا نَارٗا فَقَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا بِقَبَسٍ أَوۡ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدٗى ١٠

11. Sa'an nan a lõkacin da ya je mata, aka kira shi, "Ya Mũsã!

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ يَٰمُوسَىٰٓ ١١

12. "Lalle ne, Nĩ ne Ubangijinka, sai ka ɗẽbe takalmanka.[2] Lalle ne kanã a rãfin nan abin tsarkakẽwa, Ɗuwa.

إِنِّيٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخۡلَعۡ نَعۡلَيۡكَ إِنَّكَ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوٗى ١٢

13. "Kuma Nĩ, Nã zãɓeka. Sai ka saurãra ga abin da ake yin wahayi.

وَأَنَا ٱخۡتَرۡتُكَ فَٱسۡتَمِعۡ لِمَا يُوحَىٰٓ ١٣

14. "Lalle Nĩ, Ni ne Allah. Bãbu abin bautawa fãce Ni. Sai ka bauta Mini, kuma ka tsayar da salla dõmin tuna Ni.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدۡنِي وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكۡرِيٓ ١٤

---

(1) Allah Ya daidaitu a kan Al'arshi daidaita wadda ta dãce da Shi.

(2) An ce wa Mũsã ya ɗẽbe takalmansa dõmin sunã da najasa kõ kuwa sũ kansu najasa ne dõmin ya shiga wuri mai tsarki wanda ake kira Ɗuwa a cikin sahãrar Sinai a tsakãnin Masar da Madyana.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخْفِيهَا
لِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا تَسْعَىٰ ١٥

*15.* "Lalle ne Sa'a mai zuwa ce, Inã kusa da In ɓõye ta dõmin a sãka wa dukan rai da abin da yake aikatãwa.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنْهَا مَن لَّا يُؤْمِنُ بِهَا
وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرْدَىٰ ١٦

*16.* "Sabõda haka, kada wanda bã ya yin Ĩmãni da ita kuma ya bi son zuciyarsa, ya taushe ka daga gare ta har ka halaka.

وَمَا تِلْكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ١٧

*17.* "Kuma wãce ce waccan ga dãmanka yã Mũsã!"

قَالَ هِىَ عَصَاىَ أَتَوَكَّؤُا۟ عَلَيْهَا
وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِى وَلِىَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخْرَىٰ ١٨

*18.* Ya ce, "Ita sandãta ce, inã dõgara a kanta, kuma inã kakkaɓar ganye da ita a kan ƙanãnan bisãshẽna, kuma inã da waɗansu bukãtõci(1) na dabam a gare ta."

قَالَ أَلْقِهَا يَٰمُوسَىٰ ١٩

*19.* Yã ce "Ka yi jĩfa da ita, yã Mũsã!"

فَأَلْقَىٰهَا فَإِذَا هِىَ حَيَّةٌ تَسْعَىٰ ٢٠

*20.* Sai ya jẽfa ta. Sai gã ta dabbar macijiya, tanã tafiya da daggãwa.

قَالَ خُذْهَا وَلَا تَخَفْ سَنُعِيدُهَا
سِيرَتَهَا ٱلْأُولَىٰ ٢١

*21.* Ya ce, "Ka kãma ta, kuma kada ka ji tsõro. Za Mu mayar da ita ga hãlinta na farko.

وَٱضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ
مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخْرَىٰ ٢٢

*22.* "Kuma ka haɗa hannunka zuwa ga damtsenka, ya fita yanã fari, bãbu sõfane, wata ãyã ta dabam.

لِنُرِيَكَ مِنْ ءَايَٰتِنَا ٱلْكُبْرَى ٢٣

*23.* "Dõmin Mu nũna maka daga ãyõyinMu manya.

ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٢٤

*24.* "Ka tafi zuwa ga Fir'auna. Lalle shĩ, ya ƙẽtare haddi (da girman kai)."

---

(1) Amfãnõnin sanda: anã riƙon alƙibla a cikin daji ta zama sitra, anã dõgara a kanta sabõda gajiya kõ rauni. Lĩmãmin Jumma'a na dõgara a kanta a lõkacin huɗuba, anã fita da ita a cikin ruwan sama anã dõgara a kanta, anã dũkan iyãli da ita dõmin ladabtarwa. A cikin wani Hadĩsi Annabi ya ce, "Ka rãtaye sandarka inda iyãlinka suke ganin ta." Riƙon sanda na sanya farkawa ga barin dũniya, watau mai ita ya zama a cikin hãlin tafiya.

25. Ya ce, "Ya Ubangiji! Ka bũɗa[1] mini ƙirjĩna.

قَالَ رَبِّ ٱشْرَحْ لِي صَدْرِي ﴿٢٥﴾

26. "Kuma ka sauƙaƙe mini al'amarĩna.

وَيَسِّرْ لِيٓ أَمْرِي ﴿٢٦﴾

27. "Kuma Ka warware mini wani ƙulli daga harshẽna.

وَٱحْلُلْ عُقْدَةً مِّن لِّسَانِي ﴿٢٧﴾

28. "Su fahimci maganãta.

يَفْقَهُوا۟ قَوْلِي ﴿٢٨﴾

29. "Kuma Ka sanya mini wani mataimaki daga mutãnena.

وَٱجْعَل لِّي وَزِيرًا مِّنْ أَهْلِي ﴿٢٩﴾

30. "Hãrũna ɗan'uwana.

هَٰرُونَ أَخِي ﴿٣٠﴾

31. "Ka ƙarfafa halittata da shi.

ٱشْدُدْ بِهِۦٓ أَزْرِي ﴿٣١﴾

32. "Kuma Ka shigar da shi a cikin al'amarĩna.

وَأَشْرِكْهُ فِيٓ أَمْرِي ﴿٣٢﴾

33. "Dõmin mu tsarkake Ka da yawa.

كَيْ نُسَبِّحَكَ كَثِيرًا ﴿٣٣﴾

34. "Kuma mu tuna Ka da yawa.

وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ﴿٣٤﴾

35. "Lalle Kai, Ka kasance Mai gani gare mu."

إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرًا ﴿٣٥﴾

36. Ya ce, "Lalle ne, an bã ka rõƙonka, yã Mũsã!

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٣٦﴾

37. "Kuma lalle ne, haƙĩƙa, Mun yi wata baiwa gare ka a wani lõkacin na dabam.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰٓ ﴿٣٧﴾

38. "A lõkacin da Muka yi wahayin abin da aka yi wahayi zuwa ga uwarka.

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ﴿٣٨﴾

39. "Cẽwa, 'Ki jẽfa shi a cikin akwatin nan, sa'an nan ki jẽfa shi a cikin kõgi, sa'an nan kogin ya jefa shi a gãɓa, wani maƙiyi Nãwa kuma maƙiyi nãsa ya ɗauke shi.' Kuma Na jẽfa wani so daga gare Ni a kanka. Kuma dõmin a riƙe ka da kyau a kan idoNa.

أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِي ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ فِي ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّي وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّي وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِيٓ ﴿٣٩﴾

(1) Ma'anar bũɗa ƙirji, shi ne a sanya masa haƙuri.

*40.* "A sa'ad da 'yar'uwarka ke tafiya har ta ce, 'Shin, in shiryar da ku ga wanda ke rẽnonsa?' Sai Muka mayar da kai zuwa ga uwarka dõmin idonta ya yi sanyi[1] kuma bã zã ta yi baƙin ciki ba. Kuma kã kashe wani rai, sa'an nan Muka tsẽrar da kai daga baƙin ciki, kuma Muka fitine ka da waɗansu fitinõni. Sa'an nan ka zauna shẽkaru a cikin mutãnen Madyana. Sa'an nan kuma ka zo a kan wata ƙaddara, yã Mũsã!

إِذْ تَمْشِيٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا
وَلَا تَحْزَنَ وَقَتَلْتَ نَفْسًا فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ
وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ
ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٠﴾

*41.* "Kuma Na zãɓe ka dõmin Kaina.

وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِى ﴿٤١﴾

*42.* "Ka tafi kai da ɗan'uwanka game da ãyõyiNa, kuma kada ku yi rauni ga ambatõNa.

ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِى وَلَا تَنِيَا فِى ذِكْرِى ﴿٤٢﴾

*43.* "Ku tafi kũ biyu zuwa ga Fir'auna. Lalle shĩ, ya ƙẽtare haddi (ga girman kai).

ٱذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿٤٣﴾

*44.* "Sai ku gaya masa magana mai laushi,[2] tsammãninsa yanã tunãwa kõ kuwa ya ji tsõro."

فَقُولَا لَهُۥ قَوْلًا لَّيِّنًا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ ﴿٤٤﴾

*45.* Su biyu suka ce, "Ya Ubangijinmu! Lalle ne munã tsõron ya yi gaggawa a kanmu, kõ ya ƙẽtare haddi."

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفْرُطَ عَلَيْنَآ أَوْ أَن يَطْغَىٰ ﴿٤٥﴾

*46.* Ya ce, "Kada ku ji tsõro. Lalle Nĩ, Inã tãre da ku, Inã ji, kuma Inã gani.

قَالَ لَا تَخَافَآ إِنَّنِى مَعَكُمَآ أَسْمَعُ وَأَرَىٰ ﴿٤٦﴾

*47.* "Sai ku jẽ masa, sa'an nan ku ce, Lalle mũ, Manzanni biyu ne na Ubangijinka, sai ka saki Banĩ Isrã'ĩla tãre da mu. Kuma kada ka yi

فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا
بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبْهُمْ قَدْ جِئْنَٰكَ بِـَٔايَةٍ

(1) Idonta ya yi sanyi, watau ta ji dãɗi sabõda ganin ɗanta.

(2) Wannan shĩ ne dalilin umurni da alhẽri da hani daga sharri, kuma a yi haka da magana mai laushi ga wanda yake da iko da ƙarfi. Kõ dã ga wanda Allah Ya tsare da tsarinSa ne, balle ga wanda bai tãki kõme ba. Ta haka ne mai wa'azi ke cin nasara.

musu azãba. Haƙĩƙa, mun zo maka da wata ãyã daga Ubangijinka. Kuma aminci ya tabbata ga wanda ya bi shiriya.

*48.* "'Lalle mũ, haƙĩƙa, an yi wahayi zuwa gare mu, cẽwa azãba tanã a kan wanda ya ƙaryata, kuma ya jũya bãya.'"

*49.* Ya ce, "To, wãne ne Ubangijinku? Ya Mũsã!"

*50.* Ya ce, "Ubangijinmu Shi ne Wanda Ya bai wa dukan kõme halittarsa, sa'an nan Ya shiryar."

*51.* Ya ce, "To, mẽne hãlin ƙarnõnin farko?"

*52.* Ya ce, "Saninsu yanã a wurin Ubangijĩna, Ubangijĩna bã Ya ɓacẽwa kuma bã Ya mantuwa.

*53.* "Wanda Ya sanya muku ƙasa shimfiɗa, kuma Ya shigar muku da hanyõyi a cikinta, kuma Ya saukar da ruwa daga sama." Sa'an nan game da shi[1] Muka fitar da nau'i-nau'i daga tsirũruwa dabam-dabam.

*54.* Ku ci kuma ku yi kiwon dabbõbin ni'imarku. Lalle ne, a cikin wannan akwai ãyõyi ga masu hankali.

*55.* Daga gare ta[2] Muka halitta ku, kuma a cikinta Muke mayar da ku, kuma daga gare ta Muke fitar da ku a wani lõkaci na dabam.

مِن رَّبِّكَ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلْهُدَىٰٓ ﴿٤٧﴾

إِنَّا قَدْ أُوحِىَ إِلَيْنَآ أَنَّ ٱلْعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ
وَتَوَلَّىٰ ﴿٤٨﴾

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٩﴾

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِىٓ أَعْطَىٰ كُلَّ شَىْءٍ خَلْقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ﴿٥٠﴾

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلْقُرُونِ ٱلْأُولَىٰ ﴿٥١﴾

قَالَ عِلْمُهَا عِندَ رَبِّى فِى كِتَٰبٍ لَّا يَضِلُّ رَبِّى
وَلَا يَنسَى ﴿٥٢﴾

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا وَسَلَكَ لَكُمْ فِيهَا
سُبُلًا وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦٓ
أَزْوَٰجًا مِّن نَّبَاتٍ شَتَّىٰ ﴿٥٣﴾

كُلُوا۟ وَٱرْعَوْا۟ أَنْعَٰمَكُمْ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ
لِّأُو۟لِى ٱلنُّهَىٰ ﴿٥٤﴾

۞ مِنْهَا خَلَقْنَٰكُمْ وَفِيهَا نُعِيدُكُمْ
وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً أُخْرَىٰ ﴿٥٥﴾

(1) Ruwan.
(2) Kasa.

56. Kuma lalle, haƙĩƙa, Mun nũna masa ãyõyinMu dukansu, sai ya ƙaryata, kuma ya ƙiya!

وَلَقَدْ أَرَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ٥٦

57. Ya ce, "Shin, kã zo mana ne dõmin ka fitar da mu daga ƙasarmu game da sihirinka, yã Mũsã?

قَالَ أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا
مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَٰمُوسَىٰ ٥٧

58. "To, lalle ne, munã zo maka da wani sihiri irinsa. Sai ka sanya wani wa'adi a tsakãninmu da tsakãninka, bã mu sãɓa masa mũ, kai kuma bã ka sãɓãwa, a wani wuri mai dãcẽwa."

فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهِۦ فَٱجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ
مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهُۥ نَحْنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانًا سُوًى ٥٨

59. Ya ce, "Wa'adinku shi ne rãnar ƙawa, kuma a tãra mutãne da hantsi."

قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ ٱلزِّينَةِ
وَأَن يُحْشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحًى ٥٩

60. Sai Fir'auna ya jũya, sa'an nan ya tãra mugunyar dabãrarsa, sa'an nan kuma ya zo.

فَتَوَلَّىٰ فِرْعَوْنُ فَجَمَعَ كَيْدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ٦٠

61. Mũsã ya ce musu, "Kaitõnku! Kada ku ƙirƙira ƙarya ga Allah, har Ya tumɓuke ku da wata azãba. Kuma wanda ya ƙirƙira ƙarya, yã tãɓe."

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيْلَكُمْ لَا تَفْتَرُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ
كَذِبًا فَيُسْحِتَكُم بِعَذَابٍ
وَقَدْ خَابَ مَنِ ٱفْتَرَىٰ ٦١

62. Sai suka yi jãyayya ga al'amarinsu a tsakãninsu, kuma suka asirta gãnawa.

فَتَنَٰزَعُوٓا۟ أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ وَأَسَرُّوا۟ ٱلنَّجْوَىٰ ٦٢

63. Suka ce, "Lalle ne waɗannan biyun, haƙĩƙa, masihirta ne, sunã nufin su fitar da ku daga ƙasarku[1] game da sihirinsu, kuma su tafi da tabĩ'arku mafĩfĩciya.

قَالُوٓا۟ إِنْ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخْرِجَاكُم
مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِمَا
وَيَذْهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلْمُثْلَىٰ ٦٣

64. "Sai ku haɗa dabãrarku, sa'-an nan kuma ku tafi a sahu guda,

فَأَجْمِعُوا۟ كَيْدَكُمْ ثُمَّ ٱئْتُوا۟ صَفًّا

(1) Ya fara da siyãsa dõmin ya karkatar da hankalin mutãne daga ãyõyin Allah. Cewarsa yã yi nufin ya fitar da ku daga ƙasarku, shĩ ne siyãsa, dõmin idan mutãne suka ji maganar fitarwa daga ƙasa, sai su manta da kõwace irin magana ta wani alhẽri.

وَقَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡيَوۡمَ مَنِ ٱسۡتَعۡلَىٰ ٦٤

kuma haƙiƙa, wanda ya rinjãya, a yau, ya rabbanta."

قَالُواْ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلۡقِيَ
وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنۡ أَلۡقَىٰ ٦٥

*65.* Suka ce, "Ya Mũsã! Imma ka jẽfa, ko kuma mu kasance farkon mai jẽfawa."

قَالَ بَلۡ أَلۡقُواْۖ فَإِذَا حِبَالُهُمۡ وَعِصِيُّهُمۡ
يُخَيَّلُ إِلَيۡهِ مِن سِحۡرِهِمۡ أَنَّهَا تَسۡعَىٰ ٦٦

*66.* Ya ce, "Ã'a, ku jẽfa." Sai gã igiyoyinsu da sandunansu anã sũranta su a gare shi, daga sihirinsu, lalle sunã tafiya da sauri.

فَأَوۡجَسَ فِي نَفۡسِهِۦ خِيفَةٗ مُّوسَىٰ ٦٧

*67.* Sai Mũsã ya ji tsõro a cikin ransa.

قُلۡنَا لَا تَخَفۡ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٦٨

*68.* Muka ce, "Kada ka ji tsõro. Lalle kai ne mafi ɗaukaka.

وَأَلۡقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلۡقَفۡ مَا صَنَعُوٓاْۖ إِنَّمَا صَنَعُواْ
كَيۡدُ سَٰحِرٖۖ وَلَا يُفۡلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيۡثُ أَتَىٰ ٦٩

*69.* "Kuma ka jẽfa abin da ke a cikin hannun dãmanka, ta cafe abin da suka aikata. Lalle ne abin da suka aikata, mãkircin masihirci ne, kuma masihirci bã ya cin nasara a duk inda ya je."

فَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سُجَّدٗا
قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ٧٠

*70.* Sai aka jẽfar da masihirtan sunã mãsu sujada, suka ce, "Mun yi ĩmãni da Ubangijin Hãrũna da Mũsã."

قَالَ ءَامَنتُمۡ لَهُۥ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِي
عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحۡرَۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم
مِّنۡ خِلَٰفٖ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمۡ فِي جُذُوعِ ٱلنَّخۡلِ وَلَتَعۡلَمُنَّ
أَيُّنَآ أَشَدُّ عَذَابٗا وَأَبۡقَىٰ ٧١

*71.* Ya ce, "Kun yi ĩmãni sabõda shi a gabãnin in yi muku izni? Lalle shĩ, haƙiƙa, babbanku ne wanda ya sanar da ku sihirin! To, lalle ne zan kakkãtse hannayenku da ƙafãfunku a tarnaƙi, kuma lalle zan tsĩre ku a cikin kututturan itãcen dabĩno, kuma lalle zã ku sani wanenmu ne mafi tsananin azãba, kuma wãne ne mafi wanzuwar (azãba)."

قَالُواْ لَن نُّؤۡثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلَّذِي
فَطَرَنَاۖ فَٱقۡضِ مَآ أَنتَ قَاضٍۖ إِنَّمَا تَقۡضِي

*72.* Suka ce, "Bã zã mu fĩfĩta ka ba faufau a kan abin da ya zo mana na hujjõji. Munã rantsuwa da Wanda Ya ƙãga halittarmu sai ka hukunta abin da kake mai hukuntãwa,

ai kanã hukunci akan rãyuwar dũniya kawai ne.

هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَآ ﴿٧٢﴾

*73.* "Lalle mũ, mun yi ĩmãni da Ubangijinmu dõmin Ya gãfarta mana laifuffukanmu da abin da ka tĩlasta mu a kansa na sihiri. Kuma Allah ne Mafi alhẽri, kuma Mafi wanzuwa."

إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكْرَهْتَنَا
عَلَيْهِ مِنَ ٱلسِّحْرِ وَٱللَّهُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ﴿٧٣﴾

*74.* Lalle[1] shĩ, wanda ya je wa Ubangijinsa yanã mai laifi, to, lalle ne yanã da Jahannama, bã ya mutuwa a cikinta kuma bã ya rãyuwa.

إِنَّهُۥ مَن يَأْتِ رَبَّهُۥ مُجْرِمًا
فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿٧٤﴾

*75.* Kuma wanda ya je Masa yanã mai ĩmãni, alhãli kuwa ya aikata aikin ƙwarai, to, waɗannan sunã da darajõji maɗaukaka.

وَمَن يَأْتِهِۦ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلدَّرَجَٰتُ ٱلْعُلَىٰ ﴿٧٥﴾

*76.* Gidãjen Aljannar zama, kõguna na gudãna daga ƙarƙashinsu, sunã madawwama a cikinsu. Kuma wannan ne sakamakon wanda ya tsarkaku.

جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا
وَذَٰلِكَ جَزَآءُ مَن تَزَكَّىٰ ﴿٧٦﴾

*77.* Kuma lalle ne, haƙĩƙa, Mun yi wahayi zuwa ga Mũsã cẽwa, "Ka yi tafiyar dare da bãyiNa. Sa'an nan ka dõka musu hanya a cikin tẽku tana ƙẽƙasasshiya, bã ka tsõron riskuwa, kuma bã ka fargabar nutsẽwa."

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِى فَٱضْرِبْ
لَهُمْ طَرِيقًا فِى ٱلْبَحْرِ يَبَسًا لَّا تَخَٰفُ دَرَكًا
وَلَا تَخْشَىٰ ﴿٧٧﴾

*78.* Sai Fir'auna ya bi su game da rundunarsa. Sai abin da ya rufe su daga teku ya rufe su.

فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُودِهِۦ
فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ﴿٧٨﴾

*79.* Kuma Fir'auna ya ɓatar da mutãnensa, kuma bai shiryar (da su) ba.

وَأَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهُۥ وَمَا هَدَىٰ ﴿٧٩﴾

---

(1) Ãyã ta 74 da ta 75 maganar Allah ce dõmin ƙarin bayãni a kan maganar masihirta a bãyan sun musulunta.

*80.* Yã Banĩ Isrã'ĩla! Lalle Mun tsẽrar da ku daga maƙiyinku, kuma Mun yi muku wa'adi a gẽfen Dũtsen nan na dãma, kuma Mun sassaukar da darɓa da tattabaru dõminku.

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ قَدۡ أَنجَيۡنَٰكُم مِّنۡ عَدُوِّكُمۡ وَوَٰعَدۡنَٰكُمۡ جَانِبَ
ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنَ وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَنَّ وَٱلسَّلۡوَىٰ ٨٠

*81.* Ku ci daga mãsu dãɗin abin da Muka arzũta ku, kuma kada ku ƙẽtare haddi a cikinsa har hushĩNa ya sauka a kanku. Kuma wanda hushĩNa ya sauka a kansa, to, lalle ne, ya fãɗi.

كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ وَلَا تَطۡغَوۡاْ فِيهِ فَيَحِلَّ
عَلَيۡكُمۡ غَضَبِيۖ وَمَن يَحۡلِلۡ عَلَيۡهِ غَضَبِي
فَقَدۡ هَوَىٰ ٨١

*82.* Kuma lalle Nĩ, haƙĩƙa, Mai gãfara ne ga wanda ya tũba kuma ya yi ĩmãni, kuma ya aikata aikin ƙwarai, sa'an nan kuma ya nẽmi shiryuwa.

وَإِنِّي لَغَفَّارٞ لِّمَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا
ثُمَّ ٱهۡتَدَىٰ ٨٢

*83.* "Kuma mẽne ne ya gaggautar(1) da kai ga barin mutãnenka? Yã Mũsã!"

۞ وَمَآ أَعۡجَلَكَ عَن قَوۡمِكَ يَٰمُوسَىٰ ٨٣

*84.* Ya ce, "Su ne waɗannan a kan sãwũna, kuma na yi gaggãwa zuwa gare Ka, yã Ubangiji! Dõmin Ka yarda."

قَالَ هُمۡ أُوْلَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِي وَعَجِلۡتُ إِلَيۡكَ
رَبِّ لِتَرۡضَىٰ ٨٤

*85.* Ya ce, "To, lalle ne, haƙĩƙa, Mun fitini mutãnenka daga bayãnka, kuma Sãmiri ya ɓatar da su."

قَالَ فَإِنَّا قَدۡ فَتَنَّا قَوۡمَكَ مِنۢ بَعۡدِكَ وَأَضَلَّهُمُ
ٱلسَّامِرِيُّ ٨٥

*86.* Sai Mũsã ya kõma zuwa ga mutãnensa yanã mai hushi, mai baƙin ciki, ya ce, "Yã mutãnẽna! Shin, Ubangijinku bai yi muku wa'adi ba, wa'adi mai kyau? Shin, lõkacin ya yi tsãwo a kanku ne, kõ

فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ غَضۡبَٰنَ أَسِفٗاۚ قَالَ
يَٰقَوۡمِ أَلَمۡ يَعِدۡكُمۡ رَبُّكُمۡ وَعۡدًا حَسَنًاۚ أَفَطَالَ
عَلَيۡكُمُ ٱلۡعَهۡدُ أَمۡ أَرَدتُّمۡ أَن يَحِلَّ عَلَيۡكُمۡ

(1) Mũsã ya zãɓi mutun sabã'in daga Banĩ Isrã'ĩla, dõmin su tafi wurin Mĩƙãti tãre, su ji maganar Ubangiji. A lõkacin da ya yi kusa, sai ya yi gaggãwa dõmin bẽge. Kõ kuwa a bãyan azumin kwãna arba'in ya tafi a wurin Mĩƙãtin, Allah Ya fãra yi masa magana game da mutãnensa dõmin ɗẽbe masa kẽwa. Sai ya karɓa da cẽwa, "Sunã nan a kan sãwũna." Wãtau sunã nan a kan abin da na ɗõra su a kansa na addini da aƙĩda ta tauhĩdi. Sai Allah Ya ce masa "A'aha! Sun musanya addininka da bautar maraƙi."

kun yi nufi ne wani hushi ya sauka a kanku daga Ubangijinku, sabõda haka kuka sãɓã wa alkawarĩna?"

غَضَبٌ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُم مَّوْعِدِي ﴿٨٦﴾

*87.* Suka ce, "Ba mu sãɓa wa alkawarinka[1] ba da Ĩkonmu, kuma amma an ɗõra mana waɗansu kãya mãsu nauyi daga abin ƙawar mutãnen ne, sai muka jẽfar da su. Sa'an nan kamar haka ne Sãmiri ya jẽfa.

قَالُوا مَا أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَا
أَوْزَارًا مِّن زِينَةِ الْقَوْمِ فَقَذَفْنَاهَا فَكَذَٰلِكَ
أَلْقَى السَّامِرِيُّ ﴿٨٧﴾

*88.* "Sai ya fitar musu da wani maraƙi, jikin mutãne, yanã rũri, sa'an nan suka ce, 'Wannan ne gunkinku kuma gunkin Mũsã, sai ya manta'."

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُ خُوَارٌ
فَقَالُوا هَٰذَا إِلَٰهُكُمْ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ فَنَسِيَ ﴿٨٨﴾

*89.* Shin, to, bã su ganin cẽwa, bã ya mayar musu da magana, kuma bã ya mallakar wata cũta a gare su, kuma bã ya mallakar amfãni?

أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا
وَلَا يَمْلِكُ لَهُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ﴿٨٩﴾

*90.* Kuma, haƙĩƙa, Hãrũna yã ce musu daga gabãni, "Yã mutãnẽna! Lalle an fitinẽ ku da shi ne kawai. Kuma lalle Ubangijinku Mai rahama ne, sai ku bi ni, kuma ku yi ɗã'ã ga umurnĩna."

وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هَارُونُ مِن قَبْلُ يَا قَوْمِ إِنَّمَا فُتِنتُم
بِهِ ۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ الرَّحْمَٰنُ فَاتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوا أَمْرِي ﴿٩٠﴾

*91.* Suka ce, "Bã zã mu gushe ba faufau a kansa munã mãsu lazimta,[2] sai Mũsã ya kõmo zuwa gare mu."

قَالُوا لَن نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عَاكِفِينَ
حَتَّىٰ يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوسَىٰ ﴿٩١﴾

---

(1) Alõkacin da Banĩ Isrã'ĩla zã su fita daga Masar sun yi aron mundãyen mutãnen Masar dõmin su nũna cẽwa biki suke yi, bã gudu zã su yi ba, dõmin kada a bĩ su da wuri. Waɗannan mundãyen ne Sãmiri ya tãra a bãyan tafiyar Mũsã zuwa ga Mĩƙãtin Ubangijinsa ya ƙẽra musu maraƙi mai jiki irin na mutãne da sauti irin na shãnu, dõmin yã yi masa magudãnar iska a cikin cikinsa, idan iskar ta fito, sai a jĩ ta da sauti kamar sautin kũkan shãnu. Kuma shi maraƙin bã ya da wani rai, bã ya mõtsi, sai dai ƙũgin kawai.

(2) Lazimta a kan bauta wa maraƙin akwai wahala a cikinta, dõmin haka aka kãwo wannan ƙissa sabõda a nũna cẽwa bautar Allah bãbu lazimta da wahala a cikinta, duk abin da yake da wahala a cikinsa, bã addinin Allah ba ne. Akwai i'itikãfi a cikin Musulunci wanda mafi yawansa kwãna gõma ne a cikin masallaci. Mutãnen Sãmiri ne suka fãra ibãda da kiɗã da rawa da wãƙã a cikin wurin ibãdarsu.

*92.* (Mũsã) ya ce, "Yã Hãrũna! Mẽ ya hane ka, sa'ad da ka gan su sun ɓace.

قَالَ يَـٰهَـٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ ضَلُّوٓا۟ ﴿٩٢﴾

*93.* "Ba ka bĩ ni ba! Shin, to, ka sãɓã wa umurnina ne?"

أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۖ أَفَعَصَيْتَ أَمْرِى ﴿٩٣﴾

*94.* (Hãrũna) ya ce, "Yã ɗãn'uwãna! Kada ka yi kãmu ga gẽmũna kõ ga kaina. Lalle nĩ, nã ji tsõron ka ce, 'Ka rarraba a tsakãnin Banĩ Isrã'ĩla, kuma ba ka tsare maganata ba'."

قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِى وَلَا بِرَأْسِىٓ ۖ
إِنِّى خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِى ﴿٩٤﴾

*95.* (Mũsã) ya ce, "Mẽne ne babban al'amarinka? Ya Sãmiri!"

قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَـٰسَـٰمِرِىُّ ﴿٩٥﴾

*96.* (Sãmiri) ya ce, "Nã ga abin(1) da ba su gan shi ba shi, sai na yi dãmƙa, damƙa guda daga kufan sãwun Manzon, sa'an nan na jẽfa ta. Kuma haka dai raina ya ƙawãta mini."

قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوا۟ بِهِۦ فَقَبَضْتُ
قَبْضَةً مِّنْ أَثَرِ ٱلرَّسُولِ فَنَبَذْتُهَا
وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِى نَفْسِى ﴿٩٦﴾

*97.* (Mũsã) ya ce, "To, ka tafi, sabõda haka lalle ne kanã da a cikin rãyuwarka, ka ce 'Bãbu shãfa', kuma kanã da wani ma'alkawarta, bã zã a sãɓa maka gare ta ba. Kuma ka dũba zuwa ga gunkinka wanda ka yini a kansa kanã mai lazimta. Lalle ne muna ƙõne shi,(2) sa'an nan kuma munã shẽƙe shi, a cikin tẽku, shẽƙẽwa."

قَالَ فَٱذْهَبْ فَإِنَّ لَكَ فِى ٱلْحَيَوٰةِ
أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَ ۖ وَإِنَّ لَكَ مَوْعِدًا لَّن تُخْلَفَهُۥ ۖ
وَٱنظُرْ إِلَىٰٓ إِلَـٰهِكَ ٱلَّذِى ظَلْتَ عَلَيْهِ عَاكِفًا ۖ
لَّنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُۥ فِى ٱلْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٧﴾

---

(2) Mũsã, amincin Allah ya tabbata a gare shi, ya ƙõne maraƙin ya shẽƙe shi a cikin ruwan tẽku domin ya nũna rashin ĩkon maraƙin ga kãre kansa daga wata cũta kuma da ƙarancinsa a cikin tẽku wadda take ɗaya ce daga cikin abũbuwan ĩkon Allah da suke iya gani, da lãlãcẽwar ibãdar mãsu bauta wa wanin Allah, a bãyan wahalarsu mai yawa ta lazimta a kansa .

*98.* Abin sani kawai, abin bautãwarku Allah kawai ne, Wanda bãbu wani abin bautãwa fãce shi, kuma Yã yalwaci[1] dukan kõme da ilmi.

إِنَّمَآ إِلَٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَسِعَ كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمٗا ﴿٩٨﴾

*99.* Kamar wancan ne Muke lãbartãwa[2] a gare ka, daga lãbãran abin da ya gabãta, alhãli kuwa haƙĩƙa, Mun bã ka zikiri (Alƙur'ãni) daga gunMu.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ مَا قَدۡ سَبَقَ وَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكۡرٗا ﴿٩٩﴾

*100.* Wanda ya kau da kai daga gare shi, to, lalle shĩ, yanã ɗaukar wani nauyi a Rãnar Ƙiyãma.

مَّنۡ أَعۡرَضَ عَنۡهُ فَإِنَّهُۥ يَحۡمِلُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وِزۡرًا ﴿١٠٠﴾

*101.* Sunã madawwama a cikinsa, kuma yã mũnana ya zama abin ɗauka, a Rãnar Ƙiyãma.

خَٰلِدِينَ فِيهِۖ وَسَآءَ لَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ حِمۡلٗا ﴿١٠١﴾

*102.* A Rãnar da ake hũrãwa a cikin ƙãho, kuma Munã tãra mãsu laifi, a rãnar nan, sunã mãsu shuɗayen idãnu.

يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِۚ وَنَحۡشُرُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ يَوۡمَئِذٖ زُرۡقٗا ﴿١٠٢﴾

*103.* Suna ɓõye magana a tsakãninsu, (Sunã ce wa jũna) "Ba ku zauna ba (a cikin dũniya) fãce kwãna gõma."

يَتَخَٰفَتُونَ بَيۡنَهُمۡ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا عَشۡرٗا ﴿١٠٣﴾

*104.* Mu ne mafi sani ga abin da suke faɗa a sa'ad da mafificinsu ga hanya ke cẽwa, "Ba ku zauna ba fãce a yini guda."

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذۡ يَقُولُ أَمۡثَلُهُمۡ طَرِيقَةً إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا يَوۡمٗا ﴿١٠٤﴾

---

(1) Allah Ya yalwaci dukan kõme da sani, watau Yanã aikata kõme da ilminSa, kuma Yanã umurni da bauta Masa da ilmi, wanda Ya aiki ManzanninSa da shi.

(2) Yã kãwo ƙãrin bayãni game da wannan ƙissa a cikin ãyõyin da ke tafe daga nan, yadda bin addinin Allah yake da sauƙi a cikin lõkaci gajẽre na dũniya kawai, a cikin taƙaitaccen lõkaci, da kuma wuyar bauta wa wani ga ɗaukar kãya mãsu nauyi a dũniya da Lãhira, a cikin dõgon lõkaci.

*105.* Kuma sunã tambayar ka daga duwãtsu[1], sai ka ce, "Ubangijina Yana shẽƙe su shẽƙẽwa,

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْجِبَالِ فَقُلْ يَنسِفُهَا رَبِّى نَسْفًا ﴿١٠٥﴾

*106.* Sa'an nan Yanã barin (wurinsu) faƙo mai santsi.

فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ﴿١٠٦﴾

*107.* "Bã ka ganin karkata a cikinsa, kuma bã ka ganin wani tudu."

لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَآ أَمْتًا ﴿١٠٧﴾

*108.* A rãnar nan sunã biyar mai kira, bãbu karkata a gare shi, kuma sautuka suka yi kawaici ga Mai rahama, bã ka sauraren kõme fãce sautin tafiya.

يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ ٱلدَّاعِىَ لَا عِوَجَ لَهُۥ ۖ وَخَشَعَتِ
ٱلْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَـٰنِ فَلَا تَسْمَعُ إِلَّا هَمْسًا ﴿١٠٨﴾

*109.* A yinin nan cẽto bã ya yin amfãni fãce wanda Mai rahama Ya yi masa izni kuma Ya yarda da shi, da magana.[2]

يَوْمَئِذٍ لَّا تَنفَعُ ٱلشَّفَـٰعَةُ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحْمَـٰنُ
وَرَضِىَ لَهُۥ قَوْلًا ﴿١٠٩﴾

*110.* Yanã sanin[3] abin da ke a gaba gare su da abin da ke bãyansu, kuma bã su kẽwayẽwa da Shi ga sani.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِۦ
عِلْمًا ﴿١١٠﴾

*111.* Kuma fuskõki suka ƙanƙan da kai ga Rãyayye, Tsayayye, alhãli kuwa wanda ya ɗauko wani zãlunci ya tãɓe.

۞ وَعَنَتِ ٱلْوُجُوهُ لِلْحَىِّ ٱلْقَيُّومِ ۖ وَقَدْ خَابَ
مَنْ حَمَلَ ظُلْمًا ﴿١١١﴾

*112.* Kuma wanda ya aikata wani abu daga ayyukan ƙwarai alhãli kuwa yanã mai ĩmãni, to, bã ya

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا يَخَافُ

(1) Ana siffanta duwãtsu maɗaukaka da ayyukan dũniya waɗanda bã ibãdar Allah ba, watau al'adu da ibãdõdin da ba ibãdar Allah ba, dukansu kõme yawansu zã su lãlãce a rãnar da Mai kira, wãtau Isrãfĩl, zai bũsa ƙaho na kiran mutãne zuwa ga Tãshin Kiyãma, kira wanda bãbu makarkata daga gare shi, watau bã kamar kiran da Annabãwa suka yi ba, wanda waɗansu mutãne suka karkace daga gare shi a nan dũniya.

(2) Bãbu cẽto ga kõwa sai wanda Allah Mai rahama Ya yi masa iznin da yin cẽton, ga wanda aka yi iznin sabõda shi, kuma izni anã yin sa ne da maganar Allah, ba da wata ishãra ba.

(3) Allah Ya san kõme ga halittunSa, su kuwa bã su iya kẽwayẽwa da sanin kõme game da Shi.

tsõron wani zãlunci ko wata naƙasa.

*113.* Kuma haka Muka saukar da shi, Alƙur'ãni, yanã abin karantãwa, da Larabci, kuma Muka jujjuya misãlai, a cikinsa, na tsõratarwa, tsammãninsu, sunã yin taƙawa ko ya sabbaba musu wata wa'aztuwa.

*114.* Sa'an nan Allah, Mamallaki, Tabbatacce, Yã ɗaukaka. Kuma kada ka yi gaggãwa[1] da Alƙur'ãni a gabãnin a ƙãre wahayinsa zuwa gare ka. Kuma ka ce, "Yã Ubangiji! Ka ƙãra mini ilmi."

*115.* Kuma lalle, haƙĩƙa, Mun yi alkawari zuwa ga Ãdamu a gabãnin wannan, sai ya manta, kuma ba Mu sãmi ƙarfin zũciya a gare shi ba.

*116.* Kuma sa'ad da Muka ce wa malã'iku, "Ku yi sujada ga Ãdamu." Sai suka yi sujada, fãce Iblĩsa, yã ƙiya.

*117.* Sai Muka ce, "Ya Ãdamu! Lalle ne wannan maƙiyi[2] ne gare ka da kuma ga mãtarka, sabõda haka kada ya fitar da ku daga Aljanna har ku wahala.

ظُلْمًا وَلَا هَضْمًا ﴿١١٢﴾

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَٰهُ قُرْءَانًا عَرَبِيًّا وَصَرَّفْنَا فِيهِ
مِنَ ٱلْوَعِيدِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ أَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ﴿١١٣﴾

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلْمَلِكُ ٱلْحَقُّ ۗ وَلَا تَعْجَلْ بِٱلْقُرْءَانِ
مِن قَبْلِ أَن يُقْضَىٰٓ إِلَيْكَ وَحْيُهُۥ ۖ وَقُل رَّبِّ
زِدْنِى عِلْمًا ﴿١١٤﴾

وَلَقَدْ عَهِدْنَآ إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبْلُ
فَنَسِىَ وَلَمْ نَجِدْ لَهُۥ عَزْمًا ﴿١١٥﴾

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ
فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ ﴿١١٦﴾

فَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَلِزَوْجِكَ
فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ ٱلْجَنَّةِ فَتَشْقَىٰٓ ﴿١١٧﴾

(1) Allah Ya umurci Annabi da ya bar gaggãwar karãtun Alƙur'ãni a lõkacin da ake yin wahayinsa zuwa gare shi, dõmin kada ya wahala, dõmin sũrar tanã karantar da cẽwa addinin Musulunci sauƙi ne, bai zo dõmin ya wahalar ba. Kuma tsõron yin kuskure yanã sanya yin kuskure mai jãwo wahala kamar yadda Ãdamu ya yi gaggãwar ga tsoron umurnin Allah, sai ya yi mantuwa, ya yi abin da aka hana shi, har masĩfa ta sãmu, aka fitar da shi daga Aljanna.

(2) Anã farkar da ɗiyan Ãdamu ga maƙiyin ubansu wanda ya sabbaba musu wahalar zuwa dũniya da haɗuwa da taklĩfi a cikinta. Kuma bin wannan taklĩfi yanã zame musu sauƙi idan sun bi shi yadda Allah Ya ce, amma idan sun bi hanyar Shaiɗan, maƙiyinsu, to, bãbu abin da zai sãmu a gare su fãce ƙãrin wahala daga dũniya har Lãhira.

| | |
|---|---|
| *118.* "Lalle ne kã sãmu, bã zã ka ji yunwa ba a cikinta, kuma bã zã ka yi tsiraici ba. | إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعْرَىٰ ﴿١١٨﴾ |
| *119.* "Lalle kai, bã zã ka ji ƙishirwa ba, kuma bã zã ka shiga hantsi ba." | وَأَنَّكَ لَا تَظْمَؤُا فِيهَا وَلَا تَضْحَىٰ ﴿١١٩﴾ |
| *120.* Sai Shaiɗan ya sanya waswãsi zuwa gare shi, ya ce, "Yã Ãdamu! Shin, in shiryar da kai ga itãciyar dawwama da mulki wanda bã ya ƙãrẽwa?" | فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ الشَّيْطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلْ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ الْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَّا يَبْلَىٰ ﴿١٢٠﴾ |
| *121.* Sai suka ci daga gare ta, sabõda haka al'aurunsu suka bayyana, kuma suka shiga sunã lulluɓãwa a kansu daga ganyen Aljanna. Kuma Ãdamu ya sãɓã wa Ubangijinsa, sabõda haka ya ɓace. | فَأَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ الْجَنَّةِ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ﴿١٢١﴾ |
| *122.* Sa'an nan kuma Ubangijinsa Ya zãɓẽ shi, Ya karɓi tũba gare shi, kuma Ya shiryar (da shi). | ثُمَّ اجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدَىٰ ﴿١٢٢﴾ |
| *123.* Ya ce, "Ku sauka kũ biyu daga gare ta gabã ɗaya, sãshenku yanã maƙiyi ga sãshe. To, imma dai wata shiriya ta jẽ muku daga gare Ni, to, wanda ya bi Shiryarwãta, to, bã ya ɓacẽwa, kuma bã ya wahala. | قَالَ اهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعًۢا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى فَمَنِ اتَّبَعَ هُدَاىَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقَىٰ ﴿١٢٣﴾ |
| *124.* "Kuma wanda ya bijire[1] daga ambatõNa (Alƙur'ãni), to, lalle ne rãyuwa mai ƙunci ta tabbata a gare shi, kuma Munã tãyar da shi a Rãnar Kiyãma yanã makãho." | وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِى فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُۥ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ أَعْمَىٰ ﴿١٢٤﴾ |
| *125.* Ya ce, "Ya Ubangiji! Don me ne Ka tãyar da ni makãho alhãli kuwa nã kasance mai gani?" | قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِىٓ أَعْمَىٰ وَقَدْ كُنتُ بَصِيرًا ﴿١٢٥﴾ |

(1) Wanda ya bijire daga ãyõyin Allah, shĩ ne kãfirin da bai yarda da shiga Musulunci ba.

*126.* Ya ce, "Kamar wancan ne ãyõyinMu suka jẽ maka, sai ka mance su, kuma kamar hakar a yau ake mance ka."

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ ءَايَٰتُنَا فَنَسِيتَهَا ۖ وَكَذَٰلِكَ
ٱلْيَوْمَ تُنسَىٰ ﴿١٢٦﴾

*127.* Kuma kamar haka Muke sãka wa wanda ya yawaita,[1] kuma bai yi ĩmãni da ãyõyin Ubangijinsa ba. Kuma lalle ne azãbar Lãhira ce mafi tsanani, kuma mafi wanzuwa.

وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِنۢ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ۚ
وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبْقَىٰٓ ﴿١٢٧﴾

*128.* Shin, to, bai shiryar da su ba cẽwa da yawa Muka halakar da (kãfirai) daga ƙarnuka, a gabãninsu, sunã tafiya a cikin masaukansu? Lalle ne, a cikin wancan akwai ãyõyi ga mãsu hankula.

أَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ ٱلْقُرُونِ يَمْشُونَ
فِى مَسَٰكِنِهِمْ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِى ٱلنُّهَىٰ ﴿١٢٨﴾

*129.* Kuma bã dõmin wata kalma ba wadda ta gabãta daga Ubangijinka, da kuma ajali ambatacce, haƙĩƙa, dã azãbar ta kasance mai lazimta.

وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا
وَأَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٢٩﴾

*130.* Sai ka yi haƙuri[2] a kan abin da suke cẽwa, kuma ka yi tasbĩhi da gõdẽ wa Ubangijinka a gabãnin fitõwar rãnã da gabãnin ɓacẽwarta, kuma daga sã'õ'in dare sai ka yi tasbĩhi da sãsannin yini, tsammãninka zã ka sãmi yarda.

فَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ
قَبْلَ طُلُوعِ ٱلشَّمْسِ وَقَبْلَ غُرُوبِهَا ۖ وَمِنْ ءَانَآئِ ٱلَّيْلِ
فَسَبِّحْ وَأَطْرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضَىٰ ﴿١٣٠﴾

*131.* Kuma kada ka mĩƙar da idãnunka zuwa ga abin da Muka jiyar da su dãɗi da shi, nau'i-nau'i, daga gare su, kamar huren rãyuwar dũniya yake, dõmin Mu fitine su a

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّنْهُمْ زَهْرَةَ
ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَرِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٣١﴾

---

(1) Wanda ya yawaita, shi ne Musulmi fãsiƙi kõ mai bidi'a yanã ƙara abin da ba a sani ba a cikin addini, ya yawaita shi. Shi ma ya shiga a cikin wahalar dũniya. Kuma ta Lãhira ta fi tsanani.

(2) Haƙuri da riƙe ibãda ta sallõli da tasibĩhi a lõkatanta, farilla da na nafila, shi ne maganin izgilin mãsu izgili. Tasbĩhi da gõde wa Allah a gabanin fitõwar rãnã ga sallar Asuba, a gabanin ɓacẽwarta ga La'asar, a sã'õ'in dare ga Isha'i, da gefukan rãna ga Azahar.

cikinsa, alhãli kuwa arzikin Ubangijinka ne mafi alhẽri kuma mafi wanzuwa.

*132.* Kuma ka umurci iyãlanka da salla, kuma ka yi haƙuri a kanta. Bã Mu tambayar ka wani arziki, Mu ne Muke arzũta ka. Kuma ãƙiba mai kyau tanã ga taƙawa.

*133.* Kuma suka ce, "Don me bã ya zo mana da wata ãyã daga Ubangijinsa?" Shin, kuwa hujjar abin da ke a cikin littattafan farko, ba ta jẽ musu ba?

*134.* Kuma dã dai Mun halaka sũ da wata azãba daga gabãninsa, lalle ne dã sun ce, "Yã Ubangijinmu! Dã Kã aiko da wani Manzo zuwa gare mu har mu bibbiyi ãyõyinKa daga gabãnin mu ƙasƙanta, kuma mu wulãkantu!"

*135.* Ka ce, "Kõwa mai tsumãye ne. Sai ku yi tsumãye. Sa'an nan zã ku san su wa ne ma'abũta tafarki madaidaici, kuma wane ne ya nẽmi shiryuwa."

وَأْمُرْ أَهْلَكَ بِالصَّلَوٰةِ وَاصْطَبِرْ عَلَيْهَا لَا نَسْأَلُكَ رِزْقًا
نَّحْنُ نَرْزُقُكَ وَالْعَاقِبَةُ لِلتَّقْوَىٰ ﴿١٣٢﴾

وَقَالُوا لَوْلَا يَأْتِينَا بِآيَةٍ مِّن رَّبِّهِ
أَوَلَمْ تَأْتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِي الصُّحُفِ الْأُولَىٰ ﴿١٣٣﴾

وَلَوْ أَنَّا أَهْلَكْنَاهُم بِعَذَابٍ مِّن قَبْلِهِ
لَقَالُوا رَبَّنَا لَوْلَا أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا
فَنَتَّبِعَ آيَاتِكَ مِن قَبْلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخْزَىٰ ﴿١٣٤﴾

قُلْ كُلٌّ مُّتَرَبِّصٌ فَتَرَبَّصُوا فَسَتَعْلَمُونَ
مَنْ أَصْحَابُ الصِّرَاطِ السَّوِيِّ وَمَنِ اهْتَدَىٰ ﴿١٣٥﴾




Tana karantar da dõkõkin Allah mãsu hukunta haɗuwar addinan Allah da haɗuwar aƙĩdõdinsu a kan kaɗaitar Allah Makaɗaici.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Hisãbin mutãne ya kusanta gare su, alhãli kuwa sunã a cikin gafala, sunã mãsu bijirẽwa.

*2.* Wani ambato daga Ubangijinsu sãbo, bã ya zuwa gare su fãce sun saurãre shi, alhãli kuwa sunã mãsu yin wãsa.

*3.* Sunã mãsu shagaltacin zukãtansu, kuma su asirta gãnãwa: waɗanda suka yi zãlunci, (sunã cẽwa) "Wannan bã kõwa ba ne fãce mutum misãlinku. Shin, to, kunã jẽ wa sihiri, alhãli kuwa kũ, kunã fahimta?"

*4.* Ya ce, "Ubangijina Yanã sanin magana a cikin sama da ƙasa, kuma Shi ne Mai ji, Masani."

*5.* Ã'a, suka ce, "Yãye-yãyen mafarki ne. Ã'a, yã ƙirƙira shi ne. Ã'a, shi mawãƙi ne. Sai ya zo mana da wata ãyã kamar yadda aka aiko manzanni na farko."

اقْتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمْ
وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ مُّعْرِضُونَ ۝١
مَا يَأْتِيهِم مِّن ذِكْرٍ مِّن رَّبِّهِم مُّحْدَثٍ
إِلَّا اسْتَمَعُوهُ وَهُمْ يَلْعَبُونَ ۝٢
لَاهِيَةً قُلُوبُهُمْ وَأَسَرُّوا النَّجْوَى الَّذِينَ ظَلَمُوا
هَلْ هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ أَفَتَأْتُونَ
السِّحْرَ وَأَنتُمْ تُبْصِرُونَ ۝٣
قَالَ رَبِّي يَعْلَمُ الْقَوْلَ فِي السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ
وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ۝٤
بَلْ قَالُوا أَضْغَاثُ أَحْلَامٍ بَلِ افْتَرَاهُ بَلْ هُوَ
شَاعِرٌ فَلْيَأْتِنَا بِآيَةٍ كَمَا أُرْسِلَ الْأَوَّلُونَ ۝٥

6. Wata alƙarya da Muka halaka ta a gabãninsu, ba ta yi ĩmãni ba. Shin, to, sũ, sunã yin ĩmãni?

مَآ ءَامَنَتۡ قَبۡلَهُم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآۖ أَفَهُمۡ
يُؤۡمِنُونَ ٦

7. Kuma ba Mu aika ba a gabãninka fãce mazãje, Munã yin wahayi zuwa gare su. Ku tambayi ma'abũta ambato[1] idan kun kasance ba ku sani ba.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ
أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧

8. Kuma ba Mu sanya su jiki, bã su cin abin ci ba, kuma ba su kasance madawwama ba.

وَمَا جَعَلۡنَٰهُمۡ جَسَدٗا لَّا يَأۡكُلُونَ ٱلطَّعَامَ
وَمَا كَانُواْ خَٰلِدِينَ ٨

9. Sa'an nan kuma Muka gaskata musu alkawari; sai Muka tsẽrar da su da wanda Muke so, kuma Muka halakar da mãsu yawaitãwa.[2]

ثُمَّ صَدَقۡنَٰهُمُ ٱلۡوَعۡدَ فَأَنجَيۡنَٰهُمۡ وَمَن نَّشَآءُ
وَأَهۡلَكۡنَا ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٩

10. Lalle, haƙĩƙa, Mun saukar da wani littãfi zuwa gare ku,[3] a cikinsa akwai ambatonku. Shin, to, bã ku hankalta?

لَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ كِتَٰبٗا فِيهِ ذِكۡرُكُمۡۚ أَفَلَا
تَعۡقِلُونَ ١٠

11. Kuma da yawa Muka karya wata alƙarya tã kasance mai zãlunci, kuma Muka ƙãga halittar waɗansu mutãne na dabam a bãyanta.

وَكَمۡ قَصَمۡنَا مِن قَرۡيَةٖ كَانَتۡ ظَالِمَةٗ
وَأَنشَأۡنَا بَعۡدَهَا قَوۡمًا ءَاخَرِينَ ١١

12. Sai a lõkacin da suka hangi azãbarMu, sai gã su sunã gudu daga gare ta.

فَلَمَّآ أَحَسُّواْ بَأۡسَنَآ إِذَا هُم مِّنۡهَا يَرۡكُضُونَ ١٢

13. "Kada ku yi gudu. Ku kõmo zuwa ga abin da aka ni'imtar da ku a cikinsa da gidãjenku tsammãninku anã tambayar ku."

لَا تَرۡكُضُواْ وَٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰ مَآ أُتۡرِفۡتُمۡ فِيهِ
وَمَسَٰكِنِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡـَٔلُونَ ١٣

---

(1) Ma'abũta ambato, watau mutãnen da aka bai wa littattafan sama: Yahũdu da Nasãra.

(2) Mãsu yawaitãwa, sũ ne mãsu wuce haddõdin Allah ga kõme, fãsiƙai da mãsu bidi'õ'i.

(3) Al'ummar Muhammad, tsirar Allah da amincinSa su tabbata a gare shi. An saukar musu da Alƙur'ãni, a cikinsa akwai ɗaukakarsu da darajarsu, dõmin wanda aka ambata, to, an ɗaukaka shi.

*14.* Suka ce, "Kaitonmu! Lalle mũ ne muka kasance mãsu zãlunci."

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿١٤﴾

*15.* Sa'an nan waccan ba ta gushe ba, ita ce da'awarsu har Muka mayar da su girbabbu, bitattu.

فَمَا زَالَت تِّلۡكَ دَعۡوَىٰهُمۡ حَتَّىٰ جَعَلۡنَٰهُمۡ حَصِيدًا خَٰمِدِينَ ﴿١٥﴾

*16.* Kuma ba Mu halitta sama da ƙasa da abin da ke a tsakãninsu Muna Mãsu wãsã ba.

وَمَا خَلَقۡنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَا لَٰعِبِينَ ﴿١٦﴾

*17.* Dã Mun yi nufin Mu riƙi wani abin wãsa dã Mun[1] riƙe shi daga gunMu, idan Mun kasance mãsu aikatãwa.

لَوۡ أَرَدۡنَآ أَن نَّتَّخِذَ لَهۡوٗا لَّٱتَّخَذۡنَٰهُ مِن لَّدُنَّآ إِن كُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿١٧﴾

*18.* Ã'a, Munã jĩfa da gaskiya a kan ƙarya, sai ta darkãke ta, sai ga tã halakakka. Kuma bone yã tabbata a gare ku sabõda abin da kuke siffantãwa.

بَلۡ نَقۡذِفُ بِٱلۡحَقِّ عَلَى ٱلۡبَٰطِلِ فَيَدۡمَغُهُۥ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٞۚ وَلَكُمُ ٱلۡوَيۡلُ مِمَّا تَصِفُونَ ﴿١٨﴾

*19.* Kuma Shĩ ne da mallakar wanda yake a cikin sammai da ƙasa. Kuma waɗanda suke wurinSa (watau malã'iku), bã su yin girman kai ga ibãdarSa, kuma bã su gajiya.

وَلَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَنۡ عِندَهُۥ لَا يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَلَا يَسۡتَحۡسِرُونَ ﴿١٩﴾

*20.* Sunã tasbĩhi dare da rãnã, bã su yin rauni.

يُسَبِّحُونَ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ لَا يَفۡتُرُونَ ﴿٢٠﴾

*21.* Kõ (kãfirai) sun riƙi waɗansu abũbuwan bautãwa ne ga ƙasã, su ne mãsu tãyarwa (gare su)?

أَمِ ٱتَّخَذُوٓاْ ءَالِهَةٗ مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ هُمۡ يُنشِرُونَ ﴿٢١﴾

*22.* Dã waɗansu abũbuwan bautawa sun kasance a cikinsu (sama da ƙasa) fãce Allah, haƙĩƙa, dã su biyun sun ɓãci. Sabõda haka tsarki ya tabbata ga Allah Ubangijin Al'arshi daga abin da suke siffantãwa.

لَوۡ كَانَ فِيهِمَآ ءَالِهَةٌ إِلَّا ٱللَّهُ لَفَسَدَتَاۚ فَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلۡعَرۡشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٢٢﴾

---

(1) Abin wãsã, shi ne mãtã, ko dã, kõ wani abin da ake shagaltuwa da shi.

*23.* Bã a tambayar Sa ga abin da Yake aikatãwa, alhãli kuwa sũ anã tambayar su.

*24.* Ko sun riƙi waɗansu abũbuwan bautãwa, baicinSa? Ka ce, "Ku kãwo hujjarku. Wannan shi ne ambaton wanda yake tãre da ni, kuma shi ne ambaton wanda yake a gabãnĩna." Ã'a, mafi yawansu bã su sanin gaskiya, sabõda haka sũ mãsu bijirẽwa ne.

*25.* Kuma ba Mu aiki wani Manzo ba a gabãninka fãce Munã yin wahayi zuwa gare shi, cẽwa "Lalle ne shi, bãbu abin bautãwa fãce Nĩ, sai ku bauta Mini."

*26.* Kuma suka ce, "Mai rahama ya riƙi ɗã." TsarkinSa ya tabbata! Ã'a, (malã'iku) bãyi ne mãsu daraja.

*27.* Bã su gabãtarSa da magana, kuma su da umurninSa suke aiki.

*28.* Yanã sanin abin da yake gaba gare su da abin da yake a bãyansu, kuma bã su yin cẽto fãce ga wanda Ya yarda, kuma sũ mãsu sauna ne sabõda tsõronSa.

*29.* Kuma wanda ya ce daga gare su, "Lalle nĩ abin bautãwa ne baicinSa," to, wannan Munã sãkã masa da Jahannama. Kamar haka Muke sãkã wa azzãlumai.

*30.* Shin, kuma waɗanda suka kãfirta ba su gani da cẽwa lalle sammai da ƙasa sun kasance ɗinke,[1] sai Muka bũɗe su, kuma

لَا يُسْـَٔلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْـَٔلُونَ ﴿٢٣﴾

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً ۖ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَـٰنَكُمْ ۖ
هَـٰذَا ذِكْرُ مَن مَّعِىَ وَذِكْرُ مَن قَبْلِى ۗ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ
ٱلْحَقَّ ۖ فَهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٤﴾

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِىٓ إِلَيْهِ
أَنَّهُۥ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعْبُدُونِ ﴿٢٥﴾

وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحْمَـٰنُ وَلَدًا ۗ سُبْحَـٰنَهُۥ ۚ
بَلْ عِبَادٌ مُّكْرَمُونَ ﴿٢٦﴾
لَا يَسْبِقُونَهُۥ بِٱلْقَوْلِ وَهُم
بِأَمْرِهِۦ يَعْمَلُونَ ﴿٢٧﴾
يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يَشْفَعُونَ
إِلَّا لِمَنِ ٱرْتَضَىٰ وَهُم مِّنْ خَشْيَتِهِۦ مُشْفِقُونَ ﴿٢٨﴾

۞ وَمَن يَقُلْ مِنْهُمْ إِنِّىٓ إِلَـٰهٌ مِّن دُونِهِۦ فَذَٰلِكَ
نَجْزِيهِ جَهَنَّمَ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٢٩﴾

أَوَلَمْ يَرَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنَـٰهُمَا ۖ وَجَعَلْنَا

(1) Sammai sun kasance ɗinke, ruwa ba ya sauka daga gare su, kuma ƙasa tã kasance ɗinke, tsiro bã ya tsira daga gare ta. Sa'an nan Muka sanya kõme mai rai daga ruwa mai sauka daga sama ya jiƙa ƙasa, ta yi tsiro, dabbõbi su rãyu.

مِنَ ٱلْمَآءِ كُلَّ شَىْءٍ حَىٍّ ۖ أَفَلَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٠﴾

Muka sanya dukan kome mai rai daga ruwa? Shin, bã zã su yi ĩmãni ba?

وَجَعَلْنَا فِى ٱلْأَرْضِ رَوَٰسِىَ أَن تَمِيدَ بِهِمْ وَجَعَلْنَا
فِيهَا فِجَاجًا سُبُلًا لَّعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٣١﴾

*31.* Kuma Mun sanya tabbatattun duwãtsu a cikin ƙasa dõmin kada ta karkata da su, kuma Mun sanya ranguna, hanyõyi, a cikinsu (duwãtsun), tsammãninsu sunã shiryuwa.

وَجَعَلْنَا ٱلسَّمَآءَ سَقْفًا مَّحْفُوظًا ۖ
وَهُمْ عَنْ ءَايَٰتِهَا مُعْرِضُونَ ﴿٣٢﴾

*32.* Kuma Mun sanya sama rufi tsararre, alhãli kuwa su daga ãyõyinta mãsu bijirẽwa ne.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمْسَ
وَٱلْقَمَرَ ۖ كُلٌّ فِى فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٣٣﴾

*33.* Kuma Shĩ ne wanda Ya halitta dare da yini da rãnã da watã, dukansu[1] a cikin wani sarari suke iyo.

وَمَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّن قَبْلِكَ ٱلْخُلْدَ ۖ أَفَإِي۟ن مِّتَّ
فَهُمُ ٱلْخَٰلِدُونَ ﴿٣٤﴾

*34.* Kuma ba Mu sanya dawwama ga wani mutum ba, a gabãninka. Shin, to, idan ka mutu, to, sũ ne madawwama?

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ وَنَبْلُوكُم
بِٱلشَّرِّ وَٱلْخَيْرِ فِتْنَةً ۖ وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٣٥﴾

*35.* Kõwane rai mai ɗanɗanar mutuwa ne. Kuma Munã jarraba ku da sharri da alhẽri dõmin fitina. Kuma zuwa gare Mu ake mayar da ku.

وَإِذَا رَءَاكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِن يَتَّخِذُونَكَ
إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِى يَذْكُرُ ءَالِهَتَكُمْ
وَهُم بِذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ هُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٣٦﴾

*36.* Kuma idan waɗanda suka kãfirta suka gan ka, bã su riƙon ka fãce da izgili (sunã cẽwa) "Shin, wannan ne ke ambatar gumãkanku?" Alhãli kuwa sũ, ga ambatar Mai rahama, mãsu kãfirta[2] ne.

خُلِقَ ٱلْإِنسَٰنُ مِنْ عَجَلٍ ۚ سَأُو۟رِيكُمْ

*37.* An halitta mutum daga gaggãwa, zan nuna muku ãyõyiNa.

---

(1) Wannan ya nũna cẽwa rãnã da watã a cikin sarari guda suke, kõ da yake akwai nĩsan gaske a tsakãninsu.

(2) Sun kasance sunã aibanta wanda yake musun gumãkansu, alhãli kuwa sũ, sunã musun zaman Allah Mai rahama ya kasance abin bautãwa guda. Wannan shi ne gãyar jãhilci.

Sabõda haka kada ku nẽmi yin gaggãwa.

*38.* Kuma sunã cẽwa, "A yaushe wannan wa'adi zai tabbata, idan kun kasance mãsu gaskiya?"

*39.* Dã waɗanda suka kãfirta sunã sanin lõkacin da bã su kange wuta daga fuskõkinsu, kuma haka daga bãyayyakinsu, alhãli kuwa ba su zama ana taimakon su ba.

*40.* Ã'a, tanã jẽ musu bisa ga auke, sai ta ɗimautar da su, sa'an nan bã su iya mayar da ita, kuma ba su zama anã yi musu jinkiri ba.

*41.* Kuma lalle ne, haƙĩƙa, an yi izgili ga waɗansu Manzanni daga gabãninka, sai abin da suka kasance sunã izgili da shi ya auku ga waɗanda suka yi izgilin daga gare su.

*42.* Ka ce, "Wãne ne yake tsare ku a dare da yini daga Mai rahama?" Ã'a, sũ mãsu bijirẽwa ne daga ambaton Ubangijinsu.

*43.* Ko kuwa sunã da waɗansu abũbuwan bautãwa waɗanda ke tsare su, daga gare Mu? Bã su iya taimakon kansu, kuma ba su kasance anã abũtar su[1] ba daga gare Mu.

*44.* Ã'a, Mun yalwata wa waɗannan da ubanninsu ni'imar-Mu, har rãyuwa ta yi tsawo a kansu. Shin, to, bã su ganin cẽwa lalle Mũ,

ءَايَٰتِي فَلَا تَسۡتَعۡجِلُونِ ٣٧

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ
إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣٨

لَوۡ يَعۡلَمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ حِينَ لَا يَكُفُّونَ
عَن وُجُوهِهِمُ ٱلنَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمۡ
وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ٣٩

بَلۡ تَأۡتِيهِم بَغۡتَةٗ فَتَبۡهَتُهُمۡ
فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٤٠

وَلَقَدِ ٱسۡتُهۡزِئَ بِرُسُلٖ مِّن قَبۡلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ
سَخِرُواْ مِنۡهُم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٤١

قُلۡ مَن يَكۡلَؤُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ مِنَ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ
بَلۡ هُمۡ عَن ذِكۡرِ رَبِّهِم مُّعۡرِضُونَ ٤٢

أَمۡ لَهُمۡ ءَالِهَةٞ تَمۡنَعُهُم مِّن دُونِنَاۚ
لَا يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَ أَنفُسِهِمۡ وَلَا هُم مِّنَّا
يُصۡحَبُونَ ٤٣

بَلۡ مَتَّعۡنَا هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ طَالَ عَلَيۡهِمُ
ٱلۡعُمُرُۗ أَفَلَا يَرَوۡنَ أَنَّا نَأۡتِي ٱلۡأَرۡضَ نَنقُصُهَا

(1) Bã su iya sãmun wani abõki wanda zai tsare su daga azãbarMu. Kuma wanda bai tsare kansa ba yãya zai iya tsare wani?

مِنْ أَطْرَافِهَآ أَفَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾

Munã je wa ƙasarsu, Munã rage[1] ta daga sãsanninta? Shin, to, su ne marinjaya?

قُلْ إِنَّمَآ أُنذِرُكُم بِٱلْوَحْيِ ۚ وَلَا يَسْمَعُ ٱلصُّمُّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا مَا يُنذَرُونَ ﴿٤٥﴾

*45.* Ka ce, "Abin sani, inã yi muku gargaɗi kawai da wahayi," kuma kurma ba ya jin kira a lõkacin da ake yi musu gargaɗi.

وَلَئِن مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٤٦﴾

*46.* Kuma haƙĩƙa idan wata iska daga azãbar Ubangiji ta shãfe su, haƙĩƙa sunã cẽwa, "Yã kaitonmu! Lalle mũ ne muka kasance mãsu zãlunci."

وَنَضَعُ ٱلْمَوَٰزِينَ ٱلْقِسْطَ لِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا ۖ وَإِن كَانَ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ أَتَيْنَا بِهَا ۗ وَكَفَىٰ بِنَا حَٰسِبِينَ ﴿٤٧﴾

*47.* Kuma Munã aza ma'aunan ãdalci ga Rãnar Ƙiyãma, sabõda haka ba a zãluntar rai da kõme. Kuma kõ dã ya kasance nauyin ƙwãya daga kõmayya ne Mun zo da ita. Kuma Mun isa zama Mãsu hisãbi.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٱلْفُرْقَانَ وَضِيَآءً وَذِكْرًا لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٨﴾

*48.* Kuma lalle, haƙĩƙa, Mun kãwo wa Mũsã da Hãrũna Rarrabewa da haske da ambato ga mãsu aiki da taƙawa.

ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ وَهُم مِّنَ ٱلسَّاعَةِ مُشْفِقُونَ ﴿٤٩﴾

*49.* Waɗanda suke tsõron Ubangijinsu a fake, alhãli kuwa sũ, mãsu sauna ne daga Sa'a.

وَهَٰذَا ذِكْرٌ مُّبَارَكٌ أَنزَلْنَٰهُ ۚ أَفَأَنتُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ﴿٥٠﴾

*50.* Kuma wannan ambato ne mai albarka, Mun saukar da shi. Shin, to, kũ mãsu musu ne gare shi?

۞ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَآ إِبْرَٰهِيمَ رُشْدَهُۥ مِن قَبْلُ وَكُنَّا بِهِۦ عَٰلِمِينَ ﴿٥١﴾

*51.* Kuma lalle, haƙĩƙa, Mun kãwo wa Ibrãhĩm shiryuwarsa daga gabãni, kuma Mun kasance Masana gare shi.

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَا هَٰذِهِ ٱلتَّمَاثِيلُ ٱلَّتِىٓ

*52.* Ya ce wa ubansa da mutanensa, "Mẽne ne waɗannan

(1) Munã rage ƙasarsu daga sãsanninta, watau mutãnen da ke bin su ga ɓatarsu kullum sunã raguwa, sunã shiga Musulunci, Musulunci na ƙãruwa.

mutummutumai waɗanda kuke mãsu lazimta a kansu?"

*53*. Suka ce, "Mun sãmi ubanninmu mãsu lazimta a kansu."

*54*. Ya ce, "Lalle, haƙĩƙa, kun kasance kũ da ubanninku a cikin ɓata bayyananna."

*55*. Suka ce, "Shin, kã zo mana da gaskiya ne, kõ kuwa kai kanã daga mãsu wãsã ne?"

*56*. Ya ce, "Ã'a, Ubangijinku Shi ne Ubangijin sammai da ƙasa, Wanda Ya ƙãga halittarsu. Kuma ni inã daga mãsu shaida a kan haka.

*57*. "Kuma inã rantsuwa da Allah, lalle zan yi wani shiri ga gumãkanku a bãyan kun jũya kunã mãsu bãyar da bãya."

*58*. Sai ya sanya su guntu guntu fãce wani babba gare su, tsammãninsũ sunã kõmãwa zuwa gare shi.

*59*. Suka ce, "Wane ne ya aikata wannan ga gumãkanmu? Lalle shĩ, haƙĩƙa, yanã daga azzãlumai."

*60*. Suka ce, "Mun ji wani saurayi yanã ambatar su. Anã ce masa Ibrãhĩm."

*61*. Suka ce, "To, ku zo da shi a kan idanun mutãne, tsammãnin su zã su bãyar da shaida."

*62*. Suka ce, "Shin, kai ne ka aikata wannan ga gumãkanmu? Yã Ibrãhĩm!"

*63*. Ya ce, "Ã'a, babbansu, wannan, shĩ ya aikata shi. Sai ku tambaye su idan sun kasance sunã yin magana."

أَنتُمْ لَهَا عَٰكِفُونَ ﴿٥٢﴾

قَالُوا۟ وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا لَهَا عَٰبِدِينَ ﴿٥٣﴾

قَالَ لَقَدْ كُنتُمْ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُمْ
فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٥٤﴾

قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا بِٱلْحَقِّ أَمْ أَنتَ مِنَ ٱللَّٰعِبِينَ ﴿٥٥﴾

قَالَ بَل رَّبُّكُمْ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ٱلَّذِى فَطَرَهُنَّ
وَأَنَا۠ عَلَىٰ ذَٰلِكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٥٦﴾

وَتَٱللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصْنَٰمَكُم
بَعْدَ أَن تُوَلُّوا۟ مُدْبِرِينَ ﴿٥٧﴾

فَجَعَلَهُمْ جُذَٰذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمْ
لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ ﴿٥٨﴾

قَالُوا۟ مَن فَعَلَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَآ
إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٩﴾

قَالُوا۟ سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبْرَٰهِيمُ ﴿٦٠﴾

قَالُوا۟ فَأْتُوا۟ بِهِۦ عَلَىٰٓ أَعْيُنِ ٱلنَّاسِ
لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ﴿٦١﴾

قَالُوٓا۟ ءَأَنتَ فَعَلْتَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَا يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ﴿٦٢﴾

قَالَ بَلْ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمْ
هَٰذَا فَسْـَٔلُوهُمْ إِن كَانُوا۟ يَنطِقُونَ ﴿٦٣﴾

sunã bauta Mini, bã su haɗa kõme da Nĩ. Kuma wanda ya kãfirta a bãyan wannan, to, waɗancan, su ne fãsiƙai.

*56.* Kuma ku tsayar da salla, kuma ku bãyar da zakka, kuma ku yi ɗã'ã ga Manzo, tsammãninku a yi muku rahama.

*57.* Kada lalle ka yi zaton waɗanda suka kãfirta zã su buwãya a cikin ƙasa, kuma makõmarsu wuta ce, kuma lalle ne makomar tã mũnana.

*58.* Yã ku waɗanda suka yi ĩmãni! Waɗannan da hannuwanku na dãma suka mallaka da waɗanda ba su isa mafarki ba daga cikinku, su nẽmi izni(1) sau uku; daga gabãnin sallar alfijir, da lõkacin da kuke ajiye tufãfinku sabõda zãfin rãnã, kuma daga bãyan sallar ishã'i. Sũ ne al'aurõri uku a gare ku. Bãbu laifi a kanku kuma bãbu a kansu a bãyansu. Sũ mãsu kẽwaya ne a kanku, sãshenku a kan sãshe. Kamar wannan ne Allah Yake bayyana ãyõyinSa a gare ku. Kuma Allah Masani ne, Mai hikima.

*59.* Kuma idan yãra daga cikinku suka isa mafarki, to, su nẽmi izni, kamar yadda waɗanda suke a gabãninsu suka nẽmi iznin. Kamar wannan ne Allah Yake bayyana ãyõyinSa a gare ku, kuma Allah Masani ne, Mai hikima.

بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٥٥﴾

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٥٦﴾

لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ وَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۖ وَلَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٥٧﴾

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِيَسْتَـْٔذِنكُمُ ٱلَّذِينَ مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ وَٱلَّذِينَ لَمْ يَبْلُغُوا۟ ٱلْحُلُمَ مِنكُمْ ثَلَٰثَ مَرَّٰتٍ ۚ مِّن قَبْلِ صَلَوٰةِ ٱلْفَجْرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ ٱلظَّهِيرَةِ وَمِنۢ بَعْدِ صَلَوٰةِ ٱلْعِشَآءِ ۚ ثَلَٰثُ عَوْرَٰتٍ لَّكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَلَا عَلَيْهِمْ جُنَاحٌۢ بَعْدَهُنَّ ۚ طَوَّٰفُونَ عَلَيْكُم بَعْضُكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٨﴾

وَإِذَا بَلَغَ ٱلْأَطْفَٰلُ مِنكُمُ ٱلْحُلُمَ فَلْيَسْتَـْٔذِنُوا۟ كَمَا ٱسْتَـْٔذَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٩﴾

---

(1) Ladabin shiga gida shĩ ne dukan yãron da ya balaga, ɗã ne kõ bãwa, kada ya shiga gida kõ ɗaki a bãyan sallama sai ya nẽmi izni da cẽwa "In shiga?" Idan an karɓa masa da izni, ya shiga, idan kuma yanã zaton ba a ji shi ba, sai ya sãke nẽman izni har sau uku. Nẽman izni yanã wajaba kõ ga yaran gidan a cikin lõkuta uku, wãtau a gabãnin sallar asuba da lõkacin tsakar rãnar na ƙailũla da bãyan sallar ishã'i.

*60.* Kuma tsõfaffi daga mãtã, waɗanda bã su fatan wani aure, to, bãbu laifi a kansu su ajiye tufãfinsu, bã sunã mãsu fitar da ƙawa ba, kuma su tsare mutuncinsu, shī ne mafi alhẽri a gare su. Kuma Allah Mai jī ne, Masani.

*61.* Bãbu laifi a kan makãho, kuma bãbu laifi a kan gurgu, kuma bãbu laifi a kan majiyyaci, kuma bãbu laifi a kan kõwanenku, ga ku ci (abinci) daga gidãjenku, kõ daga gidãjen ubanninku, kõ daga gidãjen uwãyenku, kõ daga gidãjen 'yan'uwanku maza, kõ daga gidãjen 'yan'uwanku mãtã, kõ daga gidãjen baffanninku, kõ daga gidãjen gwaggwanninku, kõ daga gidãjen kãwunnanku, kõ daga gidãjen innõninku, kõ abin da kuka mallaki mabũɗansa, kõ abõkinku, bãbu laifi a gare ku ku ci gabã ɗaya, kõ dabam-dabam. To, idan kun shiga wasu gidãje, ku yi sallama a kan kãwunanku,(1) gaisuwa ta daga wurin Allah mai albarka, mai dãɗi. Kamar wancan ne Allah Yake bayyana muku ãyõyinSa, tsammãninku ku yi hankali.

*62.* Waɗanda ke mũminai sõsai, su ne waɗanda suka yi īmãni da Allah da ManzonSa, kuma idan sun kasance tãre da shi, a kan wani al'amari na aikin gayya, bã su tafiya sai sun nẽme shi izni. Lalle ne wa-

وَٱلۡقَوَٰعِدُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِي لَا يَرۡجُونَ نِكَاحٗا
فَلَيۡسَ عَلَيۡهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعۡنَ ثِيَابَهُنَّ
غَيۡرَ مُتَبَرِّجَٰتِۭ بِزِينَةٖۖ وَأَن يَسۡتَعۡفِفۡنَ
خَيۡرٞ لَّهُنَّۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ﴿٦٠﴾
لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ
وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ حَرَجٞ وَلَا عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ
أَن تَأۡكُلُواْ مِنۢ بُيُوتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ ءَابَآئِكُمۡ
أَوۡ بُيُوتِ أُمَّهَٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ إِخۡوَٰنِكُمۡ
أَوۡ بُيُوتِ أَخَوَٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أَعۡمَٰمِكُمۡ
أَوۡ بُيُوتِ عَمَّٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أَخۡوَٰلِكُمۡ
أَوۡ بُيُوتِ خَٰلَٰتِكُمۡ أَوۡ مَا مَلَكۡتُم
مَّفَاتِحَهُۥٓ أَوۡ صَدِيقِكُمۡۚ لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ
جُنَاحٌ أَن تَأۡكُلُواْ جَمِيعًا أَوۡ أَشۡتَاتٗاۚ فَإِذَا
دَخَلۡتُم بُيُوتٗا فَسَلِّمُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ تَحِيَّةٗ
مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُبَٰرَكَةٗ طَيِّبَةٗۚ
كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ
لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ﴿٦١﴾
إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ
وَإِذَا كَانُواْ مَعَهُۥ عَلَىٰٓ أَمۡرٖ جَامِعٖ لَّمۡ يَذۡهَبُواْ

(1) Akwai daga ladubban zamantakẽwa har dai a tsakãnin dangi a ci abincin jũna, kõ a ci tãre a makai gada, kõ kuwa kõwa ya ci dabam. Kuma idan an haɗu a yi gaisuwa a tsakãnin jũna, gaisuwa irin wadda Allah Ya ce Musulmi su yi wa jũnansu da cẽwa "Assalãmu alaikum". Ita ce gaisuwa mai kyau. Anã ƙãra "wa rahmatul Lãhi wa barakãtuh," dõmin ta ƙãra dãɗi.

حَتَّىٰ يَسْتَـْٔذِنُوهُ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَـْٔذِنُونَكَ أُو۟لَـٰٓئِكَ
ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۚ فَإِذَا ٱسْتَـْٔذَنُوكَ
لِبَعْضِ شَأْنِهِمْ فَأْذَن لِّمَن شِئْتَ مِنْهُمْ
وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمُ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٢﴾

ɗanda suke biɗar ka izni, waɗancan sũ ne suke yin ĩmãni da Allah da ManzonSa. To, idan sun nẽme ka izni sabõda wani sha'aninsu, to, ka yi izni ga wanda ka so daga gare su, kuma ka nẽmã musu gãfara daga Allah. Lalle Allah Mai gãfara ne, Mai jin ƙai[1].

لَّا تَجْعَلُوا۟ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ بَيْنَكُمْ كَدُعَآءِ
بَعْضِكُم بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمْ لِوَاذًا ۚ فَلْيَحْذَرِ ٱلَّذِينَ يُخَالِفُونَ
عَنْ أَمْرِهِۦٓ أَن تُصِيبَهُمْ فِتْنَةٌ أَوْ يُصِيبَهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٣﴾

*63.* Kada ku sanya kiran Manzo[2] a tsakãninku kamar kiran sãshenku ga sãshe. Lalle ne Allah Yanã sanin waɗanda ke sancẽwa daga cikinku da saɗãɗe. To, waɗanda suke sãɓãwa daga umurninSa, su yi saunar wata fitina ta sãme su, kõ kuwa wata azãba mai raɗãɗi ta sãme su.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ قَدْ يَعْلَمُ
مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ وَيَوْمَ يُرْجَعُونَ إِلَيْهِ فَيُنَبِّئُهُم
بِمَا عَمِلُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌۢ ﴿٦٤﴾

*64.* To! Lalle Allah ne Yake da mulkin abin da ke a cikin sammai da ƙasa, haƙĩƙa, Yanã sanin abin da kuke a kansa, kuma a rãnar da ake mayar da su zuwa gare Shi, sai Yanã bã su lãbãri game da abin da suka aikata. Kuma Allah, ga dukan kõme, Masani ne.

---

(1) Babban ladabin haɗuwar jama'a shĩ be ĩmãni da Allah kuma da ManzonSa. Sa'an nan kuma biyayya ga shũgaba wajen ayyukan gayya na rãyuwa haɗe, kamar ginin masallaci da hanya da kãsuwa da maƙabarta. Shũgaba yanã da ĩkon bãyar da iznin fakuwar mai uzuri, kuma yanã da ĩkon hanãwa gwargwadon hãli. Wannan kuma ya nũna muhimmancin aikin gayya da tsayuwar shũgaba a kansa, da wajabcin karɓa kira zuwa gare shi. Kuma wannan yanã nũna halaccin karɓar harãji daga mutãne dõmin a tsayu da bukãtocin haɗuwar jama'a gwargwadon hãli.

(2) Wannan yanã nũna ladabin yadda ake kiran Manzon Allah ta hanya mai ladabi. Kada a kira shi da sũnansa kamar yadda ake kiran sauran mutãne da 'Yã Ali,' 'Ya Zaid,' sai dai a ce Yã Manzon Allah! a cikin sauti mai laushi mai dãɗi. Kuma wannan ladabi yanã shãfar dukan Musulmi na kõwane zãmani game da Shugabansu wanda yake shugabantar su ga al'amurransu na zamantakẽwa. Kuma wannan yanã nũna rashin kyãwon mãsu cẽwa sunã zikiri da kiran sũnan Allah kamar haka "Allah! Allah! Allah!" sabõda rashin ladabin da ke cikin yin haka ga Manzon Allah balle ga Allah. Ba a yin addini sai yadda Allah Yake son a yi Masa, wãtau yadda AnnabinSa ya shiryar da mutãne dõmin su bi shi, su yi aiki da shi. Kuma sãɓã wa umurnin Annabi yanã sabbaba fitina ga mutãne kõ kuma ga ƙasa gabã ɗaya.

# SŨRATUL FURƘÃN
# سُورَةُ الفُرْقَانِ

Tanã karantar da yin kira ga tauhīdi da kõre shubhõhi daga Alƙur'ãni Mai girma, da kuma Annabi, tsīra da aminci su tabbata a gare shi.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Albarka ta tabbata ga Wanda Ya saukar da (Littãfi) mai rarrabẽwa a kan ƁãwanSa, dõmin ya kasance mai gargaɗi ga halitta.

تَبَارَكَ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْفُرْقَانَ عَلَىٰ عَبْدِهِۦ
لِيَكُونَ لِلْعَٰلَمِينَ نَذِيرًا ﴿١﴾

*2.* Wanda Yake da mulkin sammai da ƙasa, kuma bai riƙi abin haihuwa ba, kuma abõkin tãrayya bai kasance a gare Shi ba a cikin mulkinSa, kuma Ya halitta dukan kõwane abu, sa'an nan Ya ƙaddara shi ƙaddarãwa.

ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ
وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٌ فِى ٱلْمُلْكِ
وَخَلَقَ كُلَّ شَىْءٍ فَقَدَّرَهُۥ تَقْدِيرًا ﴿٢﴾

*3.* Kuma suka riƙi abũbuwan bautawa, baicin Shi, bã su yin halittar kõme, alhãli sũ ne ake halittãwa, kuma bã su mallakar wa kansu wata cũta, ko wani amfãni, kuma bã su mallakar mutuwa, kuma bã su mallakar rãyarwa, kuma bã su mallakar tãyarwa.

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً لَّا يَخْلُقُونَ شَيْـًٔا
وَهُمْ يُخْلَقُونَ وَلَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ ضَرًّا
وَلَا نَفْعًا وَلَا يَمْلِكُونَ مَوْتًا وَلَا حَيَوٰةً
وَلَا نُشُورًا ﴿٣﴾

*4.* Kuma waɗanda suka kãfirta suka ce, "Wannan bã kõme ba ne fãce ƙiren ƙarya da (Muhammadu)

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ ٱفْتَرَىٰهُ وَأَعَانَهُۥ

ya ƙirƙira shi, kuma wadansu mutãne na dabam suka taimake shi a kansa." To, lalle ne sun jẽ wa zãlunci da karkacẽwar magana.

*5.* Kuma suka ce, "Tatsũniyõyi ne na farko ya rurrubũta, sai sũ ake shibtarsu a gare shi sãfe da yamma."

*6.* Ka ce, "Wanda Yake sanin asiri a cikin sammai da ƙasa ne Ya saukar da shi. Lalle ne, Shĩ Ya kasance Mai gãfara, Mai jin ƙai."

*7.* Kuma suka ce, "Mẽne ne ga wannan Manzo, yanã cin abinci, kuma yanã tafiya a cikin kãsuwanni! Don me ba a saukar da malã'ika zuwa gare shi ba, dõmin ya kasance mai gargadi tãre da shi?

*8.* "Kõ kuwa a jẽfo wata taska zuwa gare shi, kõ kuwa wata gõna ta kasance a gare shi, yanã ci daga gare ta?" Kuma azzãlumai suka ce, "Bã ku bin kõwa, fãce mutum sihirtacce."

*9.* Ka dũba yadda suka buga maka misãlai, sai suka ɓace, dõmin haka bã su iya bin tafarki.

*10.* Albarka ta tabbata ga Wanda, idan Ya so, Yã sanya maka mafi alhẽri daga wannan (abu): gõnaki, ƙõramu na gudãna daga ƙarƙashinsu, kuma Ya sanya maka manyan gidãje.

*11.* Ã'a, sun ƙaryata game da Sã'a, alhãli kuwa Mun yi tattalin wuta mai tsanani ga wanda ya ƙaryata (manzanni) game da Sã'a.

عَلَيْهِ قَوْمٌ ءَاخَرُونَ فَقَدْ جَآءُو ظُلْمًا وَزُورًا ﴿٤﴾

وَقَالُوٓا۟ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٱكْتَتَبَهَا
فَهِىَ تُمْلَىٰ عَلَيْهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٥﴾

قُلْ أَنزَلَهُ ٱلَّذِى يَعْلَمُ ٱلسِّرَّ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٦﴾

وَقَالُوا۟ مَالِ هَٰذَا ٱلرَّسُولِ يَأْكُلُ ٱلطَّعَامَ
وَيَمْشِى فِى ٱلْأَسْوَاقِ ۙ لَوْلَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مَلَكٌ
فَيَكُونَ مَعَهُۥ نَذِيرًا ﴿٧﴾

أَوْ يُلْقَىٰٓ إِلَيْهِ كَنزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُۥ جَنَّةٌ
يَأْكُلُ مِنْهَا ۚ وَقَالَ ٱلظَّٰلِمُونَ
إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٨﴾

ٱنظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا۟ لَكَ ٱلْأَمْثَٰلَ فَضَلُّوا۟
فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٩﴾

تَبَارَكَ ٱلَّذِىٓ إِن شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِّن ذَٰلِكَ
جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ وَيَجْعَل
لَّكَ قُصُورًا ﴿١٠﴾

بَلْ كَذَّبُوا۟ بِٱلسَّاعَةِ ۖ وَأَعْتَدْنَا لِمَن كَذَّبَ
بِٱلسَّاعَةِ سَعِيرًا ﴿١١﴾

*12.* Idan ta gan su daga wani wuri mai nĩsa, sai su ji sautin fushi da wani rũri nãta.

إِذَا رَأَتۡهُم مِّن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ سَمِعُواْ لَهَا تَغَيُّظٗا
وَزَفِيرٗا ١٢

*13.* Kuma idan an jẽfa su a wani wuri mai ƙunci daga gare ta, sunã waɗanda aka ɗaure, ciki daidai, sai su kirãyi halaka a can.

وَإِذَآ أُلۡقُواْ مِنۡهَا مَكَانٗا ضَيِّقٗا مُّقَرَّنِينَ
دَعَوۡاْ هُنَالِكَ ثُبُورٗا ١٣

*14.* Kada ku kirãyi halaka guda, kuma ku kirãyi halaka mai yawa.

لَّا تَدۡعُواْ ٱلۡيَوۡمَ ثُبُورٗا وَٰحِدٗا وَٱدۡعُواْ ثُبُورٗا
كَثِيرٗا ١٤

*15.* Ka ce, "Shin, wancan ne mafi alhẽri, kõ kuwa Aljannar dawwama wadda aka yi wa'adi ga mãsu taƙawa? Tã zama, a gare su, sakamako da makõma.

قُلۡ أَذَٰلِكَ خَيۡرٌ أَمۡ جَنَّةُ ٱلۡخُلۡدِ ٱلَّتِي وُعِدَ
ٱلۡمُتَّقُونَۚ كَانَتۡ لَهُمۡ جَزَآءٗ وَمَصِيرٗا ١٥

*16.* "Sunã da abin da suke so, a cikinta, sunã madawwama. Wannan ya kasance wa'adi abin tambaya a kan Ubangijinka."

لَّهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَٰلِدِينَۚ
كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعۡدٗا مَّسۡـُٔولٗا ١٦

*17.* Kuma rãnar da Yake tãra su da abin da suke bauta wa, baicin Allah, sai Ya ce, "Shin, kũ ne kuka ɓatar da bãyiNa, waɗannan, ko kuwa su ne suka ɓata daga hanya?"

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ
فَيَقُولُ ءَأَنتُمۡ أَضۡلَلۡتُمۡ عِبَادِي هَٰٓؤُلَآءِ
أَمۡ هُمۡ ضَلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ١٧

*18.* Suka ce, "Tsarki ya tabbata a gare Ka, bã ya kasancẽwa a gare mu, mu riƙi waɗansu majiɓinta, baicin Kai, kuma amma Kã jiyar da su dãɗi sũ da ubanninsu har suka manta da Tunãtarwa, kuma sun kasance mutãne ne halakakku."

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ مَا كَانَ يَنۢبَغِي لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ
مِن دُونِكَ مِنۡ أَوۡلِيَآءَ وَلَٰكِن مَّتَّعۡتَهُمۡ
وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ نَسُواْ ٱلذِّكۡرَ
وَكَانُواْ قَوۡمَۢا بُورٗا ١٨

*19.* To, lalle ne, sun ƙaryata game da abin da kuke cẽwa, sabõda haka bã ku iya karkatarwa ga (maganarsu), kuma ba ku iya taimako (ga hana azãba), kuma wanda ya yi zãlunci a cikinku zã Mu ɗanɗana masa azãba mai girma.

فَقَدۡ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ
فَمَا تَسۡتَطِيعُونَ صَرۡفٗا وَلَا نَصۡرٗاۚ وَمَن يَظۡلِم
مِّنكُمۡ نُذِقۡهُ عَذَابٗا كَبِيرٗا ١٩

*20.* Kuma ba Mu aika ba, a gabãninka daga Manzanni, fãce

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمۡ

lalle sũ, haƙĩƙa, sunã cin abinci kuma sunã tafiya a cikin kasuwõyi. Kuma Mun sanya sãshen mutãne fitina ga sãshe. Shin kunã yin haƙuri? Kuma Ubangijinka Yã kasance Mai gani.

*21.* Kuma waɗanda bã su fatan haɗuwa da Mu, suka ce, "Don me ba a saukar da malã'iku ba a kanmu, kõ kuwa mu ga Ubangijinmu?" Lalle ne sun kangara a cikin rãyukansu, kuma suka yi tsaurin kai, tsaurin kai mai girma.

*22.* A rãnar da suke ganin malã'iku, bãbu bushãra a yinin nan ga mãsu laifi, kuma sunã cẽwa, "Allah Ya kiyãshe[1] mu!"

*23.* Kuma Muka gabãta zuwa ga abin da suka aikata daga aiki, sai Muka sanya shi ƙũra wãtsattsiya.

*24.* Ma'abũta Aljanna a rãnar nan, sũ ne mafi alhẽri ga matabbata, kuma mafi kyaun wurin ƙailũla.

*25.* Kuma a rãnar da sama take tsattsãgewa tãre da gizãgizai, kuma a saukar da malã'iku, saukarwa.

*26.* Mulki a rãnar nan, na gaskiya, yanã ga Mai rahama, kuma ya zama yini, a kan kãfirai, mai tsanani.

*27.* Kuma rãnar da azzãlumi yake cĩzo a kan hannayensa, yanã cẽwa, "Ya kaitõna! (A ce dai) na riƙi hanya tãre da Manzo!

لَيَأْكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشُونَ فِى ٱلْأَسْوَاقِ ۗ
وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً
أَتَصْبِرُونَ ۗ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرًا ﴿٢٠﴾

۞ وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا
ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ أَوْ نَرَىٰ رَبَّنَا ۗ لَقَدِ ٱسْتَكْبَرُوا۟
فِىٓ أَنفُسِهِمْ وَعَتَوْ عُتُوًّا كَبِيرًا ﴿٢١﴾

يَوْمَ يَرَوْنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ لَا بُشْرَىٰ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُجْرِمِينَ
وَيَقُولُونَ حِجْرًا مَّحْجُورًا ﴿٢٢﴾

وَقَدِمْنَآ إِلَىٰ مَا عَمِلُوا۟ مِنْ عَمَلٍ فَجَعَلْنَٰهُ
هَبَآءً مَّنثُورًا ﴿٢٣﴾

أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ يَوْمَئِذٍ خَيْرٌ مُّسْتَقَرًّا
وَأَحْسَنُ مَقِيلًا ﴿٢٤﴾

وَيَوْمَ تَشَقَّقُ ٱلسَّمَآءُ بِٱلْغَمَٰمِ وَنُزِّلَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ تَنزِيلًا ﴿٢٥﴾

ٱلْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ ٱلْحَقُّ لِلرَّحْمَٰنِ ۚ
وَكَانَ يَوْمًا عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ عَسِيرًا ﴿٢٦﴾

وَيَوْمَ يَعَضُّ ٱلظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيْهِ يَقُولُ
يَٰلَيْتَنِى ٱتَّخَذْتُ مَعَ ٱلرَّسُولِ سَبِيلًا ﴿٢٧﴾

(1) Asalin maganar shĩ ne "Tsari tsararre," wãtau muna neman tsari daga Allah, tsari tabbatacce.

*28*. "Ya kaitõna! (A ce dai) ban riƙi wãne masõyi ba!

يَٰوَيۡلَتَىٰ لَيۡتَنِي لَمۡ أَتَّخِذۡ فُلَانًا خَلِيلٗا ٢٨

*29*. "Lalle ne, haƙĩƙa, ya ɓatar da ni daga Tunãwa a bãyan (Tunãwar) ta je mini." Kuma Shaiɗan ya zama mai zumɓulẽwa ga mutum.

لَّقَدۡ أَضَلَّنِي عَنِ ٱلذِّكۡرِ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَنِيۗ
وَكَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ لِلۡإِنسَٰنِ خَذُولٗا ٢٩

*30*. Kuma Manzo ya ce, "Ya Ubangijina! Lalle mutãnena, sun riƙi wannan Alƙur'ãni abin ƙauracẽwa!"

وَقَالَ ٱلرَّسُولُ يَٰرَبِّ إِنَّ قَوۡمِي ٱتَّخَذُواْ
هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ مَهۡجُورٗا ٣٠

*31*. Kuma kamar haka ne, Muka sanya maƙiyi daga mãsu laifi ga kõwane annabi. Kuma Ubangijinka Ya isa ga zama Mai shiryarwa, kuma Mai taimako.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوّٗا مِّنَ ٱلۡمُجۡرِمِينَۗ
وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيٗا وَنَصِيرٗا ٣١

*32*. Kuma waɗanda suka kãfirta suka ce, "Don me ba a saukar da Alƙur'ãni a kansa ba, jimla guda?" Kamar wancan! Dõmin Mu ƙarfafa zũciyarka game da shi, kuma Mun jẽranta karanta shi da hankali jẽrantawa.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلۡقُرۡءَانُ جُمۡلَةٗ
وَٰحِدَةٗۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ
فُؤَادَكَۖ وَرَتَّلۡنَٰهُ تَرۡتِيلٗا ٣٢

*33*. Kuma bã zã su zo maka da wani misãli ba, fãce Mun je maka da gaskiya da mafi kyau ga fassara.

وَلَا يَأۡتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ
وَأَحۡسَنَ تَفۡسِيرًا ٣٣

*34*. Waɗanda ake tãyarwa a kan fuskõkinsu, zuwa ga Jahannama, waɗancan sũ ne mafi sharri ga wuri, kuma mafi ɓacẽwa ga hanya.

ٱلَّذِينَ يُحۡشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمۡ إِلَىٰ جَهَنَّمَ
أُوْلَٰٓئِكَ شَرّٞ مَّكَانٗا وَأَضَلُّ سَبِيلٗا ٣٤

*35*. Kuma lalle ne, Mun bai wa Mũsã Littãfi, kuma Mun sanya ɗan'uwansa, Hãrũna, mataimaki tãre da shi.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ
وَجَعَلۡنَا مَعَهُۥٓ أَخَاهُ هَٰرُونَ وَزِيرٗا ٣٥

*36*. Sai Muka ce, "Ku tafi, kũ biyu, zuwa ga mutãnen nan waɗanda suka ƙaryata game da ãyõyinMu." Sai Muka darkãke su, darkãkewa.

فَقُلۡنَا ٱذۡهَبَآ إِلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا
فَدَمَّرۡنَٰهُمۡ تَدۡمِيرٗا ٣٦

*37.* Kuma mutãnen Nũhu, a lõkacin da suka ƙaryata Manzanni, Muka nutsar da su, kuma Muka sanya su wata ãya ga mutãne, kuma Muka yi tattalin azãba mai raɗaɗi ga azzãlumai.

وَقَوْمَ نُوحٍ لَّمَّا كَذَّبُوا الرُّسُلَ أَغْرَقْنَاهُمْ وَجَعَلْنَاهُمْ لِلنَّاسِ ءَايَةً وَأَعْتَدْنَا لِلظَّالِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٧﴾

*38.* Da Ãdãwa da Samũdãwa, da mutanen Rassi, da waɗansu al'ummomi, a tsakãnin wannan, mãsu yawa.

وَعَادًا وَثَمُودَا وَأَصْحَابَ الرَّسِّ وَقُرُونًا بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ﴿٣٨﴾

*39.* Kuma kõwannensu, Mun buga masa misãlai, kuma kõwanne Mun halakar da (shi), halakarwa.

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ الْأَمْثَالَ وَكُلًّا تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ﴿٣٩﴾

*40.* Kuma lalle ne, haƙĩƙa, (Kuraishi) sun jẽ a kan alƙaryar nan wadda aka yi wa ruwa, ruwan azãba. Shin, ba su kasance sun gan ta ba? Ã'a, sun kasance bã su ƙaunar tãyarwa (a Kiyãma).

وَلَقَدْ أَتَوْا عَلَى الْقَرْيَةِ الَّتِي أُمْطِرَتْ مَطَرَ السَّوْءِ أَفَلَمْ يَكُونُوا يَرَوْنَهَا بَلْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ﴿٤٠﴾

*41.* Kuma idan sun gan ka, bã su rikon ka fãce da izgili, (sunã cẽwa,) "Shin, wannan ne wanda Allah Ya aiko, Manzo?

وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا الَّذِي بَعَثَ اللَّهُ رَسُولًا ﴿٤١﴾

*42.* "Lalle ne, yã yi kusa ya ɓatar da mu daga Ubangijinmu, in bã dõmin da muka yi haƙuri a kansu ba." Kuma zã su sani, a lõkacin da suke ganin azãba, wãne ne mafi ɓacẽwa ga hanya!

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ ءَالِهَتِنَا لَوْلَا أَن صَبَرْنَا عَلَيْهَا وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ حِينَ يَرَوْنَ الْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٢﴾

*43.* Shin, kã ga wanda ya riƙi Ubangijinsa son zuciyarsa? Shin, to, kai ne ke kasancẽwa mai tsaro a kansa?

أَرَءَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلَٰهَهُ هَوَىٰهُ أَفَأَنتَ تَكُونُ عَلَيْهِ وَكِيلًا ﴿٤٣﴾

*44.* Ko kanã zaton cẽwa, mafi yawansu sunã ji, kõ kuwa sunã hankali? Sũ ba su zama ba fãce dabbõbin gida[1] suke. Ã'a, sũ ne mafi ɓacẽwa ga hanya.

أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُونَ أَوْ يَعْقِلُونَ إِنْ هُمْ إِلَّا كَالْأَنْعَامِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٤﴾

(1) Dabbõbin gida sun fi rashin hankali bisa ga na dãji, dõmin na dãji na gudun abin

أَلَمْ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيْفَ مَدَّ ٱلظِّلَّ وَلَوْ شَآءَ
لَجَعَلَهُۥ سَاكِنًا ثُمَّ جَعَلْنَا ٱلشَّمْسَ عَلَيْهِ دَلِيلًا ﴿٤٥﴾

*45.* Ashe, ba ka dũba ba zuwa ga Ubangijinka, yadda Ya mīƙe inuwa? Kuma dã Yã so dã Yã bar ta tsaye cif, sa'an nan Muka sanya rãnã mai nũni a kanta.

ثُمَّ قَبَضْنَٰهُ إِلَيْنَا قَبْضًا يَسِيرًا ﴿٤٦﴾

*46.* Sa'an nan Muka karɓe ta (inuwa) zuwa gare Mu, karɓa mai sauƙi.

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ لِبَاسًا وَٱلنَّوْمَ سُبَاتًا
وَجَعَلَ ٱلنَّهَارَ نُشُورًا ﴿٤٧﴾

*47.* Kuma Shī ne Wanda Ya sanya muku dare ya zama tũfa, da barci ya zama hũtãwa, da yini ya zama lokacin tãshi (kamar Tashin Kiyãma).

وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ ٱلرِّيَٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ
رَحْمَتِهِۦ ۚ وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً طَهُورًا ﴿٤٨﴾

*48.* Kuma Shi ne Ya aika iskõkin bushãra gaba ga rahamarSa, kuma Muka saukar da ruwa mai tsarkakẽwa daga sama.

لِّنُحْـِۧىَ بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًا وَنُسْقِيَهُۥ مِمَّا خَلَقْنَآ
أَنْعَٰمًا وَأَنَاسِىَّ كَثِيرًا ﴿٤٩﴾

*49.* Dõmin Mu rãyar, game da shi, gari matacce, kuma Mu shayar da shi dabbõbi da mutãne mãsu yawa daga abin da Muka halitta.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَٰهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوا۟
فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٥٠﴾

*50.* Kuma lalle ne, haƙĩƙa, Mun sarrafa[1] shi (Alƙur'ãni) a tsakãninsu, dõmin su yi tunãni, sai dai mafi yawan mutãnen sun ƙi fãce kãfirci.

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِى كُلِّ قَرْيَةٍ نَّذِيرًا ﴿٥١﴾

*51.* Kuma dã Mun so, haƙĩƙa, dã Mun aika da mai gargaɗi[2] a cikin kõwace alƙarya.

---

da zai cũce sũ su kuma dabbõbin gida sunã zama tãre da mãsu cin su, su shã nõnonsu kuma su kashe 'ya'yansu.

(1) Sarrafa Alƙur'ãni watau Mun sanya shi a cikin misãlai dabam-dabam dõmin su gani kõ su ji, su yi tunãni, amma sai suka ƙi saurãren, sai dai kãfirci.

(2) Dã Muna so dã Mun aika wa kõwane gari da Annabinsa mai yi musu gargaɗi, amma ba Mu so haka ba, sai Muka aika ka kai ɗaya zuwa ga dukan dũniya dõmin Mu ɗaukaka darajarka.

*52.* Sabõda haka kada ka yi ɗã'ã ga kãfirai, ka yãƙe su, da shi, yãƙi mai girma.

فَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ
وَجَٰهِدْهُم بِهِۦ جِهَادًا كَبِيرًا ﴿٥٢﴾

*53.* Kuma Shĩ ne Ya garwaya tẽkuna biyu, wannan mai dãɗi, mai sauƙin haɗiya, kuma wannan gishiri gurɓãtacce, kuma Ya sanya wani shãmaki a tsakãninsu da kãriya mai shãmakacẽwa.

۞ وَهُوَ ٱلَّذِى مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ
وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا
وَحِجْرًا مَّحْجُورًا ﴿٥٣﴾

*54.* Kuma Shi ne Ya halitta mutum daga ruwa, sai Ya sanya shi nasaba da surukuta, kuma Ubangijinka Ya kasance Mai ĩkon yi.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ مِنَ ٱلْمَآءِ بَشَرًا فَجَعَلَهُۥ
نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرًا ﴿٥٤﴾

*55.* Kuma sunã bauta wa, baicin Allah, abin da bã ya amfãnin su, kuma bã ya cũtar su, kuma kãfiri ya kasance mai taimakon (Shaiɗan) a kan Ubangijinsa.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمْ وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ
وَكَانَ ٱلْكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِۦ ظَهِيرًا ﴿٥٥﴾

*56.* Ba Mu aika ka ba sai kana mai bãyar da bushãra, kuma mai gargaɗi.

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٥٦﴾

*57.* Ka ce, "Bã ni tambayar ku wata ijãra a kansa fãce wanda ya so ya riƙi wata hanya(1) zuwa ga Ubangijinsa."

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَن شَآءَ
أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿٥٧﴾

*58.* Kuma ka dõgara a kan Rãyayye wanda bã Ya mutuwa, kuma ka yi tasbĩhi game da gõde Masa. KumaYã isa zama Mai ƙididdigewa ga laifuffukan bãyinSa.

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْحَىِّ ٱلَّذِى لَا يَمُوتُ وَسَبِّحْ
بِحَمْدِهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٨﴾

*59.* Wanda Ya halitta sammai da ƙasa da abin da yake a tsakãninsu, a

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا

(1) Bã na nẽman wata ijãra sabõda inã karanta muku Alƙur'ãni, ko, sabõda inã shiryar da ku, amma wanda ya so ya ciyar da dũkiyarsa dõmin Allah, to, shĩ kam bã ni hana shi, sai ya ciyar. Kuma mun sani Annabi ba ya cin sadaka. A kan haka ne waɗansu Malamai suka hana karɓar ijãra a kan karantar da Alƙur'ãni. Abin da yake Mu'utamadi ya halatta sabõda Hadĩsi, kuma da sauƙaƙẽwa ga aikin yãɗa addĩnin Musulunci. Hukumci yanã canzawa da canzãwar hãli.

cikin kwãnuka shida, sa'an nan Yã daidaitu a kan Al'arshi, Mai rahama, sai ka tambayi mai bãyar da lãbãri game da[1] Shi.

فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ٱلرَّحْمَٰنُ
فَسْـَٔلْ بِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٩﴾

*60.* Idan aka ce musu, "Ku yi sujada ga Mai rahama." Sai su ce, "Mene ne mai rahama? Ashe, zã mu yi sujada ga abin da kuke umurnin mu?" Kuma wannan (magana[2]) ta ƙãra musu gudu.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسْجُدُوا۟ لِلرَّحْمَٰنِ قَالُوا۟ وَمَا ٱلرَّحْمَٰنُ
أَنَسْجُدُ لِمَا تَأْمُرُنَا وَزَادَهُمْ نُفُورًا ۩ ﴿٦٠﴾

*61.* Albarka ta tabbata ga Wanda Ya sanya masaukai[3] (na tafiyar wata) a cikin sama kuma Ya sanya fitila da watã mai haskakewa a cikinta.

تَبَارَكَ ٱلَّذِى جَعَلَ فِى ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا
سِرَٰجًا وَقَمَرًا مُّنِيرًا ﴿٦١﴾

*62.* Kuma Shĩ ne Wanda Ya sanya dare da yini a kan mayẽwa, ga wanda yake son ya yi tunãni, kõ kuwa ya yi nufin ya gõde.

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ خِلْفَةً لِّمَنْ أَرَادَ
أَن يَذَّكَّرَ أَوْ أَرَادَ شُكُورًا ﴿٦٢﴾

*63.* Kuma bãyin Mai rahama[4] su ne waɗanda ke yin tafiya a kan ƙasa da sauƙi, kuma idan jãhilai sun yi musu magana, sai su ce, "Salãma" (a zauna lãfiya).

وَعِبَادُ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى ٱلْأَرْضِ هَوْنًا
وَإِذَا خَاطَبَهُمُ ٱلْجَٰهِلُونَ قَالُوا۟ سَلَٰمًا ﴿٦٣﴾

*64.* Kuma waɗanda suke kwãna sunã mãsu sujada da tsayi a wurin Ubangijinsu.

وَٱلَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَٰمًا ﴿٦٤﴾

---

(1) Idan kanã son sanin siffofin Allah, sai ka tambayi Allah, dõmin bãbu wanda ya san Shi, sani na gani balle ya iya gaya maka yadda Yake, sabõda haka siffõfin Allah da sũnãyenSa duka bã a yin shisshigi a gare su, sai yadda aka ji su daga Manzon Allah. Tauƙĩfiyyai ne.

(2) Kõ sun san gaskiyar abin da aka kira su zuwa gare shi, bã zã su yi ɗã'ã ba, dõmin wai sunã jin nauyi su karɓi umurni daga wani mutum.

(3) Taurãri bakwai waɗanda ake cẽ wa matafa, su ne Mirrikh, da Zahra, da Uɗãrid, da Ƙamar wãtau watã, da rãnã, da Mushtari, da Zuhal, Kuma burjõji sũ gõma sha biyu ne. Su ne Himlu, da Saur, da Zaujã'a, da Sirtãn, da Asad, da Sunbula, da Mĩzãn, da Aƙrab, da Ƙausu, da Jadyu, da Dalwu da Hũt.

(4) Bãyan da ya ambaci mãsu ƙin su yi sujada ga Mai rahama sabõda kangararsu, sai kuma ya fãra ambaton siffõfin mãsu son yin sujada gare Shi, Yã yi musu sunã Bãyin Mai rahama.

*65.* Kuma waɗanda suke cẽwa, "Ya Ubangijinmu! Ka karkatar da azãbar Jahannama daga gare mu. Lalle ne, azãbarta tã zama tãra.[1]

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا اصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ
جَهَنَّمَ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٥﴾

*66.* "Lalle ne ita ta mũnana ta zama wurin tabbata da mazauni."

إِنَّهَا سَاءَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٦٦﴾

*67.* Kuma waɗanda suke, idan sun ciyar, bã su yin ɓarna, kuma bã su yin ƙwauro, kuma (ciyarwarsu) sai ta kasance a tsakãnin wancan da tsakaitãwa.

وَالَّذِينَ إِذَا أَنفَقُوا لَمْ يُسْرِفُوا وَلَمْ يَقْتُرُوا
وَكَانَ بَيْنَ ذَٰلِكَ قَوَامًا ﴿٦٧﴾

*68.* Kuma waɗanda bã su kiran wani ubangiji tãre da Allah, kuma bã su kashe rai wanda Allah Ya haramta fãce da hakki, kuma bã su yin zina. Kuma wanda ya aikata wancan, zai gamu da laifuffuka.

وَالَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ وَلَا يَقْتُلُونَ
النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ وَلَا يَزْنُونَ
وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٨﴾

*69.* A riɓanya masa azãba a Rãnar Kiyãma. Kuma ya tabbata a cikinta yanã wulakantacce.

يُضَاعَفْ لَهُ الْعَذَابُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَيَخْلُدْ فِيهِ
مُهَانًا ﴿٦٩﴾

*70.* Sai wanda ya tũba, kuma ya yi ĩmãni, kuma ya aikata aiki na ƙwarai, to, waɗancan Allah Yanã musanya miyãgun ayyukansu da mãsu kyau. Allah Ya kasance Mai gãfara Mai jin ƙai.

إِلَّا مَن تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا صَالِحًا
فَأُولَٰئِكَ يُبَدِّلُ اللَّهُ سَيِّئَاتِهِمْ حَسَنَاتٍ
وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٧٠﴾

*71.* Kuma wanda ya tũba,[2] kuma ya aikata aiki mai kyau, to, lalle ne sai ya tũba zuwa ga Allah.

وَمَن تَابَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَإِنَّهُ يَتُوبُ إِلَى اللَّهِ
مَتَابًا ﴿٧١﴾

*72.* Kuma waɗanda suke bã su yin shaidar zur, kuma idan sun

وَالَّذِينَ لَا يَشْهَدُونَ الزُّورَ وَإِذَا مَرُّوا بِاللَّغْوِ

---

(1) Garama, ita ce uƙũba da dũkiya mai lazimtar wanda aka aza wa ita. Da Hausa anã cẽwa tãra. Watau azãba da zã ta fi ƙarfin jiki har tanã nẽman wani abu wanda ya danganci jiki. Kõ mẽne ne kamar dũkiya.

(2) Wanda ya tũba daga kõwane irin zunubi, waɗanda aka ambata da waɗanda ba a ambata ba, kõ dã laifinsa kãfirci ne, to, sai ya tũba zuwa ga Allah kawai, tũba ta gaskiya, lalle ne Allah zai karɓi tũbarsa matuƙar ajalin mutuwa bai sauka a kansa ba.

مَرُّوا كِرَامًا ﴿٧٢﴾

shũɗe ga yasassar magana sai su shũɗe sunã mãsu mutumci.

وَالَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ
لَمْ يَخِرُّوا عَلَيْهَا صُمًّا وَعُمْيَانًا ﴿٧٣﴾

73. Kuma waɗanda suke, idan an tunãtar da su da ãyõyin Allah, bã su saukar da kai, sunã kurame[1] da makãfi.

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبْ لَنَا مِنْ أَزْوَاجِنَا
وَذُرِّيَّاتِنَا قُرَّةَ أَعْيُنٍ وَاجْعَلْنَا
لِلْمُتَّقِينَ إِمَامًا ﴿٧٤﴾

74. Kuma waɗanda suke cẽwa, "Yã Ubangijinmu! Ka bã mu sanyin idãnu daga mãtanmu da zũriyarmu, kuma Ka sanya[2] mu shũgabanni ga mãsu taƙawa."

أُولَٰئِكَ يُجْزَوْنَ الْغُرْفَةَ بِمَا صَبَرُوا
وَيُلَقَّوْنَ فِيهَا تَحِيَّةً وَسَلَامًا ﴿٧٥﴾

75. Waɗannan anã sãka musu da bẽne, sabõda haƙurin da suka yi, kuma a haɗa su, a cikinsa, da gaisuwa da aminci.

خَالِدِينَ فِيهَا حَسُنَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٧٦﴾

76. Sunã madawwama a cikinsa. Ya yi kyau ga zama matabbaci da mazauni.

قُلْ مَا يَعْبَأُ بِكُمْ رَبِّي لَوْلَا دُعَاؤُكُمْ
فَقَدْ كَذَّبْتُمْ فَسَوْفَ يَكُونُ لِزَامًا ﴿٧٧﴾

77. Ka ce, "Ubangijĩna ba Ya kula da ku in bã dõmin addu'arku[3] ba. To, lalle ne, kun ƙaryata, sabõda haka al'amarin zã ya zama malizimci."

---

(1) Idan an yi musu wa'azi zã su saurãre shi, kuma su yi aiki da shi. Bã zã su zama kurãme ba ga karɓar gaskiya, kuma bã zã su zama makãfi ba ga ganin hanyar shiryuwa.

(2) Anã son mutum ya rõƙi Allah Ya ɗaukaka shi, shi da zuriyarsa, ɗaukakar addini, kamar yadda Annabi Ibrãhĩm ya yi rõƙon haka. Kuma wannan yanã cikin sifõfin Bãyin Mai rahama.

(3) Wannan yanã nũna cẽwa Allah Yanã son bãyinSa mãsu rõƙonSa. Kuma Yanã son a rõƙe Shi ƙwarai.




Tanã karantar da cẽwa addinin Allah abu guda ne kuma shi ne gaskiya. Manzannin Allah ko da yake sun yi magana da harsuna dabam-dabam a cikin lõkutta masu nĩsan gaske, amma duk da haka ba su sãɓã wa jũna ga ma'anõnin abin da suka faɗa ba. Sauran addinai duka ƙarya ne, mãsu sãɓã wa jũna.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

1. Ɗ.S̃.M̃.

طسٓمٓ ١

2. Waɗancan ãyõyin Littãfi ne bayyananne.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

3. Tsammãninka kai mai halakar[1] da ranka ne, dõmin ba su kasance mũminai ba!

لَعَلَّكَ بَٰخِعٞ نَّفۡسَكَ أَلَّا يَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٣

4. Idan Mun so zã Mu saukar, a kansu, da wata ãyã daga sama, sai wuyõyinsu su yini sabõda ita sunã mãsu ƙasƙantar da kai.

إِن نَّشَأۡ نُنَزِّلۡ عَلَيۡهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ءَايَةٗ فَظَلَّتۡ
أَعۡنَٰقُهُمۡ لَهَا خَٰضِعِينَ ٤

5. Kuma wata tunãtarwa ba ta jẽ musu ba, daga Mai rahama, sãbuwa, fãce sun kasance daga barinta sunã mãsu bijirẽwa.

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ مُحۡدَثٍ
إِلَّا كَانُواْ عَنۡهُ مُعۡرِضِينَ ٥

---

(1) Wannan ya nũna cẽwa Annabi Muhammadu yanã jin tsõron rashin Ĩmãnin mutãnensa, kada ya zama shĩ ne ya gajarta daga abin da Allah Ya ɗõra a kansa, na iyar da manzanci. Haka mũmini yake, kullum girman Ubangijinsa yake dũbi, sabõda haka kõme ya yi na ɗa'a, sai ya ga kãsawar kansa ga tsayuwa da hakkin Ubangijinsa, a kansa, ya ƙãra jin tsõro da tawãli'u.

*6.* To, lalle ne, sun ƙaryata, to, lãbãran abin da suka kasance sunã yi na izgili da shi zã ya je musu.

*7.* Shin, ba su dũba ba zuwa ga ƙasa, da yawa Muka tsirar a cikinta, daga dukan nau'i mai kyau?

*8.* Lalle ne, a cikin wancan akwai ãyã, kuma mafi yawansu ba su kasance mũminai ba.

*9.* Kuma lalle ne, Ubangijinka, haƙĩƙa, Shĩ ne Mabuwãyi, Mai rahama.

*10.* Kuma a lõkacin da Ubangijinka Ya kirãyi Mũsã, "Ka je wa mutãnen nan azzãlumai.

*11.* "Mutãnen Fir'auna, bã zã su yi taƙawa ba?"

*12.* Ya ce, "Ya Ubangijĩna, nĩ inã tsõron su ƙaryata ni.

*13.* "Kuma ƙirjĩna ya yi ƙunci,[1] kuma harshẽna bã zai saku ba, sabõda haka ka aika zuwa ga Hãrũna.

*14.* "Kuma sunã da wani laifi a kaina, sabõda haka inã tsõron kada su kashe ni."

*15.* Ya ce, "Kayya! Ku tafi, kũ biyu, da ÃyõyinMu. Lalle ne , Munã tãre da ku Munã Mãsu saurãre.

فَقَدْ كَذَّبُوا۟ فَسَيَأْتِيهِمْ أَنۢبَٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟
بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٦﴾

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلْأَرْضِ كَمْ أَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ﴿٧﴾

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨﴾

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٩﴾

وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱئْتِ ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠﴾

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ﴿١١﴾

قَالَ رَبِّ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ﴿١٢﴾

وَيَضِيقُ صَدْرِى وَلَا يَنطَلِقُ لِسَانِى فَأَرْسِلْ
إِلَىٰ هَٰرُونَ ﴿١٣﴾

وَلَهُمْ عَلَىَّ ذَنۢبٌ فَأَخَافُ أَن يَقْتُلُونِ ﴿١٤﴾

قَالَ كَلَّا ۖ فَٱذْهَبَا بِـَٔايَٰتِنَآ ۖ إِنَّا مَعَكُم مُّسْتَمِعُونَ ﴿١٥﴾

---

(1) Mũsã yanã nũna cẽwa, shi yanã jin tsõro kada ya zama ya gajarta wajen iyar da manzanci, dõmin shi mai saurin fushi ne, yanã nẽman a taimake shi da ɗan'uwansa, Hãrũna. Wannan ya yi kama da farkon sũrar inda Annabi, tsĩra da amincin Allah su tabbata a gare shi, ya nũna tsõron taƙaitãwa ga iyar da manzancin Allah zuwa ga mutãnensa dõmin haka ba su yi ĩmãni ba. Hãlin Annabãwa duka ɗaya ne ga tsõron taƙaita aikin Ubangijinsu.

16. "Sai ku je wa Fir'auna, sa'an nan ku ce, 'Lalle ne, mu, Manzannin Ubangijin halitta ne.

17. "'Ka saki Banĩ Isrã'ila tãre da mu'."

18. Ya ce, "Shin, ba mu yi rẽnonka ba a cikinmu, kanã jãriri, kuma ka zauna a cikinmu shẽkaru daga lõkacin rãyuwarka?

19. "Kuma ka aikata aikinka wanda ka aikata alhãli kai kanã daga butulai?"

20. Ya ce, "Na aikata shi a lõkacin inã daga mãsu jãhilcin hushi.

21. "Sabõda haka na gudu daga gãre ku a lõkacin da na ji tsõronku, sai Ubangijĩna Ya bã ni hukunci, kuma Ya sanya ni daga Manzanni.

22. "Kuma waccan ni'ima ce, kanã gõrinta a kaina, dõmin kã bautar da Banĩ Isrã'ĩla."

23. Fir'auna ya ce, "Kuma mene ne Ubangijin halittu?"

24. Ya ce, "Ubangijin sammai da ƙasa, da abin da yake a tsakãninsu, idan kun kasance mãsu ƙarfin ĩmãni.

25. Ya ce wa waɗanda suke a gẽfensa, "Bã za ku saurãra ba?"

26. Ya ce, "Ubangijinku, kuma Ubangijin ubanninku na farko."

27. Ya ce, "Lalle ne, Manzonku, wanda aka aiko zuwa gare ku, haƙĩƙa, mahaukaci ne."

28. Ya ce, "Ubangijin mafitar rãnã da maɓũyarta da abin da yake a tsakãninsu, idan kun kasance kunã hankalta."

فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولُ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٦﴾

أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿١٧﴾

قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا
مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ﴿١٨﴾

وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ ٱلَّتِى فَعَلْتَ
وَأَنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٩﴾
قَالَ فَعَلْتُهَآ إِذًا وَأَنَا۠ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٢٠﴾

فَفَرَرْتُ مِنكُمْ لَمَّا خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِى رَبِّى حُكْمًا
وَجَعَلَنِى مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٢١﴾

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَىَّ أَنْ عَبَّدتَّ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٢٢﴾

قَالَ فِرْعَوْنُ وَمَا رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٣﴾

قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ
إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ﴿٢٤﴾

قَالَ لِمَنْ حَوْلَهُۥٓ أَلَا تَسْتَمِعُونَ ﴿٢٥﴾

قَالَ رَبُّكُمْ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٦﴾

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِىٓ أُرْسِلَ إِلَيْكُمْ لَمَجْنُونٌ ﴿٢٧﴾

قَالَ رَبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَمَا بَيْنَهُمَآ
إِن كُنتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾

29. Ya ce, "Lalle ne idan ka riƙi wani abin bautãwa wanĩna, haƙĩƙa, inã sanya ka daga ɗaurarru."

قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذْتَ إِلَٰهًا غَيْرِى لَأَجْعَلَنَّكَ مِنَ ٱلْمَسْجُونِينَ ﴿٢٩﴾

30. Ya ce, "Ashe, kuma ko dã nã zõ maka da wani abu mai bayyanãwa?"

قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَىْءٍ مُّبِينٍ ﴿٣٠﴾

31. Ya ce, "To, ka zõ da shi, idan ka kasance daga mãsu gaskiya."

قَالَ فَأْتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٣١﴾

32. Sai ya jẽfa sandarsa, sai ga ta kumurci bayyananne.

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿٣٢﴾

33. Kuma ya fizge hannunsa, sai ga shi fari ga mãsu kallo.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِىَ بَيْضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ﴿٣٣﴾

34. (Fir'auna) ya ce ga mashãwarta a gẽfensa, "Lalle ne, wannan haƙĩƙa, masihirci ne, mai ilmi!

قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٌ ﴿٣٤﴾

35. "Yanã son ya fitar da ku daga ƙasarku game da sihirinsa. To, mẽne ne kuke shãwartãwa?"

يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِۦ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ﴿٣٥﴾

36. Suka ce, "Ka jinkirtar da shi, shĩ da ɗan'uwansa, kuma ka aika mãsu gayya a cikin birãne.

قَالُوٓا۟ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَٱبْعَثْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿٣٦﴾

37. "Zã su zõ maka da dukan mai yawan sihiri masani."

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٍ ﴿٣٧﴾

38. Sai aka tãra masihirta dõmin ajalin yini sananne.

فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ لِمِيقَٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٣٨﴾

39. Kuma aka ce wa mutãne, "Kõ kũ mãsu tãruwa ne?

وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلْ أَنتُم مُّجْتَمِعُونَ ﴿٣٩﴾

40. "Tsammãninmu, mu bi masihirta, idan sun kasance sũ ne marinjãya."

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿٤٠﴾

41. To, a lõkacin da masihirta suka jẽ, suka ce wa Fir'auna, "Shin, lalle ne, haƙĩƙa munã da ijãra, idan mun kasance mũ ne marinjãya?"

فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالُوا۟ لِفِرْعَوْنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿٤١﴾

42. Ya ce, "Na'am! Kuma lalle ne, kũ ne a lõkacin, haƙĩƙa, muƙarrabai."

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ إِذًا لَّمِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٢﴾

*43.* Mũsã ya ce musu, "Ku jẽfa abin da kuke mãsu jẽfãwa."

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلْقُوا۟ مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ ﴿٤٣﴾

*44.* Sai suka jẽfa igiyõyinsu, da sandunansu, kuma suka ce, "Da ƙarfin Fir'auna lalle ne mũ, haƙĩƙa, mũ ne marinjãya."

فَأَلْقَوْا۟ حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُوا۟ بِعِزَّةِ فِرْعَوْنَ
إِنَّا لَنَحْنُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾

*45.* Sai Mũsã ya jẽfa sandarsa, sai ga ta tanã harhaɗe abin da suke yi na ƙarya.

فَأَلْقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِىَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿٤٥﴾

*46.* Sai aka jẽfar da masihirta sunã mãsu sujada.

فَأُلْقِىَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ﴿٤٦﴾

*47.* Suka ce, "Mun yi ĩmãni da Ubangijin halitta.

قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾

*48.* "Ubangijin Mũsã da Hãrũna."

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿٤٨﴾

*49.* Ya ce, "Ashe, kun yi ĩmãni sabõda shĩ, a gabãnin in yi muku izni? Lalle ne shi, haƙĩƙa babbanku ne wanda ya kõya muku sihirin, to, zã ku sani. Lalle ne, haƙĩƙa, zan kakkãtse hannuwanku da kafãfunku a tarnaƙi, kuma haƙĩƙa, zan tsĩrẽ ku gabã ɗaya."

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ
ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ۚ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ
وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٩﴾

*50.* Suka ce, "Bãbu wata cũta! Lalle ne mũ mãsu jũyãwa ne zuwa ga Ubangijinmu.

قَالُوا۟ لَا ضَيْرَ ۖ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥٠﴾

*51.* "Lalle ne mu, munã kwaɗayin Ubangijinmu Ya gãfarta mana kurakuranmu, dõmin mun kasance farkon mãsu ĩmãni."

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن كُنَّآ
أَوَّلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥١﴾

*52.* Kuma Muka aika zuwa ga Mũsã cẽwa ka yi tafiyar dare da bãyiNa, lalle ne kũ waɗanda ake biyã[1] ne.

۞ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِىٓ إِنَّكُم
مُّتَّبَعُونَ ﴿٥٢﴾

(1) Fir'auna da'yan yãƙinsa zã su bĩ ku dõmin su kãma ku. Amma bã zã su sãmi ĩkon kãma ku ba.

*53.* Sai Fir'auna ya aika mãsu gayya a cikin birãne.

*54.* "Lalle ne, waɗannan, haƙĩƙa, ƙungiya ce kaɗan.

*55.* "Kuma lalle ne sũ, a gare mu, mãsu fusãtarwa ne.

*56.* "Kuma lalle ne mũ, haƙĩƙa, gabã ɗaya mãsu sauna ne."

*57.* Sai Muka fitar da su daga gõnaki da marẽmari.

*58.* Da taskõki da mazauni mai kyau.

*59.* Kamar haka! Kuma Muka gãdar da su ga Banĩ Isrã'ĩla.

*60.* Sai suka bĩ su sunã mãsu fita a lõkacin hũdõwar rãnã.

*61.* Sa'an nan a lõkacin da jama'a biyu suka ga jũna, sai abõkan Mũsã suka ce, "Lalle ne mũ, haƙĩƙa, waɗanda ake riska ne."

*62.* Ya ce, "Kayya! Lalle ne, Ubangijĩna Yanã tare da ni, zai shiryar da ni."

*63.* Sai Muka yi wahayi zuwa ga Mũsã, cẽwa, "Ka dõki tẽku da sandarka."... Sai tẽku ta tsãge,[1] kõwane tsãgi ya kasance kamar falalen dũtse mai girma.

*64.* Kuma Muka kusantar da waɗansu mutãne a can.

*65.* Kuma Muka tsĩrar da Mũsã da waɗanda suke tãre da shi gabã ɗaya.

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِي الْمَدَائِنِ حَاشِرِينَ ﴿٥٣﴾

إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيلُونَ ﴿٥٤﴾

وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَائِظُونَ ﴿٥٥﴾

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَاذِرُونَ ﴿٥٦﴾

فَأَخْرَجْنَاهُمْ مِنْ جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٧﴾

وَكُنُوزٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٥٨﴾

كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَاهَا بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿٥٩﴾

فَأَتْبَعُوهُمْ مُشْرِقِينَ ﴿٦٠﴾

فَلَمَّا تَرَاءَى الْجَمْعَانِ قَالَ أَصْحَابُ مُوسَىٰ إِنَّا لَمُدْرَكُونَ ﴿٦١﴾

قَالَ كَلَّا إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهْدِينِ ﴿٦٢﴾

فَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ أَنِ اضْرِبْ بِعَصَاكَ الْبَحْرَ فَانْفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرْقٍ كَالطَّوْدِ الْعَظِيمِ ﴿٦٣﴾

وَأَزْلَفْنَا ثَمَّ الْآخَرِينَ ﴿٦٤﴾

وَأَنْجَيْنَا مُوسَىٰ وَمَنْ مَعَهُ أَجْمَعِينَ ﴿٦٥﴾

(1) Tẽku ta tsãge hanya gõma sha biyu a kan adadin dangin Banĩ Isrã'ĩla. Suka bi, suka wuce, sa'ilin nan aka nutsar da Fir'auna, shi da jama'arsa, a cikin hanyõyin ruwan.

*66.* Sa'an nan kuma Muka nutsar da waɗansu mutãnen.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْـَٔاخَرِينَ ﴿٦٦﴾

*67.* Lalle ne, a cikin wannan akwai ãyã, kuma mafi yawansu ba su kasance mãsu ĩmãni ba.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٦٧﴾

*68.* Kuma lalle ne Ubangijinka, haƙĩƙa, Shĩ ne Mabũwayi, Mai jin ƙai.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٦٨﴾

*69.* Kuma ka karanta, a kansu, lãbãrin Ibrãhĩm.

وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَٰهِيمَ ﴿٦٩﴾

*70.* A sã'ilin da ya ce wa ubansa da mutãnensa, "Mẽne ne kuke bauta wa?"

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٧٠﴾

*71.* Suka ce, "Munã bauta wa gumãka, sabõda haka munã yini mãsu lazimta a gare su."

قَالُوا۟ نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَـٰكِفِينَ ﴿٧١﴾

*72.* Ya ce, "Shin, sunã jin ku, a lõkacin da kuke kira?

قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ﴿٧٢﴾

*73.* "Kõ kuwa sunã amfãnin ku, kõ sunã cũtar ku?"

أَوْ يَنفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ﴿٧٣﴾

*74.* Suka ce, "Ã'a, mun sãmi ubanninmu, kamar haka ne suke aikatãwa."

قَالُوا۟ بَلْ وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٧٤﴾

*75.* Ya ce, "Shin to, kun ga abin da kuka kasance kunã bautã wa?

قَالَ أَفَرَءَيْتُم مَّا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٧٥﴾

*76.* "Kũ da ubanninku mafi daɗẽwa?

أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُمُ ٱلْأَقْدَمُونَ ﴿٧٦﴾

*77.* "To, lalle ne sũ maƙiya ne a gare ni, fãce Ubangijin halittu.

فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّىٓ إِلَّا رَبَّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٧٧﴾

*78.* "Wanda Ya halitta ni, sa'an nan Yanã shiryar da ni.

ٱلَّذِى خَلَقَنِى فَهُوَ يَهْدِينِ ﴿٧٨﴾

*79.* "Kuma Wanda Yake Shĩ ne Yake ciyar da ni, kuma Yanã shãyar da ni.

وَٱلَّذِى هُوَ يُطْعِمُنِى وَيَسْقِينِ ﴿٧٩﴾

*80.* "Kuma idan na yi jiyya, to, Shi ne Yake warkar da ni.

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ﴿٨٠﴾

*81.* "Kuma Wanda Yake matar da ni, sa'an nan Ya rãyar da ni,

*82.* "Kuma Wanda Yake inã kwaɗayin Ya gãfarta mini kurãkuraina, a rãnar sakamako.

*83.* "Ya Ubangijĩna! Ka ba ni hukunci, kuma ka riskar da ni ga sãlihai.

*84.* "Kuma Ka sanya mini harshen gaskiya[1] a cikin mutãnen ƙarshe.

*85.* "Kuma Ka sanya ni daga magãdan Aljannar ni'ima.

*86.* "Kuma Ka gãfarta wa ubãna, lalle ne shi, ya kasance daga ɓatattu.

*87.* "Kuma kada Ka kunyata ni a rãnar da ake tãyar da su.

*88.* "A rãnar da dũkiya bã ta amfãni, kuma ɗiya bã su yi.

*89.* "Fãce wanda ya jẽ wa Allah da zũciya mai tsarki."

*90.* Kuma aka kusantar da Aljanna ga mãsu taƙawa.

*91.* Kuma aka fitar da wuta babba dõmin halakakku.

*92.* Kuma aka ce musu, "Inã abin da kuka kasance kunã bauta wa?

*93.* "Baicin Allah? Shin, sunã taimakon ku kõ kuwa sunã tsare kansu?"

وَٱلَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ يُحۡيِينِ ﴿٨١﴾

وَٱلَّذِيٓ أَطۡمَعُ أَن يَغۡفِرَ لِي خَطِيٓـَٔتِي يَوۡمَ ٱلدِّينِ ﴿٨٢﴾

رَبِّ هَبۡ لِي حُكۡمٗا وَأَلۡحِقۡنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٣﴾

وَٱجۡعَل لِّي لِسَانَ صِدۡقٖ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ﴿٨٤﴾

وَٱجۡعَلۡنِي مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٨٥﴾

وَٱغۡفِرۡ لِأَبِيٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٨٦﴾

وَلَا تُخۡزِنِي يَوۡمَ يُبۡعَثُونَ ﴿٨٧﴾

يَوۡمَ لَا يَنفَعُ مَالٞ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٨﴾

إِلَّا مَنۡ أَتَى ٱللَّهَ بِقَلۡبٖ سَلِيمٖ ﴿٨٩﴾

وَأُزۡلِفَتِ ٱلۡجَنَّةُ لِلۡمُتَّقِينَ ﴿٩٠﴾

وَبُرِّزَتِ ٱلۡجَحِيمُ لِلۡغَاوِينَ ﴿٩١﴾

وَقِيلَ لَهُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡبُدُونَ ﴿٩٢﴾

مِن دُونِ ٱللَّهِ هَلۡ يَنصُرُونَكُمۡ أَوۡ يَنتَصِرُونَ ﴿٩٣﴾

(1) Harshen gaskiya shĩ ne yabo mai kyau. Mutanen ƙarshe sũ ne Musulmi, al'ummar Annabi Muhammadu, mãsu shaida ga annabawa da iyar da manzanci.

*94.* Sai aka kikkife su[1] a cikinta, su da halakakkun.

فَكُبْكِبُوا فِيهَا هُمْ وَالْغَاوُۥنَ ﴿٩٤﴾

*95.* Da rundunar Ibilĩsa gabã ɗaya.

وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٥﴾

*96.* Suka ce, alhãli sunã a cikinta sunã yin husũma,

قَالُوا وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ﴿٩٦﴾

*97.* "Rantsuwa da Allah! Lalle ne mun kasance, haƙĩƙa, a cikin ɓata bayyananna.

تَاللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٩٧﴾

*98.* "A lõkacin da muke daidaita ku da Ubangijin halittu.

إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ الْعَٰلَمِينَ ﴿٩٨﴾

*99.* "Kuma bãbu abin da ya ɓatar da mu fãce mãsu laifi.

وَمَا أَضَلَّنَا إِلَّا الْمُجْرِمُونَ ﴿٩٩﴾

*100.* "Sabõda haka bã mu da waɗansu macẽta.

فَمَا لَنَا مِن شَٰفِعِينَ ﴿١٠٠﴾

*101.* "Kuma bã mu da abõki, masõyi.

وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٍ ﴿١٠١﴾

*102.* "Sabõda haka, dã lalle munã da (dãmar) kõmawa, dõmin mu kasance daga mũminai!"

فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٢﴾

*103.* Lalle ne, a cikin wancan akwai ãyã, kuma mafi yawansu, bã su kasance mũminai ba.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾

*104.* Kuma lalle ne Ubangijinka, Shi ne Mabuwãyi, Mai jin ƙai.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾

*105.* Mutãnen Nũhu sun ƙaryata Manzanni.

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٠٥﴾

*106.* A lõkacin da ɗan'uwansu, Nũhu, ya ce musu, "Shin, bã zã ku yi taƙawa ba?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٠٦﴾

*107.* "Lalle ne, zuwa gare ku, ni Manzo ne amintacce.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٠٧﴾

*108.* "To, ku bi Allah da taƙawa, kuma ku yi mini ɗã'ã.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٠٨﴾

(1) Gumãkan, sũ da halakakku mabiyansu. Dukan mai ɓatar da wani shĩ ne gunki ga mai bin sa halakakke.

*109.* "Kuma bã ni tambayar ku wata ijãra a kansa. Ijãrãta ba ta zama ba fãce daga Ubangijin halittu.

*110.* "Sabõda haka, ku bi Allah da taƙawa, kuma ku yi mini ɗã'ã."

*111.* Suka ce, "Ashe, zã mu yi ĩmãni sabõda kai, alhãli kuwa, mafiya ƙasƙanci sun bi ka?"

*112.* Ya ce, "Kuma bã ni da sani ga abin da suka kasance sunã aikatãwa.

*113.* "Hisãbinsu bai zama ba, fãce ga Ubangijina, dã kunã sansancẽwa.

*114.* "Ban zama mai kõre mũminai ba.

*115.* "Nĩ ba kõwa ba ne, sai mai gargaɗi mai bayyanãwa."

*116.* Suka ce, "Lalle ne, idan ba ka hanu ba, yã Nũhu, (daga maganarka,) haƙĩƙa, kanã kasancẽwa daga waɗanda ake jẽfẽwa."

*117.* Ya ce, "Yã Ubangijĩna! Lalle ne mutãnena sun ƙaryata ni.

*118.* "Sai ka yi hukunci, a tsakãnĩna da tsakãninsu, tabbataccen hukunci, kuma ka tsĩrar da ni, da waɗanda suke tãre da ni daga mũminai."

*119.* Sai Muka tsĩrar da shi, shi da waɗanda suke tãre da shi, a cikin jirgi wanda aka yi wa lõdi.

*120.* Sa'an nan Muka nutsar, a bãyan haka, da sauran.

*121.* Lalle ne, a cikin wannan, akwai ãyã, kuma mafi yawansu, ba su kasance mãsu ĩmãni ba.

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٩﴾

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١١٠﴾

۞ قَالُوٓاْ أَنُؤْمِنُ لَكَ وَٱتَّبَعَكَ ٱلْأَرْذَلُونَ ﴿١١١﴾

قَالَ وَمَا عِلْمِي بِمَا كَانُواْ يَعْمَلُونَ ﴿١١٢﴾

إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّي لَوْ تَشْعُرُونَ ﴿١١٣﴾

وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٤﴾

إِنْ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿١١٥﴾

قَالُواْ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَٰنُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمَرْجُومِينَ ﴿١١٦﴾

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِي كَذَّبُونِ ﴿١١٧﴾

فَٱفْتَحْ بَيْنِي وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَنَجِّنِي
وَمَن مَّعِيَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٨﴾

فَأَنجَيْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِي ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿١١٩﴾

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ ٱلْبَاقِينَ ﴿١٢٠﴾

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةً وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٢١﴾

*122.* Kuma Lalle ne, Ubangijinka, haƙĩƙa, Shĩ ne Mabuwãyi, Mai rahama.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٢٢﴾

*123.* Ãdãwa sun ƙaryata Manzanni.

كَذَّبَتْ عَادٌ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

*124.* A lõkacin da ɗan'uwansu, Hũdu ya ce musu, "Bã zã ku yi taƙawa ba?"

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾

*125.* "Lalle ne ni, zuwa gare ku, haƙĩƙa, Manzo ne, amintacce.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٢٥﴾

*126.* "Sabõda haka ku bi Allah da taƙawa, kuma ku yi mini ɗã'ã.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٢٦﴾

*127.* "Kuma bã ni tambayar ku wata ijãra a kansa. Ijãrãta ba ta zama ba, fãce daga Ubangijin halittu.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٢٧﴾

*128.* "Shin, kunã yin ginin sitadiyo(1) a kõwane tsauni ne, kunã yin wãsa?

أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ آيَةً تَعْبَثُونَ ﴿١٢٨﴾

*129.* "Kuma kunã riƙon matsãrar ruwa, tsammãninku, ku dawwama?(2)

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُونَ ﴿١٢٩﴾

*130.* "Kuma idan kun yi damƙa, sai ku yi damƙar kunã mãsu tanƙwasãwa.

وَإِذَا بَطَشْتُمْ بَطَشْتُمْ جَبَّارِينَ ﴿١٣٠﴾

*131.* "To, ku bi Allah da taƙawa, kuma ku yi mini ɗã'ã.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٣١﴾

*132.* "Ku ji tsõron Wanda Ya taimake ku da abin da kuka sani.

وَاتَّقُوا الَّذِي أَمَدَّكُمْ بِمَا تَعْلَمُونَ ﴿١٣٢﴾

*133.* "Ya taimake ku da dabbõbin ni'ima da ɗiya.

أَمَدَّكُمْ بِأَنْعَامٍ وَبَنِينَ ﴿١٣٣﴾

*134.* "Da gõnaki da marẽmari.

وَجَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٣٤﴾

*135.* "Lalle ne nĩ, inã ji muku tsõron azãbar wani yini mai girma."

إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣٥﴾

---

(1) Sitadiyo shi ne gidan wasanni da Turanci, alãmã da Lãrabci.

(2) Ko kuma wurãren sanã'õ'i kamar masãƙoƙi irin na zãmanin nan.

ٱلنُّشُورُ ٩

ƙasã game da shi a bayan mutuwarta. Kamar wancan ne Tãshin Kiyãma yake.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلْعِزَّةَ فَلِلَّهِ ٱلْعِزَّةُ جَمِيعًا ۚ إِلَيْهِ يَصْعَدُ
ٱلْكَلِمُ ٱلطَّيِّبُ وَٱلْعَمَلُ ٱلصَّٰلِحُ يَرْفَعُهُۥ ۚ وَٱلَّذِينَ
يَمْكُرُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ۖ
وَمَكْرُ أُو۟لَٰٓئِكَ هُوَ يَبُورُ ١٠

*10.* Wanda ya kasance yanã nẽman wata izza, to, Allah ne da izza gabã ɗaya. Zuwa gare Shi magana mai dãɗi ke hawa, kuma aiki na ƙwarai Yanã ɗaukar ta. Kuma waɗanda ke yin mãkircin mũnanan ayyuka, sunã da wata azãba mai tsanani, kuma mãkircin waɗannan yanã yin tasgaro.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ
أَزْوَٰجًا ۚ وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ
وَمَا يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٍ وَلَا يُنقَصُ مِنْ عُمُرِهِۦٓ
إِلَّا فِى كِتَٰبٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ١١

*11.* Kuma Allah ne Ya halitta ku daga turɓãya, sa'an nan daga ɗigon maniyyi, sa'an nan Ya sanya ku surkin maza da mãtã. Kuma wata mace bã ta yin ciki, kuma bã ta haihuwa, fãce da saninSa, kuma bã zã a rãyar da wanda ake rãyarwa ba, kuma bã zã a rage tsawon ransa ba fãce yanã a cikin Littãfi. Lalle, wancan mai sauƙi ne ga Allah.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْبَحْرَانِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ سَآئِغٌ
شَرَابُهُۥ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ ۖ وَمِن كُلٍّ تَأْكُلُونَ لَحْمًا
طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُونَ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا ۖ وَتَرَى
ٱلْفُلْكَ فِيهِ مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ
وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ١٢

*12.* Kuma kõguna biyu bã su daidaita: Wannan mai ruwan dãɗi, mai zãƙi, mai sauƙin haɗiya, kuma wannan mai ruwan gishiri, mai zartsi, kuma daga kõwane, kunã cin wani nama sãbo, kuma kunã fitar da ƙawa wadda kuke tufantarta, kuma kanã ganin jirãge a cikinsa sunã mãsu gudãna, dõmin ku nẽmo daga falalarSa, kuma ɗammãninku zã ku dinga gõdẽwa.

يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ
وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِى
لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ ٱلْمُلْكُ ۚ
وَٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ مَا يَمْلِكُونَ

*13.* Yanã shigar da dare a cikin rãna, kuma Yanã shigar da rãna a cikin dare. Kuma Ya hõre rãnã da watã kõwannensu yanã gudãna zuwa ga ajali ambatacce. Wannan Shĩ ne Allah, Ubangijinku, gare Shi mulki yake, kuma waɗanda kuke

kira, waninSa, bã su mallakar kõ fãtar gurtsun dabĩno.

*14.* Idan kun kira su, bã zã su ji kiranku ba, kuma kõ sun jiya, bã zã su karɓa muku ba, kuma a Rãnar Kiyãma zã su kãfirce wa shirkinku, kuma bãbu mai bã ka lãbãri, kamar wanda ya sani.

*15.* Yã kũ mutãne! Kũ ne mãsu bukãta zuwa ga Allah, kuma Allah, Shĩ ne Mawadãci, Gõdadde.

*16.* Idan Ya so, zai tafi da ku, kuma Ya zo da wata halitta sãbuwa.

*17.* Kuma wancan bai zama mabuwãyi ba ga Allah.

*18.* Kuma wani rai mai ɗaukar nauyi, bai ɗaukar nauyin wani rai. Kuma idan ran da aka nauyaya wa kãya ya yi kira (ga wani mataimaki) zuwa ga kãyansa, bã zã a ɗauki kõme ba daga gare shi, kuma kõ dã (wanda ake kiran) yã kasance makusancin zumunta ne. Kanã gargaɗi kawai ne ga waɗanda ke tsoron Ubangijinsu a fake, kuma suka tsayar da salla. Kuma wanda ya tsarkake, to, yanã tsarkaka ne dõmin kansa. Kuma zuwa ga Allah kawai makõma take.

*19.* Kuma makãho bã ya daidaita da mai gani.

*20.* Kuma duffai bã su daidaita, kuma haske bã ya daidaita.

*21.* Kuma inuwa bã ta daidaita, kuma iskar zãfi bã ta daidaita.

*22.* Kuma rãyayyu bã su daidaita, kuma matattu ba su daidaita. Lalle Allah Yanã jiyar da wa'azi ga

مِن قِطْمِيرٍ ﴿١٣﴾

إِن تَدْعُوهُمْ لَا يَسْمَعُوا دُعَاءَكُمْ وَلَوْ سَمِعُوا
مَا اسْتَجَابُوا لَكُمْ ۖ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ يَكْفُرُونَ
بِشِرْكِكُمْ ۚ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيرٍ ﴿١٤﴾

۞ يَا أَيُّهَا النَّاسُ أَنتُمُ الْفُقَرَاءُ إِلَى اللَّهِ ۖ
وَاللَّهُ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿١٥﴾

إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٦﴾

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ بِعَزِيزٍ ﴿١٧﴾

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ وَإِن تَدْعُ مُثْقَلَةٌ
إِلَىٰ حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ شَيْءٌ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۗ
إِنَّمَا تُنذِرُ الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِالْغَيْبِ
وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ ۚ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا يَتَزَكَّىٰ
لِنَفْسِهِ ۚ وَإِلَى اللَّهِ الْمَصِيرُ ﴿١٨﴾

وَمَا يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ ﴿١٩﴾

وَلَا الظُّلُمَاتُ وَلَا النُّورُ ﴿٢٠﴾

وَلَا الظِّلُّ وَلَا الْحَرُورُ ﴿٢١﴾

وَمَا يَسْتَوِي الْأَحْيَاءُ وَلَا الْأَمْوَاتُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُسْمِعُ مَن يَشَاءُ ۖ

wanda Ya so, kuma bã ka jiyar da waɗanda suke a cikin kaburbura.

*23.* Ba ka zama ba fãce mai gargaɗi kawai.

*24.* Lalle Mũ, Mun aike ka da gaskiya, kanã mai bãyar da bushãra kuma mai gargaɗi. Kuma bãbu wata al'umma fãce wani mai gargaɗi yã shũɗe a cikinta.

*25.* Kuma idan sunã ƙaryata ka, to, haƙĩƙa, waɗanda suke a gabãninsu sun ƙaryata. Manzanninsu sun jẽ musu da hujjõji, kuma da takardu, kuma da Littafi mai haske.

*26.* Sa'an nan Na kãma waɗanda suka kãfirta. To, yãya musũNa yake?

*27.* Ba ka gani ba, lalle Allah Ya saukar da ruwa daga sama? Sai Muka fitar, game da shi, 'yã'yan itãce mãsu sãɓanin launuka, kuma daga duwatsu akwai zane-zane, farfaru da jãjãye, mãsu sãɓanin launin, da mãsu launin baƙin ƙarfe, baƙãƙe.

*28.* Kuma daga mutãne da dabbõbi da bisãshen gida, mãsu sãɓãnin launinsu kamar wancan. Malamai kawai ke tsõron Allah daga cikin bãyinSa. Lalle, Allah, Mabuwãyi ne, Mai gãfara.

*29.* Lalle, waɗanda ke karãtun Littãfin Allah[1] kuma suka tsayar da salla, kuma suka ciyar daga abin da Muka arzuta su da shi, a

وَمَآ أَنتَ بِمُسۡمِعٖ مَّن فِي ٱلۡقُبُورِ ٢٢

إِنۡ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ٢٣

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗاۚ وَإِن مِّنۡ أُمَّةٍ
إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٞ ٢٤

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدۡ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ
جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ وَبِٱلزُّبُرِ وَبِٱلۡكِتَٰبِ
ٱلۡمُنِيرِ ٢٥

ثُمَّ أَخَذۡتُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْۖ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ٢٦

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦ
ثَمَرَٰتٖ مُّخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهَاۚ وَمِنَ ٱلۡجِبَالِ جُدَدُۢ بِيضٞ
وَحُمۡرٞ مُّخۡتَلِفٌ أَلۡوَٰنُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٞ ٢٧

وَمِنَ ٱلنَّاسِ وَٱلدَّوَآبِّ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ
مُخۡتَلِفٌ أَلۡوَٰنُهُۥ كَذَٰلِكَۗ إِنَّمَا يَخۡشَى ٱللَّهَ
مِنۡ عِبَادِهِ ٱلۡعُلَمَٰٓؤُاْۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ٢٨

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَتۡلُونَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ
وَأَنفَقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا وَعَلَانِيَةٗ

(1) Littattafan sama a gabãnin Annabi Muhammadu, tsira da aminci su tabbata a gare shi.

يَرْجُونَ تِجَٰرَةً لَّن تَبُورَ ﴿٢٩﴾

asirce da bayyane, sunã fãtan (sãmun) wani fatauci ne wanda bã ya yin tasgaro.

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦٓ ۚ
إِنَّهُۥ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٠﴾

*30.* Dõmin (Allah) zai cika musu sakamakonsu, kuma Ya ƙarã musu daga falalarSa. Lalle Shi Mai gãfara ne, Mai gõdiya.

وَٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ هُوَ ٱلْحَقُّ مُصَدِّقًا
لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِعِبَادِهِۦ لَخَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ﴿٣١﴾

*31.* Kuma abin da Muka yi wahayi zuwa gare ka, daga Littãfi,(1) shi ne gaskiya, mai gaskatãwa ga abin da yake a gaba gare shi. Lalle ne Allah ga bãyinSa, haƙĩƙa, Mai labartawa ne, Mai gani.

ثُمَّ أَوْرَثْنَا ٱلْكِتَٰبَ ٱلَّذِينَ ٱصْطَفَيْنَا مِنْ عِبَادِنَا ۖ
فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ وَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ وَمِنْهُمْ
سَابِقٌۢ بِٱلْخَيْرَٰتِ بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ
هُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْكَبِيرُ ﴿٣٢﴾

*32.* Sa'an nan Mun gãdar da Littãfin, ga waɗanda Muka zãɓa daga bãyinMu, sa'an nan daga cikinsu, akwai mai zãlunci ga kansa, kuma daga cikinsu akwai mai tsakaitãwa, kuma daga cikinsu akwai mai tsẽrẽwa da ayyukan alhẽri da iznin Allah. Waccan ita ce falalar (Allah) mai girma.

جَنَّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ
مِن ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا ۖ وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٣٣﴾

*33.* Gidãjen Aljannar zamã, sunã shigar su. Anã ƙawãce su a cikinsu, da ƙawã ta mundãye daga zĩnãriya da lu'ulu'u, kuma tufãfinsu, a cikinsu alharĩni ne.

وَقَالُوا۟ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِىٓ أَذْهَبَ عَنَّا ٱلْحَزَنَ ۖ
إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٤﴾

*34.* Kuma suka ce, "Gõdiya ta tabbata ga Allah Wanda Ya tafiyar da baƙin ciki daga gare mu. Lalle Ubangijinmu, haƙĩƙa Mai gafara ne, Mai gõdiya.

ٱلَّذِىٓ أَحَلَّنَا دَارَ ٱلْمُقَامَةِ مِن فَضْلِهِۦ لَا يَمَسُّنَا
فِيهَا نَصَبٌ وَلَا يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٌ ﴿٣٥﴾

*35.* "Wanda Ya saukar da mu a gidan zamã, daga falalarSa, wata wahala bã ta shãfar mu a cikinsa, kuma wata kãsãwa bã ta shãfar mu a cikinsa."

(1) Alƙur'ãni.

*36.* Kuma waɗanda suka kãfirta sunã da wutar Jahannama, bã a yin hukunci a kansu balle su mutu, kuma bã a sauƙaƙa musu daga azãbarta. Kamar haka Muke sãka wa kõwane mai yawan kãfirci.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمْ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقْضَىٰ عَلَيْهِمْ
فَيَمُوتُواْ وَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُم مِّنْ عَذَابِهَا كَذَٰلِكَ
نَجْزِي كُلَّ كَفُورٍ ٣٦

*37.* Kuma sũ, sunã hargõwar nẽman ãgaji a cikinta. (Sunã cẽwa) "Yã Ubangijinmu! Ka fitar da mu, mu aikata aiki mai kyau, wanin wanda muka kasance munã aikatãwa." Ashe, kuma, ba Mu rãyar da ku ba, abin da mai tunãni zai iya yin tunãni a ciki, kuma mai gargaɗi yã jẽ muku? To, ku ɗanɗana, sabõda haka bãbu wani mataimaki ga azzãlumai.

وَهُمْ يَصْطَرِخُونَ فِيهَا رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا نَعْمَلْ صَٰلِحًا
غَيْرَ ٱلَّذِي كُنَّا نَعْمَلُ أَوَلَمْ نُعَمِّرْكُم
مَّا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَن تَذَكَّرَ وَجَآءَكُمُ ٱلنَّذِيرُ
فَذُوقُواْ فَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ٣٧

*38.* Lalle Allah ne Masanin gaibin sammai da ƙasã. Lalle Shĩ ne Masani ga abin da yake ainihin zukata.

إِنَّ ٱللَّهَ عَٰلِمُ غَيْبِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٣٨

*39.* Shĩ ne Wanda Ya sanya ku mãsu maye wa junã, a cikin ƙasã. To, wanda ya kãfirta, to, kãfircinsa yanã a kansa. Kuma kãfircin kãfirai bã ya ƙãra musu kõme fãce baƙin jini, kuma kãfircin kãfirai bã ya ƙãra musu kõme fãce hasãra.

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَكُمْ خَلَٰٓئِفَ فِي ٱلْأَرْضِ فَمَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ
كُفْرُهُۥ وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ
إِلَّا مَقْتًا وَلَا يَزِيدُ ٱلْكَٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ إِلَّا خَسَارًا ٣٩

*40.* Ka ce, "Shin, kun ga abũbuwan shirkinku, waɗanda kuke kira, wasun Allah? Kụ nũna mini, mẽne ne suka halitta daga ƙasã? Kõ sunã da tãrayya ne a cikin sammai? Kõ kuma Mun bã su wani littãfi ne sabõda haka sunã a kan wata hujja ce daga gare shi? Ã'a, azzãlumai bã su yin wani wa'adi, sãshensu zuwa ga sãshe, fãce rũɗi."

قُلْ أَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ
أَرُونِي مَاذَا خَلَقُواْ مِنَ ٱلْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
أَمْ ءَاتَيْنَٰهُمْ كِتَٰبًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ مِّنْهُ
بَلْ إِن يَعِدُ ٱلظَّٰلِمُونَ بَعْضُهُم بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ٤٠

*41.* Lalle Allah Yanã riƙe sammai da ƙasã dõmin kada su gushe. Kuma haƙĩƙa, idan sun gushe, bãbu wani baicinSa da zai riƙe su. Lalle Shi, Yã kasance Mai haƙuri, Mai gãfara.

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يُمْسِكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ أَن تَزُولَا ۚ
وَلَئِن زَالَتَآ إِنْ أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِهِۦٓ ۚ
إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤١﴾

*42.* Kuma suka[1] yi rantsuwa da Allah, mafi nauyin rantsuwarsu, "Lalle, idan wani mai gargaɗi ya zo musu, tabbas, zã su kasance mafi shiryuwa, daga ɗayan al'ummõmi." To, a lõkacin da mai gargaɗi ya jẽ musu, bai ƙarã su da kõme ba fãce gudu.

وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن جَآءَهُمْ نَذِيرٌ
لَّيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ إِحْدَى ٱلْأُمَمِ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُمْ نَذِيرٌ
مَّا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٢﴾

*43.* Dõmin nũna girman kai a cikin ƙasã da mãkircin cũta. Kuma mãkirci na cũta bã ya fãɗãwa fãce a kan mutãnensa. To, shin, sunã jiran (wani abu ne) fãce dai hanyar (kãfiran) farko. To, bã zã ka sãmi musanya ba ga hanyar Allah. Kuma bã zã ka sãmi jũyarwa ba ga hanyar Allah.

ٱسْتِكْبَارًا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَكْرَ ٱلسَّيِّئِ ۚ وَلَا يَحِيقُ
ٱلْمَكْرُ ٱلسَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِۦ ۚ فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ
ٱلْأَوَّلِينَ ۚ فَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ
ٱللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٣﴾

*44.* Ashe, kuma ba su yi tafiya ba, a cikin ƙasã, dõmin su dũba yadda ãƙibar waɗannan da suke a gabãninsu ta kasance? Alhãli kuwa sun kasance mafĩfĩta ƙarfi daga gare su? Kuma Allah bai kasance wani abu nã iya rinjãyarSa ba, a cikin sammai, kuma haka a cikin ƙasã. Lalle Shi ne Ya kasance Masani, Mai Ĩkon yi.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَكَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۚ وَمَا كَانَ
ٱللَّهُ لِيُعْجِزَهُۥ مِن شَىْءٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ
إِنَّهُۥ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٤﴾

*45.* Kuma dã Allah Yanã kãma mutãne sabõda abin da suka aikata, dã bai bar wata dabba ba a kanta

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِمَا كَسَبُوا۟

(1) Lãrabãwa sun kasance sunã gũri su sãmi mai ja musu gõra kamar Yahũdu kõ Nasãra, sa'an nan Muhammadu ya jẽ musu, sai suka kãfirce.

(ƙasã). Amma Yanã jinkirta musu zuwa ga ajalin da aka ambatã. Sa'an nan idan ajalinsu ya zo, to, lalle Allah yã kasance Mai gani ga bãyinSa.

مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهْرِهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِۦ بَصِيرًۢا ﴿٤٥﴾

## SŨRATU Y.S̃. سُورَةُ يسٓ

Tanã karantar da Īmãni game da Ubangiji Mai aikõwa, da Manzon, da abin aikowa, da halin waɗanda aka aiko saƙon zuwa gare su, dõmin haka Annabi ya yi mata suna 'Zuciyar Alƙur'ãni'.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Y. S̃.

يسٓ ﴿١﴾

*2.* Inã rantsuwa da Alƙur'ãni[1] Mai hikima.

وَٱلْقُرْءَانِ ٱلْحَكِيمِ ﴿٢﴾

*3.* Lalle kai, haƙĩƙa kanã cikin Manzanni.

إِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣﴾

*4.* A kan hanya madaidaiciya.

عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤﴾

*5.* (Allah Ya saukar da Alƙur'ãni) Saukarwar Mabuwãyi, Mai jin ƙai.

تَنزِيلَ ٱلْعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٥﴾

*6.* Dõmin ka yi gargaɗi ga waɗansu mutãne da ba a yi gargaɗi ga ubanninsu ba, sabõda haka sũ masu rafkana ne.

لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمْ فَهُمْ غَٰفِلُونَ ﴿٦﴾

---

(1) Alƙur'ãni ma'anarsa abin karãtu.

لَقَدْ حَقَّ الْقَوْلُ عَلَىٰٓ أَكْثَرِهِمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ٧

*7.* Lalle, haƙĩƙa, kalma[1] tã wajaba a kan mafi yawansu, dõmin sũ, bã zã su yi ĩmãni ba.

إِنَّا جَعَلْنَا فِىٓ أَعْنَٰقِهِمْ أَغْلَٰلًا فَهِىَ إِلَى ٱلْأَذْقَانِ
فَهُم مُّقْمَحُونَ ٨

*8.* Lalle Mũ, Mun sanya ƙuƙumma a cikin wuyõyinsu, sa'an nan sũ (ƙuƙumman sun kai) har zuwa ga haɓõɓinsu, sabõda haka, sũ banƙararru ne.

وَجَعَلْنَا مِنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ سَدًّا وَمِنْ خَلْفِهِمْ سَدًّا
فَأَغْشَيْنَٰهُمْ فَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ٩

*9.* Kuma Muka sanya wata tõshiya a gaba gare su, da wata tõshiya a bãyansu, sabõda haka Muka rufe su, sai suka zama bã su gani.

وَسَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَأَنذَرْتَهُمْ أَمْ لَمْ تُنذِرْهُمْ
لَا يُؤْمِنُونَ ١٠

*10.* Kuma daidai yake a gare su, shin, ka yi musu gargaɗi kõ ba ka yi musu gargaɗi ba, sũ bã zã su yi ĩmãni ba.

إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلذِّكْرَ وَخَشِىَ ٱلرَّحْمَٰنَ
بِٱلْغَيْبِ فَبَشِّرْهُ بِمَغْفِرَةٍ وَأَجْرٍ كَرِيمٍ ١١

*11.* Kanã yin gargaɗi kawai ga wanda ya bi Alƙur'ãni ne, kuma ya ji tsõron mai rahama a fake. To, ka yi masa bushãra da gãfara da wani sakamako na karimci.

إِنَّا نَحْنُ نُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَنَكْتُبُ مَا قَدَّمُوا۟
وَءَاثَٰرَهُمْ وَكُلَّ شَىْءٍ أَحْصَيْنَٰهُ فِىٓ إِمَامٍ مُّبِينٍ ١٢

*12.* Lalle Mũ, Mũ ne ke rãyar da matattu kuma Mu rubũta abin da suka gabãtar, da gurãbunsu, kuma kõwane abu Mun ƙididdige shi, a cikin babban Littãfi Mabayyani.

وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلًا أَصْحَٰبَ ٱلْقَرْيَةِ إِذْ جَآءَهَا
ٱلْمُرْسَلُونَ ١٣

*13.* Kuma ka buga musu misãli: Waɗansu ma'abũta alƙarya, a lõkacin da Manzanni[2] suka jẽ mata.

إِذْ أَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمُ ٱثْنَيْنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزْنَا بِثَالِثٍ

*14.* A lõkacin da Muka aika (Manzannin) biyu zuwa gare su, sai suka ƙaryata su, sa'an nan Muka

---

(1) Kalma a nan ita ce faɗar Allah da take cẽwa zai yi azãba ga kãfirin da bai yi ĩmãni ba.

(2) Su Manzannin Ĩsã ne zuwa Antãkiya, bãbban garin ƙasar Rũmu. Sũ ne Yõhana da Pulis. Na uku, shĩ ne Sham'ũn. Mutumin da ya jẽ yanã gaggawa, shi ne Habĩb Masassaƙi wanda ya fãra gamuwa da Manzannin farko, ya yi ĩmãni da su, sa'an ya jẽ yanã wa'azi ga mutãnensa.

ƙarfafa (su) da na uku, sai suka ce, "Lalle mũ, Manzanni ne zuwa gare ku."

*15.* Suka ce, "Kũ ba ku zamo ba fãce mutãne ne kamarmu, kuma Mai rahama bai saukar da kõme ba, ba ku zamo ba fãce ƙarya kuke yi."

*16.* Suka ce, "Ubangijinmu Yã sani, lalle mũ, haƙiƙa Manzanni ne zuwa gare ku.

*17.* "Kuma bãbu abin da ke kanmu, fãce iyar da manzanci bayyananne."

*18.* Suka ce, "Lalle mũ, munã shu'umci da ku! Haƙĩƙa, idan ba ku hanu ba, haƙĩƙa, zã mu jẽfe ku, kuma haƙĩƙa wata azãba mai raɗaɗi daga gare mu zã ta shãfe ku."

*19.* Suka ce, "Shu'umcinku, yanã tãre da ku. Ashe, dõmin an tunãtar da ku? Ã'a, kũ dai mutãne ne mãsu ƙẽtare haddi."

*20.* Kuma wani mutum daga mafi nĩsan birnin ya je, yanã tafiya da gaggãwa, ya ce, "Ya mutãnẽna! Ku bi Manzannin nan.

*21.* "Ku bi waɗanda bã su tambayar ku wata ijãra, kuma sũ shiryayyu ne.

*22.* "Kuma me ne a gare ni, bã zan bauta wa Wanda Ya ƙãga halittata ba, kuma zuwa gare Shi ake mayar da ku?

*23.* "Shin, zan riƙi waninSa abũbuwan bautãwa? Idan Mai rahama Ya nufe ni da wata cũta, to, cẽtonsu bã ya amfanĩna da kõme, kuma bã za su iya tsãmar da ni bã.

فَقَالُوٓا۟ إِنَّآ إِلَيْكُم مُّرْسَلُونَ ١٤

قَالُوا۟ مَآ أَنتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَمَآ أَنزَلَ
ٱلرَّحْمَٰنُ مِن شَىْءٍ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَكْذِبُونَ ١٥

قَالُوا۟ رَبُّنَا يَعْلَمُ إِنَّآ إِلَيْكُمْ لَمُرْسَلُونَ ١٦

وَمَا عَلَيْنَآ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ١٧

قَالُوٓا۟ إِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ لَئِن لَّمْ تَنتَهُوا۟ لَنَرْجُمَنَّكُمْ
وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٨

قَالُوا۟ طَٰٓئِرُكُم مَّعَكُمْ أَئِن ذُكِّرْتُم
بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ١٩

وَجَآءَ مِنْ أَقْصَا ٱلْمَدِينَةِ رَجُلٌ
يَسْعَىٰ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُوا۟ ٱلْمُرْسَلِينَ ٢٠

ٱتَّبِعُوا۟ مَن لَّا يَسْـَٔلُكُمْ أَجْرًا وَهُم مُّهْتَدُونَ ٢١

وَمَا لِىَ لَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِى فَطَرَنِى وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٢٢

ءَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً إِن يُرِدْنِ
ٱلرَّحْمَٰنُ بِضُرٍّ لَّا تُغْنِ عَنِّى شَفَٰعَتُهُمْ
شَيْـًٔا وَلَا يُنقِذُونِ ٢٣

*24.* "Lalle nĩ, a lõkacin nan, tabbas, inã a cikin ɓata bayyananna.

*25.* "Lalle ni, nã yi ĩmãni da Ubangijinku, sabõda haka ku saurãre ni."

*26.* Aka ce [1] (masa), "Ka shiga Aljanna." Ya ce, "'Dã dai a ce mutãnẽna sunã iya sani.

*27.* "Game da gãfarar da Ubangijĩna ya yi mini, kuma Ya sanya ni a cikin waɗanda aka girmama."

*28.* Kuma ba Mu saukar da waɗansu runduna ba daga sama[2] a kan (halaka) mutãnensa, daga bãyansa, kuma bã zã Mu kasance Mãsu saukarwa ba.

*29.* Ba ta kasance ba face tsawa guda, sa'an nan sai gã su sõmammu.

*30.* Yã nadãma a kan bãyĩNa! Wani Manzo bã ya zuwa gare su fãce sun kasance sunã mãsu yi masa izgili.

*31.* Ba su gani ba, da yawa Muka halakar da (mutãnen) ƙarnõni a gabãninsu kuma cẽwa su bã zã su kõmo ba?

*32.* Kuma lalle bãbu kõwa fãce waɗanda ake halartarwa ne a wurinMu.

*33.* Kuma ãyã ce a gare su: Kasã matacciya, Mu rãyar da ita, Mu

إِنِّيٓ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٢٤

إِنِّيٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمۡ فَٱسۡمَعُونِ ٢٥

قِيلَ ٱدۡخُلِ ٱلۡجَنَّةَۖ قَالَ يَٰلَيۡتَ قَوۡمِي يَعۡلَمُونَ ٢٦

بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٧

۞ وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِن جُندٖ
مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ٢٨

إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ خَٰمِدُونَ ٢٩

يَٰحَسۡرَةً عَلَى ٱلۡعِبَادِۚ مَا يَأۡتِيهِم
مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٠

أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ
أَنَّهُمۡ إِلَيۡهِمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٣١

وَإِن كُلّٞ لَّمَّا جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ٣٢

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلۡأَرۡضُ ٱلۡمَيۡتَةُ أَحۡيَيۡنَٰهَا

---

(1) An ce masa haka a bayan mutãne sun kashe shi sabõda ĩmãninsa. Wannan shi ne sakamakon mai wa'azi idan ya yi shahada a kan aikinsa na wa'azi.

(2) Wãtau halakar da su abu ne mai sauƙi a gare Mu, ba Mu yi bukãtar saukar da wasu sõjõjin malã'iku daga samã ba.

fitar da ƙwãya daga gare ta, sai gã shi daga gare ta suke ci.

*34*. Kuma Muka sanya, a cikinta (ƙasã), waɗansu gõnaki na dabĩno da inabõbi, kuma Muka ɓuɓɓugar da ruwa daga marẽmari a cikinta.

*35*. Dõmin su ci 'yã'yan itãcensa, alhãli kuwa hannãyensu ba su aikata shi ba. Shin, to, bã zã su gõdẽwa ba?

*36*. Tsarki ya tabbata ga Wanda Ya halitta nau'uka, namiji da mace, dukansu, daga abin da ƙasã ke tsirarwa, kuma daga kansu, kuma daga abin da ba su sani ba.

*37*. Kuma ãyã ce a gare su: Dare, Muna fẽɗe rãna daga gare shi, sai gã su sunã mãsu shiga duhu.

*38*. Kuma rãnã tanã gudãna zuwa ga wani matabbaci nãta. Wannan ƙaddarãwar Mabuwãyi ne, Masani.

*39*. Kuma da watã, Mun ƙaddara masa manzilõli, har ya kõma kamar tsumajiyar murlin dabĩno, wadda ta tsũfa.

*40*. Rãnã bã ya kamãta a gare ta, ta riski watã. Kuma dare bã ya kamãta a gare shi ya zama mai tsẽre wa yini, kuma dukansu a cikin sarari guda suke yin iyo.

*41*. Kuma ãyã ce a gare su: Lalle Mũ, Mun ɗauki zuriyarsu a cikin jirgin, wanda aka yi wa lõdin.

*42*. Kuma Muka halitta musu, daga irinsa, abin da suke hawa.

*43*. Kuma idan Mun so, zã Mu nutsar da su, har bãbu kururuwar

وَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهَا حَبّٗا فَمِنۡهُ يَأۡكُلُونَ ٣٣

وَجَعَلۡنَا فِيهَا جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ
وَأَعۡنَٰبٖ وَفَجَّرۡنَا فِيهَا مِنَ ٱلۡعُيُونِ ٣٤

لِيَأۡكُلُواْ مِن ثَمَرِهِۦ وَمَا عَمِلَتۡهُ
أَيۡدِيهِمۡۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ٣٥

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنۢبِتُ
ٱلۡأَرۡضُ وَمِنۡ أَنفُسِهِمۡ وَمِمَّا لَا يَعۡلَمُونَ ٣٦

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلَّيۡلُ نَسۡلَخُ مِنۡهُ ٱلنَّهَارَ
فَإِذَا هُم مُّظۡلِمُونَ ٣٧
وَٱلشَّمۡسُ تَجۡرِي لِمُسۡتَقَرّٖ لَّهَاۚ
ذَٰلِكَ تَقۡدِيرُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٣٨

وَٱلۡقَمَرَ قَدَّرۡنَٰهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ كَٱلۡعُرۡجُونِ
ٱلۡقَدِيمِ ٣٩

لَا ٱلشَّمۡسُ يَنۢبَغِي لَهَآ أَن تُدۡرِكَ ٱلۡقَمَرَ وَلَا ٱلَّيۡلُ
سَابِقُ ٱلنَّهَارِۚ وَكُلّٞ فِي فَلَكٖ يَسۡبَحُونَ ٤٠

وَءَايَةٞ لَّهُمۡ أَنَّا حَمَلۡنَا ذُرِّيَّتَهُمۡ فِي ٱلۡفُلۡكِ ٱلۡمَشۡحُونِ ٤١

وَخَلَقۡنَا لَهُم مِّن مِّثۡلِهِۦ مَا يَرۡكَبُونَ ٤٢

وَإِن نَّشَأۡ نُغۡرِقۡهُمۡ فَلَا صَرِيخَ لَهُمۡ

neman ãgaji a gare su, kuma ba su zama anã tsirar da su ba.

*44.* Sai fa bisa ga wata rahama daga gare Mu, da jiyarwa dãɗi zuwa ga wani ɗan lõkaci.

*45.* Kuma idan aka ce musu, "Ku kãre abin da ke a gaba gare ku da abin da yake a bãyanku, dõmin tsammãninku a ji tausayinku."

*46.* Kuma wata ãyã daga ãyõyin Ubangijinsu bã ta zuwa a gare su, sai sun kasance sunã mãsu bijirẽwa daga gare ta.

*47.* Kuma idan aka ce musu, "Ku ciyar daga abin da Allah Ya arzuta ku," sai waɗanda suka kãfirta su ce ga waɗanda suka yi ĩmãni, "Ashe, zã mu ciyar da wanda idan Allah Ya so Yanã ciyar da shi? Ba ku zama ba fãce a cikin ɓata bayyananniya."

*48.* Kuma sunã cẽwa, "A yaushe wannan wa'adi yake (aukuwa), idan kun kasance mãsu gaskiya?"

*49.* Bã su jiran (kõme) fãce wata tsãwa guda, zã ta kãma su, alhãli kuwa sunã yin husũma.

*50.* Bã zã su iya yin wasiyya[1] ba, kuma bã zã su iya kõmãwa zuwa ga iyãlansu ba.

*51.* Kuma aka yi bũsa a cikin ƙaho, to, sai gã su, daga kaburbura zuwa ga Ubangijinsu, sunã ta gudu.

*52.* Suka ce, "Yã bonenmu! Wãne ne ya tãyar da mu daga

وَلَا هُمْ يُنقَذُونَ ﴿٤٣﴾

إِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٤٤﴾

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُوا۟ مَا بَيْنَ أَيْدِيكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٤٥﴾

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ ءَايَٰتِ
رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٤٦﴾

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ أَنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنُطْعِمُ مَن لَّوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ
أَطْعَمَهُۥٓ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٤٧﴾

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤٨﴾

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً تَأْخُذُهُمْ
وَهُمْ يَخِصِّمُونَ ﴿٤٩﴾

فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَلَآ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ يَرْجِعُونَ ﴿٥٠﴾

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلْأَجْدَاثِ
إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنسِلُونَ ﴿٥١﴾

قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرْقَدِنَا ۜ هَٰذَا مَا وَعَدَ

(1) Mãsu izgili ga addini idan ajali ya je musu bisa ga abke, bã zã a bã su dãmar wasiyya ba ga iyãlansu.

barcinmu?" "Wannan shi ne abin da Mai rahama ya yi wa'adi da shi, kuma Manzanni sun yi gaskiya."

*53.* Ba ta kasance ba fãce wata tsãwa ce guda, sai gã su duka, sunã abin halartarwa a gare Mu.

*54.* To, a yau, bã zã a zãlunci wani rai da kõme ba. Kuma bã zã a sãkã muku ba fãce da abin da kuka kasance kunã aikatãwa.

*55.* Lalle, 'yan Aljanna, a yau, sunã cikin shagali, sunã mãsu nishãɗi.

*56.* Sũ da mãtan aurensu, sunã cikin inuwõwi, a kan karagai, sunã mãsu gincira.

*57.* Sunã da 'yã'yan itãcen marmari a cikinta, kuma sunã sãmun abin da suke kiran a kãwo.

*58.* "Aminci," da magana,[1] daga Ubangiji Mai jin ƙai.

*59.* "Ku rarrabe dabam, a yau, yã kũ mãsu laifi!

*60.* "Ashe, ban yi muku umurni na alkawari ba, yã ɗiyan Ãdamu? Cẽwa kada ku bauta wa Shaiɗan, lalle shĩ, maƙiyi ne a gare ku bayyananne?

*61.* "Kuma ku bauta Mini. Wannan ita ce hanya madaidaciya."

*62.* "Kuma lalle, haƙĩƙa, (Shaiɗan) yã ɓatar da jama'a mãsu yawa daga gare ku. Ashe, to, ba ku kasance kunã yin hankali ba?

ٱلرَّحْمَٰنُ وَصَدَقَ ٱلْمُرْسَلُونَ ٥٢

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَإِذَا هُمْ
جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ٥٣

فَٱلْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا وَلَا تُجْزَوْنَ
إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٥٤

إِنَّ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ ٱلْيَوْمَ فِى شُغُلٍ فَٰكِهُونَ ٥٥

هُمْ وَأَزْوَٰجُهُمْ فِى ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔونَ ٥٦

لَهُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ٥٧

سَلَٰمٌ قَوْلًا مِّن رَّبٍّ رَّحِيمٍ ٥٨

وَٱمْتَٰزُوا۟ ٱلْيَوْمَ أَيُّهَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٥٩

۞ أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يَٰبَنِىٓ ءَادَمَ أَن لَّا تَعْبُدُوا۟
ٱلشَّيْطَٰنَ ۖ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ٦٠

وَأَنِ ٱعْبُدُونِى ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٦١

وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنكُمْ جِبِلًّا كَثِيرًا ۖ
أَفَلَمْ تَكُونُوا۟ تَعْقِلُونَ ٦٢

(1) Ana ce musu aminci ya tabbata a gare ku, da magana daga wajen Ubangijinsu Mai rahama, watau ana faɗa musu haka da magana bã da wata ishãra ba.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِى كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٦٣﴾

*63.* "Wannan ita ce Jahannama wadda kuka kasance anã yi muku wa'adi da ita.

ٱصْلَوْهَا ٱلْيَوْمَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٦٤﴾

*64.* "Ku shigẽ ta a yau, sabõda abin da kuka kasance kunã yi na kãfirci."

ٱلْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلَىٰٓ أَفْوَٰهِهِمْ وَتُكَلِّمُنَآ أَيْدِيهِمْ وَتَشْهَدُ أَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٦٥﴾

*65.* A yau, Munã sanya hãtimin rufi a kan bãkunansu, kuma hannãyensu su yi Mana magana, kuma ƙafãfunsu su yi shaidu da abin da suka kasance sunã aikatãwa.

وَلَوْ نَشَآءُ لَطَمَسْنَا عَلَىٰٓ أَعْيُنِهِمْ فَٱسْتَبَقُوا۟ ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبْصِرُونَ ﴿٦٦﴾

*66.* Dã Mun so, dã Mun shãfe gani daga idãnunsu, sai su yi tsẽre ga hanya, to, yaya zã su yi gani?(1)

وَلَوْ نَشَآءُ لَمَسَخْنَٰهُمْ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمْ فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مُضِيًّا وَلَا يَرْجِعُونَ ﴿٦٧﴾

*67.* Kuma da Mun so, da Mun juyar da halittarsu a kan halinsu, saboda haka ba zã su iya shuɗewa ba, kuma ba zã su komo ba.

وَمَن نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِى ٱلْخَلْقِ أَفَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

*68.* Kuma wanda Muka rãya shi, Munã sunkuyar da shi ga halittarsa. Ashe, bã su hankalta?

وَمَا عَلَّمْنَٰهُ ٱلشِّعْرَ وَمَا يَنۢبَغِى لَهُۥٓ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْءَانٌ مُّبِينٌ ﴿٦٩﴾

*69.* Ba Mu sanar da shi (Annabi) wãƙã ba, kuma wãƙã ba ta kamãta da shi (Annabi) ba. Shi (Alƙur'ãni) bai zama ba fãce tunãtarwa ce, da abin karãtu bayyananne.

لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ ٱلْقَوْلُ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٧٠﴾

*70.* Dõmin ya yi gargaɗi ga wanda ya kasance mai rai, kuma magana ta wajaba a kan kãfirai.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا خَلَقْنَا لَهُم مِّمَّا عَمِلَتْ أَيْدِينَآ أَنْعَٰمًا فَهُمْ لَهَا مَٰلِكُونَ ﴿٧١﴾

*71.* Shin, ba su gani ba (cẽwa) lalle Mun halitta musu ɗabbõbi daga abin da HannayenMu suka aikata, sai sunã mallakar su?

---

(1) Dã Mun so shãfe ganinsu na ido kamar yadda Muka shãfe basirarsu ta hankali, dã Mun shãfe shi, sai su zama makãfin idãnu kamar yadda suke makãfin zũci. sabõda haka ko sun so gani, bã zã su yi ba.

*72.* Kuma Muka hõre su, sabõda su, sabõda haka daga gare su abin hawansu yake, kuma daga gare su suke ci.

وَذَلَّلْنَاهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوبُهُمْ وَمِنْهَا يَأْكُلُونَ ٧٢

*73.* Kuma sunã da wađansu amfãnõni a cikinsu, da abũbuwan shã. Ashe fa, bã zã su gõdẽwa ba?

وَلَهُمْ فِيهَا مَنَافِعُ وَمَشَارِبُ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ٧٣

*74.* Kuma suka riƙi wađansu abũbuwan bautãwa wanin Allah, đammãninsu zã su taimake su.

وَاتَّخَذُوا مِن دُونِ اللَّهِ آلِهَةً
لَّعَلَّهُمْ يُنصَرُونَ ٧٤

*75.* Bã zã su iya taimakonsu ba, alhãli kuwa sũ runduna ce wadda ake halartarwa (a cikin wutã).

لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَهُمْ وَهُمْ لَهُمْ جُندٌ مُّحْضَرُونَ ٧٥

*76.* Sabõda haka, kada maganarsu ta ɓãta maka rai. Lalle Mũ, Munã sanin abin da suke asirtãwa da abin da suke bayyanãwa.

فَلَا يَحْزُنكَ قَوْلُهُمْ إِنَّا نَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ
وَمَا يُعْلِنُونَ ٧٦

*77.* Ashe, kuma mutum bai ga (cẽwa) lalle Mũ, Mun halitta shi daga maniyyi ba, sai gã shi mai yawan husũma, mai bayyanãwar husũmar.

أَوَلَمْ يَرَ الْإِنسَانُ أَنَّا خَلَقْنَاهُ مِن نُّطْفَةٍ
فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ ٧٧

*78.* Kuma ya buga Mana wani misãli, kuma ya manta da halittarsa, ya ce, "Wãne ne ke rãyar da ƙasũsuwa alhãli kuwa sunã rududdugaggu?"

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَنَسِيَ خَلْقَهُ قَالَ مَن يُحْيِي
الْعِظَامَ وَهِيَ رَمِيمٌ ٧٨

*79.* Ka ce, "Wanda ya ƙãga halittarsu a farkon lõkaci, Shĩ ke rãyar da su, kuma Shi, game da kõwace halitta, Mai ilmi ne.

قُلْ يُحْيِيهَا الَّذِي أَنشَأَهَا أَوَّلَ مَرَّةٍ وَهُوَ بِكُلِّ
خَلْقٍ عَلِيمٌ ٧٩

*80.* "Wanda ya sanya muku wutã daga itãce kõre, sai gã ku kunã kunnãwa daga gare shi.

الَّذِي جَعَلَ لَكُم مِّنَ الشَّجَرِ الْأَخْضَرِ نَارًا
فَإِذَا أَنتُم مِّنْهُ تُوقِدُونَ ٨٠

*81.* "Shin, kuma Wanda Ya halitta sammai da ƙasã bai zama Mai ĩkon yi ba ga Ya halitta kwatankwacinsu? Na'am, zai iya! Kuma

أَوَلَيْسَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِقَادِرٍ
عَلَىٰ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُم بَلَىٰ وَهُوَ الْخَلَّاقُ الْعَلِيمُ ٨١

Shī Mai yawan halittāwa ne, Mai ilmi.

*82.* UmurninSa, idan Yā yi nufin wani abu, sai Ya ce masa kawai, "Ka kasance," sai yana kasancewa (kamar yadda Yake nufī).

إِنَّمَآ أَمۡرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيۡـًٔا أَن يَقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٨٢

*83.* Sabōda haka, tsarki yā tabbata ga Wanda mallakar kōwane abu take ga HannāyenSa, kuma zuwa gare Shi ake mayar da ku.

فَسُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٨٣




Tanā karantar da yadda Allah Ya shirya abūbuwan da ke tunkuɗe māsu ɓarna a cikin halittarSa.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sūnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Inā rantsuwa da māsu yin sahu-sahu (a cikin salla kō yāƙi).

وَٱلصَّٰٓفَّٰتِ صَفّٗا ١

*2.* Sa'an nan māsu yin tsāwa[1] dōmin gargaɗi.

فَٱلزَّٰجِرَٰتِ زَجۡرٗا ٢

*3.* Sa'an nan da māsu karātun abin tunātarwa.

فَٱلتَّٰلِيَٰتِ ذِكۡرًا ٣

*4.* Lalle Abin bautawarku haƙīƙa Ɗaya ne.

إِنَّ إِلَٰهَكُمۡ لَوَٰحِدٞ ٤

---

(1) Māsu tsāwa, sū ne Malamai māsu sāmun ilmin wa'azi daga Annabāwa waɗanda ke karātun abin tunāwa daga Allah Ubangijin sammai da ƙasa, Mai bāyar da haske ga rānā, Mai haskaka taurari māsu ƙawātar da samā kuma su tsare ta daga shaiɗanu. An siffanta rānā da Annabāwa, Malamai da taurāri, ilmi da haske da sababin ƙawa da shiryarwa da kōrar māsu ɓarna.

*5.* Ubangijin sammai da ƙasã da abin da ke tsakãninsu, kuma Ubangijin wurãren fitar rãnã.

*6.* Lalle Mũ, Mun ƙawatãr da sama ta kusa da wata ƙawa, watau taurãri.

*7.* Kuma sunã tsari daga dukan Shaiɗan mai tsaurin kai.

*8.* Bã zã su iya saurãre zuwa ga jama'a mafi ɗaukaka (Malã'iku) ba, kuma anã jĩfar su daga kõwane gẽfe.

*9.* Dõmin tunkuɗẽwa, kuma sunã da wata azãba tabbatacciya.

*10.* Fãce wanda ya fizgi wata kalma, sai yũla mai haske ta bĩ shi.

*11.* Ka tambaye su, "Shin, sũ ne mafi wuya ga halittawa, kõ kuwa waɗanda Muka halitta?" Lalle Mũ, Mun halitta su daga lãkã mai ɗauri.

*12.* Ã'a, kã yi mãmãki, alhãli kuwa sunã ta yin izgili.

*13.* Kuma idan aka tunãtar da su, bã su tunãwa.

*14.* Idan suka ga wata ãyã, sai su dinga yin izgili.

*15.* Kuma su ce, "Wannnan bã kõme ba, fãce sihiri ne bayyananne.

*16.* "Shin, idan mun mutu, kuma muka kasance turɓaya da ƙasũsuwa, ashe, lalle mũ, tabbas, waɗanda ake tãyarwa ne?

*17.* "Ashe, kõ da ubanninmu na farko?"

*18.* Ka ce, "Na'am, alhãli kuwa kunã ƙasƙantattu."

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَرَبُّ ٱلْمَشَٰرِقِ ٥

إِنَّا زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِزِينَةٍ ٱلْكَوَاكِبِ ٦

وَحِفْظًا مِّن كُلِّ شَيْطَٰنٍ مَّارِدٍ ٧

لَّا يَسَّمَّعُونَ إِلَى ٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰ وَيُقْذَفُونَ مِن كُلِّ جَانِبٍ ٨

دُحُورًا وَلَهُمْ عَذَابٌ وَاصِبٌ ٩

إِلَّا مَنْ خَطِفَ ٱلْخَطْفَةَ فَأَتْبَعَهُۥ شِهَابٌ ثَاقِبٌ ١٠

فَٱسْتَفْتِهِمْ أَهُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَم مَّنْ خَلَقْنَآ إِنَّا خَلَقْنَٰهُم مِّن طِينٍ لَّازِبٍۭ ١١

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُونَ ١٢

وَإِذَا ذُكِّرُوا۟ لَا يَذْكُرُونَ ١٣

وَإِذَا رَأَوْا۟ ءَايَةً يَسْتَسْخِرُونَ ١٤

وَقَالُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ١٥

أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ١٦

أَوَءَابَآؤُنَا ٱلْأَوَّلُونَ ١٧

قُلْ نَعَمْ وَأَنتُمْ دَٰخِرُونَ ١٨

*19.* Tsãwa guda kawai ce, sai gã su, sunã dũbi.

*20.* Kuma su ce, "Yã bonenmu! Wannan ita ce rãnar sakamako."

*21.* Wannan ita ce rãnar rarrabẽwa wadda kuka kasance kuna ƙaryatãwa.

*22.* Ku tãra waɗanda suka yi zãlunci, da abõkan haɗinsu, da abin da suka kasance sunã bautãwa.

*23.* Wanin Allah, sabõda haka ku shiryar da su zuwa ga hanyar Jahĩm.

*24.* Kuma ku tsayar da su, lalle su, waɗanda ake yi wa tambaya ne.

*25.* Me ya sãme ku, bã ku taimakon jũna?

*26.* Ã'a, sũ a yau, mãsu sallamãwa ne.

*27.* Kuma sãshensu ya fuskanta ga sãshe, sunã tambayar jũna.

*28.* Suka ce, "Lalle kũ, kun kasance kunã jẽ mana daga wajen dãma (inda muka amince)."

*29.* Suka ce, "Ã'a, ba ku kasance mũminai ba.

*30.* "Kuma wani dalĩli bai kasance ba gare mu a kanku. Ã'a, kun kasance mutãne ne mãsu ƙẽtare iyãka.

*31.* "Sabõda haka maganar Ubangijinmu ta wajaba a kanmu. Lalle mũ, mãsu ɗanɗanãwa ne.

*32.* "Sabõda haka muka ɓatar da ku. Lalle mũ, mun kasance ɓatattu."

فَإِنَّمَا هِيَ زَجۡرَةٞ وَٰحِدَةٞ فَإِذَا هُمۡ يَنظُرُونَ ١٩

وَقَالُواْ يَٰوَيۡلَنَا هَٰذَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ٢٠

هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢١

۞ٱحۡشُرُواْ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ وَأَزۡوَٰجَهُمۡ وَمَا كَانُواْ يَعۡبُدُونَ ٢٢

مِن دُونِ ٱللَّهِ فَٱهۡدُوهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡجَحِيمِ ٢٣

وَقِفُوهُمۡۖ إِنَّهُم مَّسۡـُٔولُونَ ٢٤

مَا لَكُمۡ لَا تَنَاصَرُونَ ٢٥

بَلۡ هُمُ ٱلۡيَوۡمَ مُسۡتَسۡلِمُونَ ٢٦

وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٧

قَالُوٓاْ إِنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَأۡتُونَنَا عَنِ ٱلۡيَمِينِ ٢٨

قَالُواْ بَل لَّمۡ تَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٢٩

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيۡكُم مِّن سُلۡطَٰنِۭۖ
بَلۡ كُنتُمۡ قَوۡمٗا طَٰغِينَ ٣٠

فَحَقَّ عَلَيۡنَا قَوۡلُ رَبِّنَآۖ إِنَّا لَذَآئِقُونَ ٣١

فَأَغۡوَيۡنَٰكُمۡ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ٣٢

*33.* To, lalle sũ, a rãnar nan, mãsu tãrayya ne a cikin azãbar.

فَإِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِي الْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٣٣

*34.* Lalle Mũ, kamar haka Muke aikatãwa game da mãsu laifi.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِينَ ٣٤

*35.* Lalle sũ, sun kasance idan an ce musu, "Bãbu abin bautãwa, fãce Allah," sai su ɗõra girman kai.

إِنَّهُمْ كَانُوا إِذَا قِيلَ لَهُمْ
لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ ٣٥

*36.* Kuma sunã cẽwa, "Shin, mũ lalle mãsu barin gumãkanmu ne, sabõda maganar wani mawãƙi mahaukaci?"

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوا آلِهَتِنَا لِشَاعِرٍ مَجْنُونٍ ٣٦

*37.* Ã'a, yã zo da gaskiya kuma ya gaskata Manzanni.

بَلْ جَاءَ بِالْحَقِّ وَصَدَّقَ الْمُرْسَلِينَ ٣٧

*38.* Lalle kũ, haƙĩƙa, mãsu ɗanɗana azãba mai raɗaɗi ne.

إِنَّكُمْ لَذَائِقُو الْعَذَابِ الْأَلِيمِ ٣٨

*39.* Kuma bã zã a sãka muku ba fãce da abin da kuka kasance kunã aikatãwa.

وَمَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ٣٩

*40.* Fãce bãyin Allah waɗanda aka tsarkake.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ٤٠

*41.* Waɗannan sunã da abinci sananne.

أُولَٰئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَعْلُومٌ ٤١

*42.* 'Yã'yan itãcen marmari, kuma sunã waɗanda ake girmamãwa.

فَوَاكِهُ ۖ وَهُمْ مُكْرَمُونَ ٤٢

*43.* A cikin gidãjen Aljannar ni'ima.

فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ٤٣

*44.* A kan karagu, sunã mãsu fuskantar jũna.

عَلَىٰ سُرُرٍ مُتَقَابِلِينَ ٤٤

*45.* Anã kẽwayãwa a kansu da hinjãlan giya, ta daga waɗansu marẽmari.

يُطَافُ عَلَيْهِمْ بِكَأْسٍ مِنْ مَعِينٍ ٤٥

*46.* Farã mai dãɗi ga mashãyan.

بَيْضَاءَ لَذَّةٍ لِلشَّارِبِينَ ٤٦

*47.* A cikinta bãbu jiri, kuma ba su zama mãsu mãye daga gare ta ba,

لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنْزَفُونَ ٤٧

*48.* Kuma a wurinsu, akwai mãtan aure mãsu taƙaita kallonsu, mãsu manyan idãnu.

*49.* Kamar dai su ƙwai ne ɓõyayye.

*50.* Sai sãshensu ya fuskanta a kan sãshe, sunã tambayar jũna.

*51.* Wani mai magana daga cikinsu ya ce, "Lalle ni wani abõki ya kasance a gare ni (a dũniya)."

*52.* Yanã cẽwa, "Shin, kai, lalle, kanã daga mãsu gaskatãwa ne?

*53.* "Ashe, idan muka mutu, kuma muka kasance turɓaya da ƙasũsuwa, ashe, lalle, mũ tabbas waɗanda ake sãka wa ne?"

*54.* (Mai maganar) ya ce, "Shin, kõ ku, mãsu tsinkãya ne (mu gan shi)?"

*55.* Sai ya tsinkãya, sai ya gan shi a cikin tsakar Jahĩm.

*56.* Ya ce (masa), "Wallahi, lalle, kã yi kusa, haƙĩƙa, ka halakã ni.

*57.* "Kuma bã dõmin ni'imar Ubangijĩna ba, lalle, dã na kasance daga waɗanda ake halartarwa (tãre da kai a cikin wutã).

*58.* "Shin fa, ba mu zama mãsu mutuwa ba,

*59.* "Sai mutuwarmu ta farko, kuma ba mu zama waɗanda ake azabtarwa ba?"

*60.* Lalle, wannan shĩ ne babban rabo mai girma.

*61.* Sabõda irin wannan, sai mãsu aiki su yi ta aikatãwa.

وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ عِينٌ ﴿٤٨﴾

كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ﴿٤٩﴾

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٥٠﴾

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّى كَانَ لِى قَرِينٌ ﴿٥١﴾

يَقُولُ أَءِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُصَدِّقِينَ ﴿٥٢﴾

أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَدِينُونَ ﴿٥٣﴾

قَالَ هَلْ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ﴿٥٤﴾

فَٱطَّلَعَ فَرَءَاهُ فِى سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٥٥﴾

قَالَ تَٱللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرْدِينِ ﴿٥٦﴾

وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّى لَكُنتُ مِنَ ٱلْمُحْضَرِينَ ﴿٥٧﴾

أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِينَ ﴿٥٨﴾

إِلَّا مَوْتَتَنَا ٱلْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٥٩﴾

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٦٠﴾

لِمِثْلِ هَٰذَا فَلْيَعْمَلِ ٱلْعَٰمِلُونَ ﴿٦١﴾

أَذَٰلِكَ خَيْرٌ نُّزُلًا أَمْ شَجَرَةُ الزَّقُّومِ ﴿٦٢﴾

*62.* Shin, wancan shĩ ne mafi zama alhẽri ga liyafa kõ itãciyar zaƙƙũm?

إِنَّا جَعَلْنَاهَا فِتْنَةً لِّلظَّالِمِينَ ﴿٦٣﴾

*63.* Lalle, Mũ, Mun sanya ta fitina ga azzãlumai.

إِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِي أَصْلِ الْجَحِيمِ ﴿٦٤﴾

*64.* Lalle ita wata itãciya ce wadda take fita daga asalin Jahĩm.

طَلْعُهَا كَأَنَّهُ رُءُوسُ الشَّيَاطِينِ ﴿٦٥﴾

*65.* Gundarta, kamar dai shi kãnun Shaiɗan ne.

فَإِنَّهُمْ لَآكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٦٦﴾

*66.* To, lalle sũ, haƙĩƙa, mãsu ci ne daga gare ta. Sa'an nan mãsu cika cikuna ne daga gare ta.

ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِّنْ حَمِيمٍ ﴿٦٧﴾

*67.* Sa'an nan lalle sunã da wani garwaye a kanta, daga ruwan zãfi.

ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى الْجَحِيمِ ﴿٦٨﴾

*68.* Sa'an nan lalle makomarsu, haƙĩƙa, zuwa ga Jãhĩm take.

إِنَّهُمْ أَلْفَوْا آبَاءَهُمْ ضَالِّينَ ﴿٦٩﴾

*69.* Lalle sũ, sun iske ubanninsu ɓatattu.

فَهُمْ عَلَىٰ آثَارِهِمْ يُهْرَعُونَ ﴿٧٠﴾

*70.* Sabõda haka sũ, a kan gurãbunsu, suke gaggãwa.

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٧١﴾

*71.* Kuma tabbas, haƙĩƙa, mafi yawan mutãnen farko sun ɓace a gabãninsu.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ﴿٧٢﴾

*72.* Kuma tabbas, haƙĩƙa, Mun aika mãsu gargaɗi a cikinsu.

فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنذَرِينَ ﴿٧٣﴾

*73.* Sai ka dũba yadda ãƙibar waɗanda aka yi wa gargaɗi ta kasance.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿٧٤﴾

*74.* Fãce bãyin Allah waɗanda aka tsarkake.

وَلَقَدْ نَادَانَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ الْمُجِيبُونَ ﴿٧٥﴾

*75.* Kuma lalle, haƙĩƙa, Nũhu ya kira Mu. To, madalla da mãsu karɓawa, Mu.

وَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ ﴿٧٦﴾

*76.* Kuma Mun tsĩrar da shi da mutãnensa daga baƙin ciki babba.

*77.* Muka sanya zurriyarsa sunã mãsu wanzuwa.

*78.* Kuma Muka bar masa (yabo) a cikin jama'ar ƙarshe.

*79.* Aminci ya tabbata ga Nũhu, a cikin halittu.

*80.* Lalle Mũ, kamar haka Muke sãka wa mãsu kyautatãwa.

*81.* Lalle shi, yanã daga bãyin-Mu mũminai.

*82.* Sã'an nan Muka nutsar da waɗansunsu.

*83.* Kuma lalle daga ƙungiyarsa, haƙiƙa, Ibrahĩm yake.

*84.* A lõkacin da ya je wa Ubangijinsa da zũciya kuɓutacciya.

*85.* A lõkacin da ya ce wa ubansa da mutãnensa, "Mẽne ne kuke bautãwa?

*86.* "Shin, ƙiren ƙarya, (wãtau) gumãka, wanin Allah, kuke bautãwa?

*87.* "To, mẽne ne zatonku game da Ubangijin halittu?"

*88.* Sai ya yi dũbi, dũba ta sõsai, a cikin taurãri.

*89.* Sã'an nan ya ce, "Nĩ mai rashin lãfiya ne."

*90.* Sai suka jũya ga barinsa, sunã mãsu jũyãwa da bãya.

*91.* Sai ya karkata zuwa ga gumãkansu, sa'an nan ya ce, "Ashe bã zã ku ci ba?

*92.* "Me ya sãme ku, bã ku magana?"

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلْبَاقِينَ ٧٧

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ٧٨

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِى ٱلْعَٰلَمِينَ ٧٩

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ٨٠

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ٨١

ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْءَاخَرِينَ ٨٢

۞ وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبْرَٰهِيمَ ٨٣

إِذْ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ٨٤

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَاذَا تَعْبُدُونَ ٨٥

أَئِفْكًا ءَالِهَةً دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ٨٦

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٨٧

فَنَظَرَ نَظْرَةً فِى ٱلنُّجُومِ ٨٨

فَقَالَ إِنِّى سَقِيمٌ ٨٩

فَتَوَلَّوْا۟ عَنْهُ مُدْبِرِينَ ٩٠

فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمْ فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ٩١

مَا لَكُمْ لَا تَنطِقُونَ ٩٢

فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًا بِالْيَمِينِ ﴿٩٣﴾

*93.* Sai ya zuba dũka a kansu da hannun dãma.

فَأَقْبَلُوا إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٤﴾

*94.* Sai suka fuskanto zuwa gare shi, sunã gaggãwa.

قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ ﴿٩٥﴾

*95.* Ya ce, "Kunã bauta wa abin da kuke sassaƙawa,

وَاللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

*96.* "Alhãli, Allah ne Ya halitta ku game da abin da kuke aikatãwa?"

قَالُوا ابْنُوا لَهُ بُنْيَانًا فَأَلْقُوهُ فِي الْجَحِيمِ ﴿٩٧﴾

*97.* Suka ce, "Ku gina wani gini sabõda shi, sa'an nan ku jẽfa shi a cikin Jahĩm.

فَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَسْفَلِينَ ﴿٩٨﴾

*98.* Sabõda haka suka yi nufin makĩda game da shi. Sai Muka sanya su, sũ ne mafi ƙasƙanci.

وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهْدِينِ ﴿٩٩﴾

*99.* Kuma (Ibrahĩm) ya ce, "Lalle, nĩ mai tafiya ne zuwa ga Ubangijĩna, zai shiryar da ni.

رَبِّ هَبْ لِي مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٠٠﴾

*100.* "Ya Ubangijĩna! Ka bã ni (abõkin zama) daga sãlihan mutãne."

فَبَشَّرْنَاهُ بِغُلَامٍ حَلِيمٍ ﴿١٠١﴾

*101.* Sai Muka yi masa bushãra da wani yãro[1] mai haƙuri.

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ السَّعْيَ قَالَ يَا بُنَيَّ إِنِّي أَرَىٰ فِي الْمَنَامِ
أَنِّي أَذْبَحُكَ فَانْظُرْ مَاذَا تَرَىٰ ۚ قَالَ يَا أَبَتِ افْعَلْ
مَا تُؤْمَرُ ۖ سَتَجِدُنِي إِنْ شَاءَ اللَّهُ مِنَ الصَّابِرِينَ ﴿١٠٢﴾

*102.* To, a lõkacin da ya isa aiki tãre da shi, ya ce, "Ya ƙaramin dãna! Lalle ne inã gani, a ciki barci, lalle inã yanka ka. To, ka dũba, mẽ ka gani?" (Yãron) ya ce, "Yã Bãbãna! Ka aikata abin da aka umurce ka, zã ka sãme ni, in Allah Ya so, daga mãsu haƙuri."

فَلَمَّا أَسْلَمَا وَتَلَّهُ لِلْجَبِينِ ﴿١٠٣﴾

*103.* To, a lõkacin da suka yi sallama, (Ibrãhĩm) ya kãyar da shi ga gẽfen gõshinsa.

---

(1) Yãron da aka yi bushãra da shi a nan, shĩ ne Ismã'ĩla, sabõda abin da yake tafe a gaba wanda ya shãfi Is'hãƙa da sũnansa a bayyane yã nũna a nan bã shi ba ne. Watau Ismã'ĩla kawai ne.

*104.* Kuma Muka kira shi cẽwa "Ya Ibrãhĩm!

وَنَٰدَيۡنَٰهُ أَن يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ١٠٤

*105.* "Haƙĩƙa kã gaskata mafarkin." Lalle kamar haka Muke sãka wa mãsu kyautatãwa.

قَدۡ صَدَّقۡتَ ٱلرُّءۡيَآۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٠٥

*106.* Lalle, wannan ita ce jarrabãwa bayyananna.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡبَلَٰٓؤُاْ ٱلۡمُبِينُ ١٠٦

*107.* Kuma Muka yi fansar yãron da wani abin yanka, mai girma.

وَفَدَيۡنَٰهُ بِذِبۡحٍ عَظِيمٖ ١٠٧

*108.* Kuma Muka bar (yabo) a kansa a cikin mutãnen ƙarshe.

وَتَرَكۡنَا عَلَيۡهِ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ١٠٨

*109.* Aminci ya tabbata ga Ibrãhĩm.

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ١٠٩

*110.* Kamar haka Muke sãka wa mãsu kyautatãwa.

كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١١٠

*111.* Lalle shĩ, yanã daga bãyin-Mu mũminai.

إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١١١

*112.* Kuma Muka yi masa bushãra[1] da Is'hãƙa ya zama Annabi daga sãlihan mutãne.

وَبَشَّرۡنَٰهُ بِإِسۡحَٰقَ نَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٢

*113.* Kuma Muka yi albarka a gare shi, kuma ga Is'hãƙa. Kuma daga cikin zurriyarsu akwai mai kyautatãwa da kuma mai zãlunci dõmin kansa, mai bayyanãwa (ga zãluncin).

وَبَٰرَكۡنَا عَلَيۡهِ وَعَلَىٰٓ إِسۡحَٰقَۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحۡسِنٞ وَظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ مُبِينٞ ١١٣

*114.* Kuma lalle, Mun yi ni'ima ga Mũsã da Hãrũna.

وَلَقَدۡ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١١٤

*115.* Kuma Muka tsĩrar da su da mutãnensu daga baƙin ciki mai girma.

وَنَجَّيۡنَٰهُمَا وَقَوۡمَهُمَا مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ١١٥

(1) Wannan sãbuwar bushãra da Is'hãƙa tanã nũna cẽwa bã shĩ ne wanda ƙissar yankã ta shãfa ba. Sabõda haka Isma'ĩla ɗai ne, tabbas, mai ƙissar yankã. Sabõda haka Allah Ya sanya shi wata al'umma dabam, dõmin a sãka masa, sa'an nan aka sãka wa Ibrãhĩm da Is'haƙa dõmin ya zama wata al'umma ta dabam.

*116.* Kuma Muka taimake su, sabõda haka suka kasance mãsu rinjãya.

وَنَصَرْنَاهُمْ فَكَانُوا هُمُ الْغَالِبِينَ ﴿١١٦﴾

*117.* Kuma Muka ba su Littãfi mai iyãkar bayãni.

وَآتَيْنَاهُمَا الْكِتَابَ الْمُسْتَبِينَ ﴿١١٧﴾

*118.* Kuma Muka shiryar da su ga hanya mĩƙaƙƙiya.

وَهَدَيْنَاهُمَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيمَ ﴿١١٨﴾

*119.* Kuma Muka bar (yabo) a gare su a cikin mutãnen ƙarshe.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِي الْآخِرِينَ ﴿١١٩﴾

*120.* Aminci ya tabbata ga Mũsã da Hãruna.

سَلَامٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَارُونَ ﴿١٢٠﴾

*121.* Lalle kamar haka, Muke sãka wa mãsu kyautatãwa.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٢١﴾

*122.* Lalle, sunã daga bãyinMu mũminai.

إِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٢﴾

*123.* Kuma lalle Ilyãs, haƙĩƙa, yanã daga Manzanni.

وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

*124.* A lõkacin da yake ce wa mutãnensa, "Ashe, bã zã ku yi taƙawa ba?

إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾

*125.* "Shin, kunã bauta wa Ba'al ne, kuma kunã barin Mafi kyautatãwar mãsu halitta?

أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ الْخَالِقِينَ ﴿١٢٥﴾

*126.* "Allah Ubangijinku, kuma Ubangijin ubanninku na farko?"

اللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ آبَائِكُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٢٦﴾

*127.* Sai suka ƙaryata shi. Sabõda haka sũ, lalle, waɗanda zã a halartarwã ne (a wutã).

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٧﴾

*128.* Sai bãyin Allah waɗanda aka tsarkake.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٢٨﴾

*129.* Kuma Muka bar (yabo) a gare shi, a cikin mutãnen ƙarshe.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿١٢٩﴾

*130.* Aminci ya tabbata ga Ilyãs.

سَلَامٌ عَلَىٰ إِلْ يَاسِينَ ﴿١٣٠﴾

*131.* Lalle Mũ, kamar haka, Muke sãka wa mãsu kyautatãwa.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣١﴾

*132.* Lalle shĩ, yanã daga bãyin-Mu mũminai.

*133.* Kuma lalle Lũɗu, haƙĩƙa, yanã daga Manzanni.

*134.* A lõkacin da Muka tsĩrar da shi, da mutãnensa gabã ɗaya.

*135.* Sai wata tsõhuwa tanã a cikin mãsu wanzuwa (a cikin azãba).

*136.* Sã'an nan Muka darkãke waɗansu mutãnen.

*137.* Kuma lalle kũ, haƙĩƙa, kunã shũɗẽwa a kansu, kunã mãsu asubanci.

*138.* Kuma da dare. Shin fa, bã zã ku hankalta ba?

*139.* Kuma lalle Yũnusa, haƙĩƙa, yanã daga Manzanni.

*140.* A lõkacin da ya gudu zuwa ga jirgin ruwa wanda aka yi wa lõdi.

*141.* Sã'an nan ya yi ƙuri'a, sai ya kasance a cikin waɗanda aka rinjãya.

*142.* Sai kĩfi ya yi lõma da shi, alhãli kuwa yanã wanda ake zargi.

*143.* To, ba dõmin lalle shi ya kasance daga mãsu tasbĩhi ba,

*144.* Lalle dã ya zauna a cikin cikinsa har ya zuwa rãnar da zã a tãyar da su.

*145.* Sai Muka jẽfa shi ga wani fĩli, alhãli kuwa yanã mai raunin rashin lãfiya.

*146.* Kuma Muka tsirar da wata itãciya ta kankana a kusa da shi.

*147.* Kuma Muka aika shi zuwa ga waɗansu mutãne dubu ɗari, kõ

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٣٢

وَإِنَّ لُوطًا لَّمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٣٣

إِذْ نَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ أَجْمَعِينَ ١٣٤

إِلَّا عَجُوزًا فِى ٱلْغَٰبِرِينَ ١٣٥

ثُمَّ دَمَّرْنَا ٱلْءَاخَرِينَ ١٣٦

وَإِنَّكُمْ لَتَمُرُّونَ عَلَيْهِم مُّصْبِحِينَ ١٣٧

وَبِٱلَّيْلِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ١٣٨

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٣٩

إِذْ أَبَقَ إِلَى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ١٤٠

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلْمُدْحَضِينَ ١٤١

فَٱلْتَقَمَهُ ٱلْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ١٤٢

فَلَوْلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلْمُسَبِّحِينَ ١٤٣

لَلَبِثَ فِى بَطْنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ١٤٤

۞ فَنَبَذْنَٰهُ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ١٤٥

وَأَنۢبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِّن يَقْطِينٍ ١٤٦

وَأَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ مِا۟ئَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيدُونَ ١٤٧

sunã ƙaruwa (a kan haka).

*148.* Sai suka yi Ĩmãni, sabõda haka Muka jiyar da su dãɗi, har wani lõkaci.

*149.* Sabõda haka, ka tambaye su, "Shin, Ubangijinka ne da 'yã'ya mãtã, kuma su da ɗiya maza?"

*150.* Kõ kuma Mun halitta malã'iku mãtã ne, alhãli kuwa sũ, sunã halarce?

*151.* To! Lalle sũ, daga ƙiren ƙaryarsu sunã cẽwa,

*152.* "Allah Yã haihu," alhãli kuwa lalle sũ, haƙiƙa maƙaryata ne.

*153.* Shin, Yã zãɓi 'yã'ya mãtã ne a kan ɗiya maza?

*154.* Mẽ ya same ku? Yãya kuke hukuntãwa (wannan hukunci)?

*155.* Shin, bã ku tunãni?

*156.* Ko kuma kunã da wani dalĩli bayyananne ne?

*157.* To, ku zo da littãfinku idan kun kasance mãsu gaskiya.

*158.* Kuma suka sanya nasaba a tsakãninSa da tsakãnin aljannu. Alhãli kuwa Lalle aljannu sun sani, "Lalle sũ, haƙiƙa, waɗanda ake halartarwa ne (a cikin wutã.)"

*159.* Tsarki ya tabbata ga Allah daga abin da suke siffantãwa.

*160.* Sai bãyin Allah waɗanda aka tsarkake.

*161.* To, lalle, ku da abin da kuke bautãwa,

*162.* Ba ku zama mãsu buwãya ba a gare Shi.

فَـَٔامَنُوا۟ فَمَتَّعْنَٰهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١٤٨﴾

فَٱسْتَفْتِهِمْ أَلِرَبِّكَ ٱلْبَنَاتُ وَلَهُمُ ٱلْبَنُونَ ﴿١٤٩﴾

أَمْ خَلَقْنَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ إِنَٰثًا وَهُمْ
شَٰهِدُونَ ﴿١٥٠﴾

أَلَآ إِنَّهُم مِّنْ إِفْكِهِمْ لَيَقُولُونَ ﴿١٥١﴾

وَلَدَ ٱللَّهُ وَإِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٥٢﴾

أَصْطَفَى ٱلْبَنَاتِ عَلَى ٱلْبَنِينَ ﴿١٥٣﴾

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿١٥٤﴾

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٥﴾

أَمْ لَكُمْ سُلْطَٰنٌ مُّبِينٌ ﴿١٥٦﴾

فَأْتُوا۟ بِكِتَٰبِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٥٧﴾

وَجَعَلُوا۟ بَيْنَهُۥ وَبَيْنَ ٱلْجِنَّةِ نَسَبًا ۚ وَلَقَدْ عَلِمَتِ ٱلْجِنَّةُ
إِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٥٨﴾

سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٥٩﴾

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٦٠﴾

فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ﴿١٦١﴾

مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ بِفَٰتِنِينَ ﴿١٦٢﴾

*163.* Sai wanda yake mai shiga babbar wutã Jahĩm.

*164.* "Kuma bãbu kõwa daga cikinmu,(1) fãce yanã da matsayi sananne.

*165.* "Kuma lalle mu, haƙĩƙa, mũ ne mãsu yin sahu-sahu (dõmin ibãda).

*166.* "Kuma lalle mũ, haƙĩƙa, mũ ne mãsu yin tasbĩhi."

*167.* Kuma lalle su, sun kasance sunã cẽwa,

*168.* "Dã lalle munã da wani littãfi irin na mutãnen farko.

*169.* "Lalle dã mun kasance bãyin Allah waɗanda aka tsarkake."

*170.* Sai suka kãfirta da shi. Sabõda haka zã su sani.

*171.* Kuma lalle, haƙĩƙa kalmar-Mu ta gabãta ga bãyinMu, Manzanni.

*172.* Lalle sũ, haƙĩƙa, sũ ne waɗanda ake taimako.

*173.* Kuma lalle rundunarMu, haƙĩƙa, sũ ne marinjãya.

*174.* Sabõda haka juya daga barinsu, har a wani lõkaci.

*175.* Ka nũna musu (gaskiya), da haka zã su dinga gani.(2)

إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ الْجَحِيمِ ١٦٣

وَمَا مِنَّا إِلَّا لَهُ مَقَامٌ مَعْلُومٌ ١٦٤

وَإِنَّا لَنَحْنُ الصَّافُّونَ ١٦٥

وَإِنَّا لَنَحْنُ الْمُسَبِّحُونَ ١٦٦

وَإِنْ كَانُوا لَيَقُولُونَ ١٦٧

لَوْ أَنَّ عِنْدَنَا ذِكْرًا مِنَ الْأَوَّلِينَ ١٦٨

لَكُنَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ١٦٩

فَكَفَرُوا بِهِ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ١٧٠

وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا الْمُرْسَلِينَ ١٧١

إِنَّهُمْ لَهُمُ الْمَنْصُورُونَ ١٧٢

وَإِنَّ جُنْدَنَا لَهُمُ الْغَالِبُونَ ١٧٣

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ١٧٤

وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ١٧٥

---

(1) Malã'iku da sauran halitta duka kõwa yã san matsayinsa na bauta ga Allah wanda ba Ya da ɗã ko ɗiya, kuma ba Ya da dangantaka da kõwa.

(2) Wannan ƙãrin bayãni ne ga abin da sũrar ke karantarwa na cewa Annabãwa sũ ne kamar rãna mai haske na asali. Mãlamai kamar taurãrĩ suke mãsu sãmun haske daga rana su wãtsa ga dũniya kuma su kõre ɓarna. Aya ta 179 da ke tafe karfafawa ce ga ma'anar wannan.

*176.* Shin fa, da azabarMu suke nẽman gaggãwa?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٧٦﴾

*177.* To, idan ta sauka ga farfãjiyarsu, to, sãfiyar waɗanda ake yi wa gargaɗi ta mũnana.

فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَاءَ صَبَاحُ الْمُنذَرِينَ ﴿١٧٧﴾

*178.* Kuma ka jũya daga barinsu har a wani lõkaci.

وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٨﴾

*179.* Ka nũna (musu gaskiya), da haka zã su dinga gani.

وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٩﴾

*180.* Tsarki ya tabbata ga Ubangijinka, Ubangijin rinjãye, daga barin abin da suke siffantãwa.

سُبْحَانَ رَبِّكَ رَبِّ الْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٨٠﴾

*181.* Kuma aminci ya tabbata ga Manzanni.

وَسَلَامٌ عَلَى الْمُرْسَلِينَ ﴿١٨١﴾

*182.* Kuma gõdiya ta tabbata ga Allah Ubangijin halittu.

وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٨٢﴾

## SŨRATU Ş

## سُورَةُ صٓ

Tanã karantar da hanyar mulkin Musulunci da yadda ake gudãnar da sharĩ'a da ãdalci, da gargaɗi ga bin wata hanya.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ş, Inã rantsuwa da Alƙur'ãni mai hukunce-hukunce.

صٓ وَالْقُرْآنِ ذِي الذِّكْرِ ﴿١﴾

*2.* Ã'a, waɗanda suka kãfirta sunã cikin girman kai (ga riƙon al'ãdunsu) da sãɓãni (tsakãnin jũnansu).

بَلِ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي عِزَّةٍ وَشِقَاقٍ ﴿٢﴾

*3.* Da yawa Muka halakar da wani ƙarni, a gabãninsu, suka yi kira (nẽman cẽto), bãbu lõkacin kuɓucẽwa.

كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّن قَرۡنٖ فَنَادَواْ وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٖ ٣

*4.* Kuma suka yi mãmãki dõmin Mai gargaɗi, daga cikinsu, ya je musu. Kuma kãfirai suka ce, "Wannan mai sihiri ne, maƙaryaci.

وَعَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡۖ وَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا سَٰحِرٞ كَذَّابٌ ٤

*5.* "Shin, yã sanya gumãka duka su zama abin bautawa guda? Lalle wannan, haƙĩƙa, abu ne mai ban mãmãki!"

أَجَعَلَ ٱلۡأٓلِهَةَ إِلَٰهٗا وَٰحِدًاۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٌ عُجَابٞ ٥

*6.* Shũgabanni daga cikinsu, suka tafi (suka ce), "Ku yi tafiyarku, ku yi haƙuri a kan abũbuwan bautawarku. Lalle wannan, haƙĩƙa, wani abu ne ake nufi!

وَٱنطَلَقَ ٱلۡمَلَأُ مِنۡهُمۡ أَنِ ٱمۡشُواْ وَٱصۡبِرُواْ عَلَىٰٓ ءَالِهَتِكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٞ يُرَادُ ٦

*7.* "Ba mu taɓa ji ba, game da wannan, a cikin addinin ƙarshe. Wannan bai zama ba fãce ƙiren ƙarya.

مَا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِي ٱلۡمِلَّةِ ٱلۡأٓخِرَةِ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا ٱخۡتِلَٰقٌ ٧

*8.* "Shin, an saukar da Alƙur'ãni ne a kansa, a tsakãninmu (mũ kuma ba mu gani ba)?" Ã'a, su dai sunã cikin shakka daga hukunciNa. Ã'a, ba su ida ɗanɗanar azãba ba.

أَءُنزِلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ مِنۢ بَيۡنِنَاۚ بَلۡ هُمۡ فِي شَكّٖ مِّن ذِكۡرِيۚ بَل لَّمَّا يَذُوقُواْ عَذَابِ ٨

*9.* Ko kuma a wurinsu ne ake ajiye taskõkin rahamar Ubangijinka, Mabuwãyi, Mai yawan kyauta?

أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَحۡمَةِ رَبِّكَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡوَهَّابِ ٩

*10.* Kõ kuma sũ ne da mallakar sammai da ƙasã da abin da ke a tsakãninsu? To, sai su hau a cikin sammai (dõmin su hana saukar Alƙur'ãni ga Muhammadu).

أَمۡ لَهُم مُّلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَاۖ فَلۡيَرۡتَقُواْ فِي ٱلۡأَسۡبَٰبِ ١٠

*11.* Rundunõni ne abin da ke can, rusassu, na ƙungiyõyinsu.

جُندٞ مَّا هُنَالِكَ مَهۡزُومٞ مِّنَ ٱلۡأَحۡزَابِ ١١

*12.* Mutãnen Nũhu sun ƙaryata, a gabãninsu, da Ãdãwa da Fir'auna mai turãkun (da suka kafe mulkinsa).

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ ذُو ٱلْأَوْتَادِ ﴿١٢﴾

*13.* Da Samũdãwa da mutãnen Lũɗu da ma'abũta Kunci,[1] waɗancan ne ƙungiyõyin.

وَثَمُودُ وَقَوْمُ لُوطٍ وَأَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْأَحْزَابُ ﴿١٣﴾

*14.* Bãbu kõwa a cikinsu fãce ya ƙaryata Manzanni, sabõda haka azãbãTa ta wajaba.

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ﴿١٤﴾

*15.* Kuma waɗannan,[2] bã su jiran kõme fãce tsãwã guda, wadda bã ta da hani.

وَمَا يَنظُرُ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً مَّا لَهَا مِن فَوَاقٍ ﴿١٥﴾

*16.* Kuma suka ce, "Ya Ubangijinmu! Ka gaggauta mana da rabonmu, a gabãnin rãnar bincike."[3]

وَقَالُوا۟ رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْحِسَابِ ﴿١٦﴾

*17.* Ka yi haƙuri bisa ga abin da suke faɗa (na izgili), kuma ka ambaci bãwanMu Dãwũda, ma'abũcin ƙarfin ibãda. Lalle, shi, mai mayar da al'amari ga Allah ne.

ٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُۥدَ ذَا ٱلْأَيْدِ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿١٧﴾

*18.* Lalle Mũ, Mun hõre duwãtsu tãre da shi, sunã yin tasbĩhi maraice da fitõwar rãnã.

إِنَّا سَخَّرْنَا ٱلْجِبَالَ مَعَهُۥ يُسَبِّحْنَ بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِشْرَاقِ ﴿١٨﴾

*19.* Da tsuntsãye waɗanda ake tattarawa, kõwannensu mai kõmãwa ne a gare shi.

وَٱلطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿١٩﴾

*20.* Kuma Muka ƙarfafa mulkinsa, kuma Muka bã shi hikima[4] da rarrabẽwar magana.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُۥ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحِكْمَةَ وَفَصْلَ ٱلْخِطَابِ ﴿٢٠﴾

(1) Mutãnen Kunci, sũ ne mutãnen Annabi Shu'aibu. A cikin Sham suke.

(2) Watau mutãnen Annabi Muhammadu: Kuraishãwa da waninsu har ya zuwa Tãshin Kiyãmã.

(3) Wannan ita ce maganar dukan kãfirai na kõwane zãmani, mãsu nẽman rabon dũniya kawai, ba su yarda da Tãshin Kiyãma ba, balle sãmun sakamako a cikinsa.

(4) Hikima, ita ce Annabci, rarrabe magana, shĩ ne sanin hanyar yin sharĩ'a, da rarrabe mai ƙãra daga wanda aka yi ƙãra, da nẽman shaidu daga mai ƙãra da nẽman rantsuwa ga mai musu.

*21.* Kuma shin, lãbãrin mãsu husũma ya zo maka, a lõkacin da suka haura gãrun masallaci?

۞ وَهَلْ أَتَاكَ نَبَأُ الْخَصْمِ إِذْ تَسَوَّرُوا الْمِحْرَابَ ﴿٢١﴾

*22.* A lõkacin da suka shiga ga Dãwũda, sai ya firrgita daga gare su. Suka ce, "Kada ka ji tsõro, masu husuma biyu ne; sãshenmu ya zãlunci sãshe. Sabõda haka, ka yi hukunci a tsakãninmu da gaskiya. Kada ka ƙẽtare haddi, kuma ka shiryar da mu zuwa ga tsakar hanya."

إِذْ دَخَلُوا عَلَىٰ دَاوُودَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ ۖ قَالُوا لَا تَخَفْ ۖ خَصْمَانِ بَغَىٰ بَعْضُنَا عَلَىٰ بَعْضٍ فَاحْكُم بَيْنَنَا بِالْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَاهْدِنَا إِلَىٰ سَوَاءِ الصِّرَاطِ ﴿٢٢﴾

*23.* "Lalle, wannan ɗan'uwãna ne, yanã da tunkiya casa'in da tara, kuma inã da tunkiya guda, sai ya ce, 'Ka lãmunce mini ita.' Kuma ya buwãye ni ga magana."

إِنَّ هَٰذَا أَخِي لَهُ تِسْعٌ وَتِسْعُونَ نَعْجَةً وَلِيَ نَعْجَةٌ وَاحِدَةٌ فَقَالَ أَكْفِلْنِيهَا وَعَزَّنِي فِي الْخِطَابِ ﴿٢٣﴾

*24.* (Dãwũda) ya ce, "Lalle, haƙĩƙa ya zãlunce[1] ka game da tambayar tunkiyarka zuwa ga tumakinsa. Kuma lalle ne mãsu yawa daga abõkan tarayya, haƙĩƙa, sãshensu na zambatar sãshe, fãce waɗanda suka yi ĩmãni, kuma suka aikata ayyukan ƙwarai." Kuma su kaɗan ne ƙwarai. Kuma Dãwũda ya tabbata cẽwa Mun fitine shi ne, sabõda haka, ya nẽmi Ubangijinsa gãfara, kuma ya fãɗi yanã mai sujada, kuma ya mayar da al'amari ga Allah.

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِ ۖ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ الْخُلَطَاءِ لَيَبْغِي بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَقَلِيلٌ مَّا هُمْ ۗ وَظَنَّ دَاوُودُ أَنَّمَا فَتَنَّاهُ فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهُ وَخَرَّ رَاكِعًا وَأَنَابَ ۩ ﴿٢٤﴾

*25.* Sabõda haka Muka gãfarta masa wancan, kuma lalle yanã da

فَغَفَرْنَا لَهُ ذَٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهُ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ

(1) Dãwũda ya yi hukunci da zãlunci ga wanda ya yi ƙãra, sabõda abin da ya rufe shi na ƙin zãluntar mai rauni wanda Allah Ya hana. Nauyin wani laifi ya rufe shi daga tunãwa da wani laifi, watau yin hukunci tun binciken sharĩ'a bai cika ba, sabõda iya maganar wani abõkin ƙãra. Wannan shĩ ne fitinar da ta same shi kawai kuma a kanta ya yi nadãma, kuma a kanta ne Allah Ya yi masa gargaɗin kada ya bi son rai mai sanya hushi kõ yarda ga abin da bai cancanci haka ba. Yarda da wata ƙissar mãtar Uriya wadda Yahũdãwa ke sanyãwa, a nan, kãfirci ne ga Musulmi, dõmin ta kõre ismar Annabãwa, kuma ba ta dãce da lafazin Alƙur'ãni ba.

وَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٢٥﴾

wata kusantar daraja a wurinMu, da kyaun makõma.

يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلْنَٰكَ خَلِيفَةً فِى ٱلْأَرْضِ فَٱحْكُم بَيْنَ ٱلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ ٱلْهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌۢ بِمَا نَسُوا۟ يَوْمَ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٦﴾

*26.* Yã Dãwũda! Lalle Mũ, Mun sanya ka Halĩfa a cikin ƙasã. To, ka yi hukunci tsakãnin mutãne da gaskiya, kuma kada ka biye wa son zũciyar, har ya ɓatar da kai daga hanyar Allah. Lalle waɗanda ke ɓacẽwa daga hanyar Allah, sunã da wata azãba mai tsanani dõmin abin da suka manta, a rãnar hisãbi.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿٢٧﴾

*27.* Kuma ba Mu halitta sama da ƙasã da abin da ke a tsakãninsu ba a kan ƙarya. Wannan shĩ ne zaton waɗanda suka kãfirta. To, bone ya tabbata ga waɗanda suka kãfirta daga wutã.

أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَٱلْمُفْسِدِينَ فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ ٱلْمُتَّقِينَ كَٱلْفُجَّارِ ﴿٢٨﴾

*28.* Kõ zã Mu sanya waɗanda suka yi ĩmãni, kuma suka aikata ayyukan ƙwarai kamar waɗanda suke mãsu ɓarna ne a cikin ƙasa? Ko kuma za Mu sanya masu bin Allah da taƙawa kamar fãjirai makarkata?

كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ إِلَيْكَ مُبَٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوٓا۟ ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٩﴾

*29.* (Wannan) Littãfi ne, Mun saukar da shi zuwa gare ka, yanã mai albarka, dõmin su lũra da ãyõyinsa, kuma don mãsu hankali su riƙa yin tunãni.

وَوَهَبْنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيْمَٰنَ ۚ نِعْمَ ٱلْعَبْدُ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿٣٠﴾

*30.* Kuma Muka bai wa Dãwũda Sulaimãn. Mãdalla da bãwanMu, shi. Lalle shi (Sulaimãn) mai mayar da al'amari ne ga Allah.

إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِٱلْعَشِىِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ ٱلْجِيَادُ ﴿٣١﴾

*31.* A lõkacin da aka gitta masa dawãki mãsu asali,[1] a lõkacin maraice.

---

(1) Shĩ ne dõki mai tsayuwa a kan ƙafãfu uku. Wannan yanã nũna asalinsa mai kyau ne.

*32.* Sai ya ce, "Lalle nĩ, na fĩfĩta son dũkiya daga tunãwar Ubangijĩna, har (rãnã) ta faku da shãmaki!

فَقَالَ إِنِّيٓ أَحۡبَبۡتُ حُبَّ ٱلۡخَيۡرِ عَن ذِكۡرِ رَبِّي
حَتَّىٰ تَوَارَتۡ بِٱلۡحِجَابِ ٣٢

*33.* "Ku mayar da su a gare ni." Sai ya shiga yankansu[1] da takõbi ga ƙwabrukansu da wuyõyinsu.

رُدُّوهَا عَلَيَّۖ فَطَفِقَ مَسۡحَۢا بِٱلسُّوقِ وَٱلۡأَعۡنَاقِ ٣٣

*34.* Kuma lalle, haƙĩƙa, Mun fitini[2] Sulaiman kuma Muka jẽfa wani jikin mutum a kan karagarsa. Sa'an nan ya mayar da al'amari zuwa gare Mu.

وَلَقَدۡ فَتَنَّا سُلَيۡمَٰنَ وَأَلۡقَيۡنَا عَلَىٰ كُرۡسِيِّهِۦ
جَسَدٗا ثُمَّ أَنَابَ ٣٤

*35.* Ya ce, "Ya Ubangijĩna! Ka gãfarta mini, kuma Ka bã ni mulki wanda bã ya kamãta da kõwa daga bãyãna.[3] Lalle Kai, Kai ne Mai yawan kyauta.

قَالَ رَبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَهَبۡ لِي مُلۡكٗا
لَّا يَنۢبَغِي لِأَحَدٖ مِّنۢ بَعۡدِيٓۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡوَهَّابُ ٣٥

*36.* Sabõda haka Muka hõre masa iska[4] tanã gudu da umurninsa, tanã tãshi da sauƙi, inda ya nufa.

فَسَخَّرۡنَا لَهُ ٱلرِّيحَ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦ رُخَآءً حَيۡثُ أَصَابَ ٣٦

*37.* Da shaiɗanu, dukan mai gini, da mai nutsa (a cikin kõguna.)

وَٱلشَّيَٰطِينَ كُلَّ بَنَّآءٖ وَغَوَّاصٖ ٣٧

*38.* Waɗansu, ɗaɗɗaure a cikin marũruwa.

وَءَاخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي ٱلۡأَصۡفَادِ ٣٨

---

(1) Sulaimãna ya yanka dawãkin, dõmin kallonsu yã hana shi salla, wadda take farlu ainin ce a gare shi, amma tattalin kãyan yãƙi farlu kifãya ce. Anã gabãtar da farlu ainin a kan farlu kifãya. Wannan kuma ya nũna cẽwa anã cin dõki idan wani dalĩli bai hana ba. Dũbi Sũra ta 16, ãyã ta 8.

(2) Wata rãna Sulaiman ya yi tunãnin ya sãdu da mãtansa ɗari uku, dõmin su yi cikunna, su haifi ɗiya mãsu taimakonsa jihãdi fi sabilillahi, amma ya manta, bai ce in Allah Yã so ba. Sai ya sãdu da su, ba su yi cikin ba, sai guda ɗaya daga cikinsu, kuma ta haife shi bãbu rai. Ma'anar ƙissar, ita ce ko aikin Allah, sai mutum ya mayar da yinsa ga mashĩ'ar Allah, sa'an nan zai ci nasara a kansa.

(3) Yã yi wannan addu'a dõmin kada wani ya yi alfahari da sarauta a bãyansa, ya halaka kuma ya halakar da wani. Sarauta ita ce asalin girman kai da alfahari. Bã ka ganin wanda ya shiga wa Sarki, dõmin ya gaishe shi, idan ya fito daga gare shi, sai ya ɗora yin tãƙama dõmin abin da zuciyarsa ta ɗẽbo daga girman kan Sarkin da alfaharinsa?

(4) An hore masa iska matsayin dawãkin da ya yanke dõmin Allah. An hõre masa aljannu dõmin niyyarsa ta sãmun ɗiya mãsu jihãdi dõmin Allah.

هَٰذَا عَطَاؤُنَا فَامْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٩﴾

*39.* Wannan kyautarMu ce. Sai ka yi kyauta ga wanda kake so, ko kuma ka riƙe, bābu wani bincike.

وَإِنَّ لَهُ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٤٠﴾

*40.* Kuma lalle, haƙĩƙa yanã da kusantar daraja a wurinMu, da kyaun makõma.

وَاذْكُرْ عَبْدَنَا أَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ أَنِّي مَسَّنِيَ الشَّيْطَانُ
بِنُصْبٍ وَعَذَابٍ ﴿٤١﴾

*41.* Kuma ka ambaci bãwanMu Ayyũba,[1] a lõkacin da ya kirãyi Ubangijinsa, ya ce, "Lalle nĩ, Shaiɗan yã shãfe ni da wahala da kuma wata azãba."

ارْكُضْ بِرِجْلِكَ هَٰذَا مُغْتَسَلٌ بَارِدٌ وَشَرَابٌ ﴿٤٢﴾

*42.* Ka shura da ƙafarka. Wannan abin wanka ne mai sanyi da abin shã.

وَوَهَبْنَا لَهُ أَهْلَهُ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنَّا وَذِكْرَىٰ
لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٤٣﴾

*43.* Kuma Muka bã shi iyalansa da kwatankwacinsu tãre da su, sabõda rahama daga gare Mu, da tunãtarwa ga mãsu hankali.

وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَاضْرِب بِّهِ وَلَا تَحْنَثْ
إِنَّا وَجَدْنَاهُ صَابِرًا نِّعْمَ الْعَبْدُ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿٤٤﴾

*44.* Kuma ka riƙi wata ƙulla da hannunka, ka yi dũka da ita, kuma kada ka karya rantsuwarka. Lalle Mũ, Mun sãme shi mai haƙuri. Madalla da bãwa, shĩ. Lalle shĩ mai mayar da al'amari ga Allah ne.

وَاذْكُرْ عِبَادَنَا إِبْرَاهِيمَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ
أُولِي الْأَيْدِي وَالْأَبْصَارِ ﴿٤٥﴾

*45.* Kuma ka ambaci bãyinMu: Ibrãhĩm da Is'hãƙa da Ya'aƙũba, ma'abũta ƙarfin (ɗaukar umurninMu) da basĩra.

إِنَّا أَخْلَصْنَاهُم بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى الدَّارِ ﴿٤٦﴾

*46.* Lalle Mũ, Mun kẽɓance su game da wata tsattsarkar aba: Hukunce-hukuncen gidan dũniya (mai tunãtar da su Lãhira).

وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ الْمُصْطَفَيْنَ الْأَخْيَارِ ﴿٤٧﴾

*47.* Kuma lalle sũ a wurinMu, tabbas, sunã daga zãɓaɓɓu, maƙĩfita.

---

(1) Wannan ƙissa tanã nũna haƙuri ga riƙon iyãli, mulkin ƙasã da mulkin gida duka daidai suke, sai yadda Allah Ya yi umurni a yĩ su. Haka mallakar rai, idan mutum bai bi umurnin Allah ba a cikinsu, sai su buwãye shi tsarẽwa, kamar yadda mulkin ƙasa ke buwãya a riƙe shi tãre da kãfirci da zãlunci.

*48*. Kuma ka ambaci Ismã'ĩla da Ilyãs da Zulkifli, kuma dukansu sunã daga zãɓaɓɓu.

*49*. Wannan tunãtarwa ce, kuma lalle mãsu bin Allah da taƙawa, sunã da kyakkyawar makõma.

*50*. Gidãjen Aljannar zama, alhãli kuwa tanã abar bũɗe wa ƙõfõfi sabõda su.

*51*. Sunã gingincire a cikinsu, sunã kira a cikinsu, ga 'ya'yan itãcen marmari mãsu yawa, da abin shã.

*52*. Kuma a wurinsu akwai mãtan aure mãsu gajarta ganinsu ga mazansu, tsãrar jũna.

*53*. Wannan shĩ ne abin da ake yi muku wa'adi ga rãnar hisãbi.

*54*. Lalle wannan, haƙĩƙa, arzuttarwarMu ce, bã ta ƙãrẽwa.

*55*. Wannan shĩ ne, kuma lalle makangara, haƙĩƙa, sunã da mafi sharrin makõma.

*56*. Jahannama, sunã shigarta. To, shimfiɗar tã mũnana, ita.

*57*. Wannan shĩ ne! To, su ɗanɗanẽ shi: ruwan zãfi ne da ruɓaɓɓen jini.

*58*. Da wani daga siffarsa nau'i-nau'i.

*59*. Wannan wani yanki ne mai kũtsawa tãre da ku, bãbu marãba a gare su, lalle sũ, mãsu shiga wutã ne.

*60*. Suka ce, "Ã'a, ku ne bãbu marãba a gare ku, kũ ne kuka gabãtar da shi a gare mu." To, matabbatar tã mũnana (ita wutar).

وَٱذْكُرْ إِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَذَا ٱلْكِفْلِ ۖ
وَكُلٌّ مِّنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾
هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٤٩﴾
جَنَّٰتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ ٱلْأَبْوَٰبُ ﴿٥٠﴾
مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٍ
كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ﴿٥١﴾
۞ وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ أَتْرَابٌ ﴿٥٢﴾
هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ﴿٥٣﴾
إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ ﴿٥٤﴾
هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٍ ﴿٥٥﴾
جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ﴿٥٦﴾
هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ﴿٥٧﴾
وَءَاخَرُ مِن شَكْلِهِۦٓ أَزْوَٰجٌ ﴿٥٨﴾
هَٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ ۖ لَا مَرْحَبًۢا بِهِمْ ۚ إِنَّهُمْ
صَالُوا ٱلنَّارِ ﴿٥٩﴾
قَالُوا۟ بَلْ أَنتُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِكُمْ ۖ أَنتُمْ قَدَّمْتُمُوهُ لَنَا ۖ فَبِئْسَ
ٱلْقَرَارُ ﴿٦٠﴾

*61.* Suka ce, "Yã Ubangijinmu! Wanda ya gabãtar da wannan a gare mu, to, Ka ƙãra masa azãba, ninki, a cikin wutã."

قَالُوا رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِي النَّارِ ﴿٦١﴾

*62.* Kuma suka ce, "Mẽ ya sãme mu, bã mu ganin waɗansu mazãje, mun kasance munã ƙidãya su daga asharãrai?

وَقَالُوا مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ الْأَشْرَارِ ﴿٦٢﴾

*63.* "Shin, mun riƙẽ su abin izgili ne kõ idãnunmu sun karkata daga gare su ne?"

أَتَّخَذْنَاهُمْ سِخْرِيًّا أَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ الْأَبْصَارُ ﴿٦٣﴾

*64.* Lalle wannan, haƙĩƙa, gaskiya ne, husũmar mutãnen wutã.

إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ أَهْلِ النَّارِ ﴿٦٤﴾

*65.* Ka ce, "Nĩ mai gargaɗi kawai ne, kuma babu wani abin bautawa sai Allah, Makaɗaici, Mai tilastãwa.

قُلْ إِنَّمَا أَنَا مُنذِرٌ ۖ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٦٥﴾

*66.* "Ubangijin sammai da ƙasã da abin da ke a tsakãninsu, Mabuwãyi, Mai gãfara."

رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الْعَزِيزُ الْغَفَّارُ ﴿٦٦﴾

*67.* Ka ce, "Shĩ (Alƙur'ãni) babban lãbãri ne mai girma.

قُلْ هُوَ نَبَأٌ عَظِيمٌ ﴿٦٧﴾

*68.* "Kũ, mãsu bijirẽwa ne daga gare shi!

أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ﴿٦٨﴾

*69.* "Wani ilmi bai kasance a gare ni ba game da jama'a (malã'iku) mafi ɗaukaka a lõkacin da suke yin husũma.

مَا كَانَ لِيَ مِنْ عِلْمٍ بِالْمَلَإِ الْأَعْلَىٰ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٦٩﴾

*70.* "Ba a yi mini wahayin kõme ba fãce cẽwa ni mai gargaɗi kawai ne, mai bayyanãwa."

إِن يُوحَىٰ إِلَيَّ إِلَّا أَنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٠﴾

*71.* A lõkacin da Ubangijinka Ya ce wa malã'iku, "Lalle Nĩ Mai halitta mutum ne daga lãkã.

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَائِكَةِ إِنِّي خَالِقٌ بَشَرًا مِّن طِينٍ ﴿٧١﴾

*72.* "Sa'an nan idan Nã daidaita shi, kuma Na hũra (wani abu) daga RuhĩNa a cikinsa, to, ku fãɗi kunã mãsu sujada a gare shi."

فَإِذَا سَوَّيْتُهُ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُوا لَهُ سَاجِدِينَ ﴿٧٢﴾

*73.* Sai malã'ikun suka yi sujada dukansu, gabã ɗaya.

فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ٧٣

*74.* Fãce Iblis, ya yi girman kai, kuma ya kasance daga kãfirai.

إِلَّآ إِبْلِيسَ ٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٧٤

*75.* (Allah) Ya ce, "Yã Ibilis! Mẽ ya hana ka, ka yi sujada ga abin da Nã halitta da HannayeNa biyu? Shin, kã yi girman kai ne, kõ kuwa kã kasance daga maɗaukaka ne?"

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَىَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْعَالِينَ ٧٥

*76.* Ya ce, "Nĩ, mafifici ne daga gare shi: Kã halitta ni daga wutã, kuma Kã halitta shi daga lãkã."

قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ ۖ خَلَقْتَنِى مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ٧٦

*77.* Ya ce, "To, ka fita daga gare ta, dõmin lalle kai la'ananne ne.

قَالَ فَٱخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ٧٧

*78.* "Kuma lalle a kanka akwai la'anaTa har zuwa rãnar sakamako."

وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ٧٨

*79.* Ya ce, "Ya Ubangijina! To, Ka yi mini jinkiri zuwa ga rãnar da ake tãyar da su."

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ٧٩

*80.* Ya ce, "To, lalle kanã daga waɗanda aka yi wa jinkiri,

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ٨٠

*81.* "Zuwa ga yinin lõkaci sananne."

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ٨١

*82.* Ya ce, "To, inã rantsuwa da buwãyarKa, lalle inã ɓatar da su gabã ɗaya.

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٢

*83.* "Fãce bãyinKa tsarkakakku daga gare su."

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ٨٣

*84.* (Allah) Ya ce, "To, (wannan magana ita ce) gaskiya. Kuma gaskiya Nake faɗa.

قَالَ فَٱلْحَقُّ وَٱلْحَقَّ أَقُولُ ٨٤

*85.* "Lalle zã Ni cika Jahannama daga gare ka, kuma daga wanda ya bĩ ka daga gare su, gabã ɗaya."

لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنْهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٥

*86.* Ka ce, "Bã ni tambayar ku wata ijãra, a kansa, kuma bã ni daga mãsu ƙãƙalen faɗarsa.

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُتَكَلِّفِينَ ﴿٨٦﴾

*87.* "Shĩ (Alƙur'ãn) bai zama ba fãce ambato ne ga dukan halitta.

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَـٰلَمِينَ ﴿٨٧﴾

*88.* "Kuma lalle zã ku san babban lãbãrinsa[1] a bayan ɗan lõkaci."

وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعْدَ حِينٍۭ ﴿٨٨﴾




Tanã karantar da cẽwa sanin akwai Allah, da sanin Shĩ ne Ya halitta kõme, ba ya isa ga ĩmãni, sai an tsarkake ibada gare Shi. Wãtau tauhĩdin Rubũbiyya, bã ya isa sai da na Ulũhiyya.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Saukar da Littãfin daga Allah ne, Mabuwãyi, Mai hikima.

تَنزِيلُ ٱلْكِتَـٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ﴿١﴾

*2.* Lalle Mũ, Mun saukar da Littãfi zuwa gare ka, da gaskiya. Sabõda haka, ka bauta wa Allah, kanã mai tsarkake addini a gare Shi.

إِنَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَـٰبَ بِٱلْحَقِّ فَٱعْبُدِ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ ٱلدِّينَ ﴿٢﴾

*3.* To, addini tsarkakakke na Allah ne, kuma waɗanda suka riƙi

أَلَا لِلَّهِ ٱلدِّينُ ٱلْخَالِصُ ۚ وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟

(1) Watau za ku san aikin da Alƙur'ãni zai yi wa waɗanda suka yi aiki da shi a bãyan ɗan lõkaci, sã'ilin da zã su ɗaukaka a idan dũniya, su zama wadãtattu a bãyan talauci, kuma sarãkuna a bãyan mõranci. Wannan kuwa ya auku inda suka mallake dũniya a cikin rabin ƙarni.

مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَ مَا نَعۡبُدُهُمۡ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَآ
إِلَى ٱللَّهِ زُلۡفَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ فِي مَا هُمۡ فِيهِ
يَخۡتَلِفُونَۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ كَٰذِبٞ
كَفَّارٞ ٣

wadansu majiɓinta, bã Shi[1] ba, (sunã cẽwa) "Ba mu bauta musu ba fãce dõmin su kusantar da mu zuwa ga Allah, kusantar daraja." Lalle Allah nã yin hukunci a tsakãninsu ga abin da suka zama sunã sã ɓãwa a cikinsa. Lalle Allah ba Ya shiryar da wanda yake mai ƙarya, mai kãfirci.

لَّوۡ أَرَادَ ٱللَّهُ أَن يَتَّخِذَ وَلَدٗا لَّٱصۡطَفَىٰ مِمَّا يَخۡلُقُ
مَا يَشَآءُۚ سُبۡحَٰنَهُۥۖ هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ٤

4. Dã Allah Yã yi nufin Ya riƙi dã, to, lalle sai Ya zãɓa daga abin da Yake halittãwa, abin da Yake so. Tsarki ya tabbata a gare Shi. Shĩ ne Allah, Makaɗaici, Mai tĩlastãwa.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۖ يُكَوِّرُ ٱلَّيۡلَ
عَلَى ٱلنَّهَارِ وَيُكَوِّرُ ٱلنَّهَارَ عَلَى ٱلَّيۡلِۖ وَسَخَّرَ
ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ يَجۡرِي لِأَجَلٖ
مُّسَمًّىۗ أَلَا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفَّٰرُ ٥

5. Ya halitta sammai da ƙasã da gaskiya. Yanã shigar da dare a kan rãna, kuma Yanã shigar da rãna a kan dare, kuma Yã hõre rãnã da watã, kõwannensu yanã gudãna zuwa ga ajali ambatacce. To, Shĩ ne Mabuwãyi, Mai gãfara.

خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ ثُمَّ جَعَلَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا
وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡأَنۡعَٰمِ ثَمَٰنِيَةَ أَزۡوَٰجٖۚ يَخۡلُقُكُمۡ
فِي بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمۡ خَلۡقٗا مِّنۢ بَعۡدِ خَلۡقٖ
فِي ظُلُمَٰتٖ ثَلَٰثٖۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمۡ لَهُ
ٱلۡمُلۡكُۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَأَنَّىٰ تُصۡرَفُونَ ٦

6. Yã halitta ku daga rai guda, sa'an nan Ya sanya ma'auranta daga gare shi. Kuma ya saukar muku daga dabbõbin gida nau'i takwas, Yanã halitta ku a cikin cikunnan uwayenku, halitta a bãyan wata halitta, a cikin duffai uku. Wannan shĩ ne Allah Ubangijinku. Mulki a gare Shi yake. Bãbu abin bautãwa fãce Shi. To, yãya ake karkatar da ku?

إِن تَكۡفُرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ عَنكُمۡۖ وَلَا يَرۡضَىٰ لِعِبَادِهِ
ٱلۡكُفۡرَۖ وَإِن تَشۡكُرُواْ يَرۡضَهُ لَكُمۡۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ

7. Idan kun kãfirta, to, lalle Allah Wadãtacce ne daga barinku, kuma bã Shi yarda da kãfirci ga bãyinSa, kuma idan kun gõde, zai yarda da ita (gõdiyar) a gare ku,

(1) Bauta wa gumãka da hidimar shehunai da suka mutu waɗanda suka shirya wani sãbon abu da bãbu ga Sunnar Annabi ɗuka ɗaya suke, dõmin kõwanensu kiran wanin Allah sabõda nẽman ãgaji ne.

وِزۡرَ أُخۡرَىٰۗ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرۡجِعُكُمۡ فَيُنَبِّئُكُم
بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٧

kuma wani rai mai ɗaukar nauyi, bã ya ɗaukar nauyin wani. Sa'an nan kuma makõmarku zuwa ga Ubangijinku take, dõmin Ya bã ku lãbãri game da abin da kuka kasance kunã aikatãwa. Lalle Shĩ, Masani ne ga abin da yake a ainihin zukata.

۞ وَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَا رَبَّهُۥ مُنِيبًا إِلَيۡهِ
ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُۥ نِعۡمَةٗ مِّنۡهُ نَسِيَ مَا كَانَ يَدۡعُوٓاْ إِلَيۡهِ
مِن قَبۡلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ أَندَادٗا لِّيُضِلَّ عَن سَبِيلِهِۦۚ
قُلۡ تَمَتَّعۡ بِكُفۡرِكَ قَلِيلًاۖ إِنَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ ٨

*8.* Kuma idan wata cũta ta shãfi mutum, sai ya kira Ubangijinsa, yanã mai mai da al'amari zuwa gare Shi, sa'an nan idan Ya jũyar da cũtar da ni'ima ta daga gare Shi, sai ya manta da abin da ya kasance yanã kira zuwa gare shi a gabãnin haka, kuma ya sanya wa Allah waɗansu abõkan tarẽwa dõmin ya ɓatar (da su) daga hanyarSa. Ka ce (masa), "Ka ji dãɗi da kãfircinka, a ɗan lõkaci, lalle kai daga 'yan wutã ne."

أَمَّنۡ هُوَ قَٰنِتٌ ءَانَآءَ ٱلَّيۡلِ سَاجِدٗا وَقَآئِمٗا يَحۡذَرُ
ٱلۡأٓخِرَةَ وَيَرۡجُواْ رَحۡمَةَ رَبِّهِۦۗ قُلۡ هَلۡ يَسۡتَوِي ٱلَّذِينَ
يَعۡلَمُونَ وَٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُواْ
ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٩

*9.* Shin, wanda yake mai tawãli'u sã'õ'in dare, yanã mai sujada kuma yanã mai tsayi ga salla, yanã tsõron Lãhira, kuma yanã fãtan rahamar Ubangijinsa, (yanã daidai da waninsa?) Ka ce, "Ashe, waɗanda suka sani, sunã daidaita da waɗanda ba su sani ba?" Mãsu hankali kawai ke yin tunãni.

قُلۡ يَٰعِبَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡۚ لِلَّذِينَ
أَحۡسَنُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٞۗ وَأَرۡضُ ٱللَّهِ

*10.* Ka ce, (Allah Ya ce), "Yã bãyĩNa waɗanda suka yi ĩmãni! Ku bi Ubangijinku da taƙawa. Waɗanda suka kyautata a cikin wannan dũniya sunã da sakamako mai kyau, kuma ƙasar Allah mai fãɗi[1]

(1) Bãbu dalĩli da zai sanya mutum ya zauna a inda bã ya iya bauta wa Ubangijinsa da kyau. Watau hijira zuwa wurin yardar Allah, wãjibi ne, sai idan dũniya ta zama haka a kõ'ina bãbu wurin tafiya, kõ kuma tafiya can da wuya ƙwarai tanã kallafa nauyin da zai zama wani laifin da ke daidai da rashin hijirar, to, sai mutum ya zauna, ya tsare kansa gwargwadon hãli.

ce. Mãsu haƙuri kawai ake cika wa ijãrarsu, bã da wani lissãfi ba.

*11.* Ka ce, "Lalle nĩ, an umurce ni da in bauta wa Allah, inã tsarkake addini a gare Shi.

*12.* "Kuma an umurce ni da in kasance farkon mãsu mĩƙa wuya (ga umurnin Allah)."

*13.* Ka ce, "Lalle nĩ, inã tsõro, idan na sãɓã wa Ubangijĩna, ga azãbar yini mai girma."

*14.* Ka ce, "Allah nake bautã wa, inã mai tsarkake addinĩna a gare Shi.

*15.* "To, ku bauta wa abin da kuke so, waninSa." Ka ce, "Lalle mãsu hasãra, sũ ne waɗanda suka yi hasarar rãyukansu da iyãlansu, a Rãnar Kiyãma. To, waccan fa, ita ce hasãra bayyananna."

*16.* Sunã da waɗansu inuwõwi na wutã daga samansu, kuma daga ƙasansu akwai waɗansu inuwõwi. Wancan shĩ ne Allah ke tsõratar da bãyinSa da shi. Yã bãyĩNa! To, ku bĩ Ni da taƙawa.

*17.* Kuma waɗanda suka nĩsanci shaiɗannu ga bauta musu, kuma suka mai da al'amari ga Allah, sunã da bushãra. To, ka bãyar da bushãra ga bãyiNa.

*18.* Waɗanda ke sauraren[1] magana, sa'an nan su bi mafi kyaunta.

وَسِعَةٌ إِنَّمَا يُوَفَّى ٱلصَّٰبِرُونَ أَجْرَهُم بِغَيْرِ حِسَابٍ ١٠

قُلْ إِنِّىٓ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ ٱلدِّينَ ١١

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ ٱلْمُسْلِمِينَ ١٢

قُلْ إِنِّىٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّى عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٣

قُلِ ٱللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَّهُۥ دِينِى ١٤

فَٱعْبُدُوا۟ مَا شِئْتُم مِّن دُونِهِۦ ۗ قُلْ إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ
ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ
أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ١٥

لَهُم مِّن فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِّنَ ٱلنَّارِ وَمِن تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ۚ
ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ بِهِۦ عِبَادَهُۥ ۚ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ١٦

وَٱلَّذِينَ ٱجْتَنَبُوا۟ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ
لَهُمُ ٱلْبُشْرَىٰ ۚ فَبَشِّرْ عِبَادِ ١٧

ٱلَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ ٱلْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُۥٓ ۚ

(1) Bãyin Allah na ƙwarai sũ ne waɗanda suke saurãren maganar Allah, sa'an nan su yi aiki da abin da yake mai bayyanannar ma'ana daga gare ta, kuma su bar abin da ba su gãne ma'anarsa ba bãyan sun yi ĩmãni da shi cẽwa daga Allah yake, kuma su tsarkake Allah daga abin da bai sifantuwa da shi na sũrõrin hãlittarSa.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَىٰهُمُ ٱللَّهُۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمۡ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٨

Waɗancan sũ ne Allah Ya shiryar da su, kuma waɗancan su ne mãsu hankali.

أَفَمَنۡ حَقَّ عَلَيۡهِ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ أَفَأَنتَ
تُنقِذُ مَن فِي ٱلنَّارِ ١٩

*19.* Shin fa, wanda kalmar azãba ta wajaba a kansa? Shin fa, kanã iya tsãmar da wanda ke a cikin wutã?

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ رَبَّهُمۡ لَهُمۡ غُرَفٞ مِّن فَوۡقِهَا غُرَفٞ
مَّبۡنِيَّةٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ لَا يُخۡلِفُ
ٱللَّهُ ٱلۡمِيعَادَ ٢٠

*20.* Amma waɗanda suka bi Ubangijinsu da taƙawa, sunã da bẽnãye, daga samansu akwai waɗansu bẽnãye ginannu, ƙoramu na gudãna daga ƙarƙashinsu. Alkawarin Allah. Allah bã Ya sãɓã wa alkawarinSa.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَسَلَكَهُۥ يَنَٰبِيعَ
فِي ٱلۡأَرۡضِ ثُمَّ يُخۡرِجُ بِهِۦ زَرۡعٗا مُّخۡتَلِفًا أَلۡوَٰنُهُۥ
ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصۡفَرّٗا ثُمَّ يَجۡعَلُهُۥ حُطَٰمًاۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٢١

*21.* Shin, ba ka gani ba cẽwa lalle Allah Yã saukar da ruwa daga sama, sa'an nan Yã gudãnar da shi yanã marẽmari a cikin ƙasã, sa'an nan Yã fitar da shũka game da shi, launukan shũkar mãsu sãɓãnin jũna, sa'annan shũkar ta ƙẽƙashe har ka gan ta fatsifatsi, sa'an nan Allah Ya sanya ta dandaƙaƙƙiya? Lalle ne ga wancan akwai tunãtarwa ga mãsu hankali (ga iyãwar gudãnar da ruwa a cikin gidãjen Aljanna).

أَفَمَن شَرَحَ ٱللَّهُ صَدۡرَهُۥ لِلۡإِسۡلَٰمِ
فَهُوَ عَلَىٰ نُورٖ مِّن رَّبِّهِۦۚ فَوَيۡلٞ لِّلۡقَٰسِيَةِ
قُلُوبُهُم مِّن ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٢٢

*22.* Shin fa, wanda Allah Ya bũɗa ƙirjinsa dõmin Musulunci, sa'an nan shi yanã a kan haske daga Ubangijinsa, (zai zama kamar waninsa)? To, bone yã tabbata ga maƙeƙasa zukãtansu daga ambaton Allah. Waɗancan sunã a cikin wata ɓata bayyananna.

ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحۡسَنَ ٱلۡحَدِيثِ كِتَٰبٗا مُّتَشَٰبِهٗا مَّثَانِيَ
تَقۡشَعِرُّ مِنۡهُ جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُمۡ
ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمۡ وَقُلُوبُهُمۡ إِلَىٰ ذِكۡرِ ٱللَّهِۚ

*23.* Allah Ya sassaukar da mafi kyaun lãbãri, Littãfi mai kama da jũna, wanda ake konkoma karãtunsa, fãtun waɗanda ke tsõron Ubangijinsu, sunã tãkura sabõda

ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهْدِى بِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ
وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ٢٣

shi, sa'an nan fãtunsu da zukãtansu su yi laushi zuwa ga ambaton Allah. Waccan ita ce shiryarwar Allah, Yanã shiryar da wanda Ya so game da ita. Kuma wanda Allah Ya ɓatar, to, bã shi da wani mai shiryarwa.

أَفَمَن يَتَّقِى بِوَجْهِهِۦ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ
وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُوا۟ مَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ٢٤

*24.* Shin fa, wanda ke kãre mũguwar azãba da fuskarsa (yanã zama kamar waninsa) a Rãnar Kiyãma? Kuma a ce wa azzãlumai, "Ku ɗanɗani abin da kuka kasance kunã aikatãwa."

كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ
مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ٢٥

*25.* Waɗanda ke a gabãninsu, sun ƙaryata, sai azãba ta jẽ musu daga inda ba su sani ba.

فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلْخِزْىَ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ
ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٢٦

*26.* Sai Allah Ya ɗanɗana musu azãbar wulãkanci a cikin rãyuwar dũniya, kuma lalle azãbar Lãhira ita ce mafi girma, dã sun kasance sunã da sani.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ
مِن كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ٢٧

*27.* Kuma lalle ne, haƙĩƙa, Mun buga wa mutãne a cikin wannan Alƙur'ãni, daga kõwane misãli, ɗammãninsu su yi tunãni.

قُرْءَانًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِى عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ٢٨

*28.* Abin karantãwa ne na Lãrabci, ba mai wata karkata ba, ɗammãninsu, su yi taƙawa.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيهِ شُرَكَآءُ مُتَشَٰكِسُونَ
وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ
ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٢٩

*29.* Allah Yã buga misãli; wani mutum (bãwa) a cikinsa akwai mãsu tarayya, mãsu mũgun hãlin jãyayya, da wani mutum (bãwa) dukansa ga wani mutum. Shin, zã su daidaita ga misãli? Gõdiya ta tabbata ga Allah (a kan bayãni). Ã'a, mafi yawan mutãne ba su sani ba.

إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ ٣٠

*30.* Lalle kai mai mutuwa ne, kuma su mã lalle mãsu mutuwa ne.

*31.* Sa'an nan lalle kũ, a Rãnar Kiyãma, a wurin Ubangijinku, zã ku yi ta yin husũma.

*32.* To, wãne ne mafi zãlunci daga wanda ya yi ƙarya ga Allah, kuma ya ƙaryata gaskiya a lõkacin da ta jẽ masa? Shin, bãbu mazauni a cikin Jahannama ga kãfirai?

*33.* Kuma wanda ya zo da gaskiya, kuma ya gaskata a game da ita, waɗancan sũ ne mãsu taƙawa.

*34.* Sunã da abin da suke so wajen Ubangijinsu. Wancan shĩ ne sakamakon mãsu kyautatãwa.

*35.* Dõmin Allah Ya kankare musu mafi mũnin abin da suka aikata, kuma Ya sãkã musu ijãrarsu da mafi kyaun abin da suka kasance sunã aikatãwa.

*36.* Ashe, Allah bai zama Mai isa ga BãwanSa ba? Kuma sunã tsõratar da kai ga waɗanda suke waninSa, kuma wanda Allah Ya ɓatar, to, bã shi da mai shiryarwa.

*37.* Kuma wanda Allah Ya shiryar, to, bã shi da mai ɓatarwa. Ashe, Allah bai zama Mabuwãyi ba, Mai azãbar rãmuwa?

*38.* Kuma lalle idan ka tambaye su, "Wãne ne ya halitta sammai da ƙasã?" Haƙĩƙa, zã su ce, "Allah ne." Ka ce, "Ashe, to, kun gani abin da kuke kira, waɗanda suke wanin Allah ne, idan Allah Ya nufe ni da wata cũta, shin, sũ abũbuwan nan mãsu kuranye cutarSa ne? Kõ kuma Ya nufe ni da wata rahama, shin, su abũbuwan nan mãsu kãme rahamarSa ne?" Ka ce, "Mai isata

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ عِندَ رَبِّكُمْ
تَخْتَصِمُونَ ﴿٣١﴾

۞ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى ٱللَّهِ وَكَذَّبَ
بِٱلصِّدْقِ إِذْ جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى
لِّلْكَـٰفِرِينَ ﴿٣٢﴾

وَٱلَّذِى جَآءَ بِٱلصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِۦٓ ۙ أُو۟لَـٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ
جَزَآءُ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٤﴾

لِيُكَفِّرَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟
وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ ٱلَّذِى
كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٣٥﴾

أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُۥ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِٱلَّذِينَ
مِن دُونِهِۦ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ
فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٦﴾

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّضِلٍّ ۗ
أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِى ٱنتِقَامٍ ﴿٣٧﴾

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلْ أَفَرَءَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ
إِنْ أَرَادَنِىَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَـٰشِفَـٰتُ ضُرِّهِۦٓ
أَوْ أَرَادَنِى بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَـٰتُ رَحْمَتِهِۦ ۚ
قُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٣٨﴾

Allah ne, gare Shi mãsu tawakkali ke dõgara."

قُلْ يَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ
إِنِّى عَٰمِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

*39.* Ka ce, "Yã mutãnena! Ku yi aiki a kan hãlinku, lalle nĩ, inã aiki a kan hãlĩna. Sa'an nan zã ku sani.

مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ
عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٤٠﴾

*40.* "Wanda azãba ta je masa, zã ta wulãkanta shi, kuma wata azãba mai dawwama za ta sauka a kansa."

إِنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ لِلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ ۖ
فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا
يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٤١﴾

*41.* Lalle Mũ, Mun saukar da littãfi a gare ka dõmin mutãne da gaskiya. Sa'an nan wanda ya nẽmi shiriya, to, dõmin kansa, kuma wanda ya ɓace, to, yanã ɓacẽwa ne a kanta. Kuma ba ka zama wakĩli a kansu ba.

ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلْأَنفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَٱلَّتِى لَمْ تَمُتْ
فِى مَنَامِهَا ۖ فَيُمْسِكُ ٱلَّتِى قَضَىٰ عَلَيْهَا ٱلْمَوْتَ
وَيُرْسِلُ ٱلْأُخْرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ
لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾

*42.* Allah ne ke karɓar rãyuka a lõkacin mutuwarsu, da waɗannan da ba su mutu ba, a cikin barcinsu. Sa'an nan Ya riƙe wanda Ya hukunta mutuwa a kansa, kuma Ya saki gudar, har zuwa ga ajali ambatacce. Lalle a cikin wancan, haƙĩƙa, akwai ãyõyi ga mutãne waɗanda ke yin tunãni.

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَ ۚ قُلْ أَوَلَوْ كَانُوا۟
لَا يَمْلِكُونَ شَيْـًٔا وَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٣﴾

*43.* Kõ kuma sun riƙi mãsu cẽto ne, waɗansun Allah? Ka ce, "Shin, kuma kõ dã sun kasance bã su da mallakar kõme, kuma bã su hankalta?"

قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَٰعَةُ جَمِيعًا ۖ لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٤٤﴾

*44.* Ka ce, "Cẽto gabã ɗaya ga Allah yake. Mulkin sammai da ƙasã Nãsa ne. Sa'an nan zuwa gare Shi ake mayar da ku."

وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحْدَهُ ٱشْمَأَزَّتْ قُلُوبُ ٱلَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ
مِن دُونِهِۦٓ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٥﴾

*45.* Kuma idan aka ambaci Allah, Shi kaɗai, zukãtan waɗanda ba su yi ĩmãni ba da Lãhira, su yi ƙyãma, kuma idan an ambaci waɗanda suke kiran, wasunSa, sai gã su sunã yin bushãrar farin ciki.

قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ عَٰلِمَ ٱلۡغَيۡبِ
وَٱلشَّهَٰدَةِ أَنتَ تَحۡكُمُ بَيۡنَ عِبَادِكَ
فِي مَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٤٦

*46.* Ka ce, "Ya Allah, Mai ƙãga halittar sammai da ƙasã, Masanin gaibi da bayyane! Kai ne ke yin hukunci a tsakãnin bãyinKa a cikin abin da suka kasance sunã sãɓa wa jũna a cikinsa."

وَلَوۡ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا
وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفۡتَدَوۡاْ بِهِۦ مِن سُوٓءِ ٱلۡعَذَابِ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ وَبَدَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ
مَا لَمۡ يَكُونُواْ يَحۡتَسِبُونَ ٤٧

*47.* Kuma dã waɗanda suka yi zãlunci sunã da abin da ke cikin ƙasã gabã ɗaya, da misãlinsa a tãre da shi, lalle dã sun yi fansa da shi daga mummunar azãba, a Rãnar Kiyãma. Kuma abin da ba su kasance sunã zato ba, daga Allah, ya bayyana a gare su.

وَبَدَا لَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْ وَحَاقَ بِهِم
مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٤٨

*48.* Mũnãnan ayyuka da suka aikata, suka bayyana a gare su, kuma abin da suka kasance sunã yi, na izgili, ya wajaba a kansu.

فَإِذَا مَسَّ ٱلۡإِنسَٰنَ ضُرّٞ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلۡنَٰهُ
نِعۡمَةٗ مِّنَّا قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلۡمِۭۚ
بَلۡ هِيَ فِتۡنَةٞ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٩

*49.* To, idan wata cũta ta shãfi mutum, sai ya kirãye Mu, sa'an nan idan Muka canza masa ita, ya sãmi ni'ima daga gare Mu, sai ya ce, "An bã ni ita ne a kan wani ilmi nãwa kawai." Ã'a ita wannan (magana) fitina ce, kuma amma mafi yawansu ba su sani ba.

قَدۡ قَالَهَا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَمَآ أَغۡنَىٰ
عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٥٠

*50.* Lalle waɗanda ke a gabãninsu, sun faɗe ta, sabõda haka abin da suka kasance sunã aikatãwa bai wadãtar da su da kõme ba.

فَأَصَابَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْۚ وَٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ
مِنۡ هَٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيبُهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُواْ
وَمَا هُم بِمُعۡجِزِينَ ٥١

*51.* Sai (sakamakon) mũnãnan abin da suka aikata ya same su. Kuma waɗanda suka yi zãlunci daga waɗannan, (sakamakon) mũnãnan abin da suka aikata zai sãme su, kuma ba su zama mabuwãya ba.

أَوَلَمۡ يَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ

*52.* Ashe, kuma ba su sani ba cẽwa Allah na shimfiɗa arziki ga wanda Yake so, kuma Yanã ƙuƙun-

tãwa? Lalle a cikin wancan akwai ãyõyi ga mutãne waɗanda ke yin ĩmãni.

وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٥٢

*53.* Ka ce, (Allah Ya ce), "Yã bãyĩNa waɗanda suka yi ɓarna a kan rãyukansu! Kada ku yanke ƙauna daga rahamar Allah. Lalle Allah na gãfarta zunubai gabã ɗaya. Lalle Shĩ, Shĩ ne Mai gãfara, Mai jin ƙai.

قُلْ يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ أَسْرَفُوا عَلَىٰ أَنْفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا مِنْ رَحْمَةِ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ جَمِيعًا ۚ إِنَّهُ هُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ٥٣

*54.* "Kuma ku mayar da al'amari zuwa ga Ubangijinku, kuma ku sallama Masa, a gabãnin azãba ta zo muku, sa'an nan kuwa bã zã a taimake ku ba.

وَأَنِيبُوا إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا لَهُ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَكُمُ الْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنْصَرُونَ ٥٤

*55.* "Kuma ku bi mafi kyaun abin da aka saukar zuwa gare ku daga Ubangijinku, a gabãnin azãba ta zo muku, bisa auke, kuma kũ ba ku sani ba.

وَاتَّبِعُوا أَحْسَنَ مَا أُنْزِلَ إِلَيْكُمْ مِنْ رَبِّكُمْ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَكُمُ الْعَذَابُ بَغْتَةً وَأَنْتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ٥٥

*56.* "Kada wani rai ya ce, 'Yã nadãmãta a kan abin da na yi sakaci a cikin sãshen Allah, kuma lalle na kasance, haƙiƙa, daga mãsu izgili!'"

أَنْ تَقُولَ نَفْسٌ يَا حَسْرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطْتُ فِي جَنْبِ اللَّهِ وَإِنْ كُنْتُ لَمِنَ السَّاخِرِينَ ٥٦

*57.* "Ko kuma (kada) ya ce, 'Dã Allah Ya shiryar da ni, dã na kasance daga mãsu taƙawa.'"

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ اللَّهَ هَدَانِي لَكُنْتُ مِنَ الْمُتَّقِينَ ٥٧

*58.* "Ko kuma (kada) ya ce, a lõkacin da yake ganin azãba, 'Dã lalle a ce inã da wata kõmawa (zuwa dũniya) dõmin in kasance daga mãsu kyautatãwa.'

أَوْ تَقُولَ حِينَ تَرَى الْعَذَابَ لَوْ أَنَّ لِي كَرَّةً فَأَكُونَ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ٥٨

*59.* "Na'am! Lalle ne ãyõyiNa sun jẽ maka, sai ka ƙaryata a game da su, kuma ka yi girman kai, kuma ka kasance daga kãfirai."

بَلَىٰ قَدْ جَاءَتْكَ آيَاتِي فَكَذَّبْتَ بِهَا وَاسْتَكْبَرْتَ وَكُنْتَ مِنَ الْكَافِرِينَ ٥٩

*60.* Kuma a Rãnar Kiyãma kanã ganin waɗanda suka yi ƙarya ga

وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ تَرَى الَّذِينَ كَذَبُوا عَلَى اللَّهِ

وُجُوهُهُم مُّسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى
لِّلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦٠﴾

Allah fuskõkinsu sunã mãsu yin baƙi. Ashe, bãbu mazauni a cikin Jahannama ga mãsu girman kai?

وَيُنَجِّي اللَّهُ الَّذِينَ اتَّقَوْا بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ
السُّوءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦١﴾

*61.* Kuma Allah na tsĩrar da waɗanda suka yi taƙawa a game da wurin sãmun babban rabonsu, cũta bã zã ta shãfe su ba, kuma ba su zama sunã baƙin ciki ba.

اللَّهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
وَكِيلٌ ﴿٦٢﴾

*62.* Allah ne Mai halitta dukan kõme, kuma Shĩ ne Wakĩli a kan kõme.

لَّهُ مَقَالِيدُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَالَّذِينَ كَفَرُوا
بِآيَاتِ اللَّهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٦٣﴾

*63.* Shĩ ke da mabũɗan sammai da ƙasã. Kuma waɗanda suka kãfirta da ãyõyin Allah, waɗannan sũ ne mãsu hasãra.

قُلْ أَفَغَيْرَ اللَّهِ تَأْمُرُونِّي أَعْبُدُ أَيُّهَا الْجَاهِلُونَ ﴿٦٤﴾

*64.* Ka ce, "Shin, wanin Allah kuke umurni na da in bauta wa? Yã ku jãhilai!"

وَلَقَدْ أُوحِيَ إِلَيْكَ وَإِلَى الَّذِينَ مِن قَبْلِكَ لَئِنْ
أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٦٥﴾

*65.* Kuma an yi wahayi zuwa gare ka da kuma zuwa ga waɗanda suke a gabãninka, "Lalle idan ka yi shirki, haƙĩƙa, aikinka zai ɓãci, kuma lalle zã ka kasance daga mãsu hasãra."

بَلِ اللَّهَ فَاعْبُدْ وَكُن مِّنَ الشَّاكِرِينَ ﴿٦٦﴾

*66.* Ã'aha! Ka bauta wa Allah kaɗai, kuma ka kasance daga mãsu gõdiya.

وَمَا قَدَرُوا اللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِ وَالْأَرْضُ جَمِيعًا
قَبْضَتُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَالسَّمَاوَاتُ مَطْوِيَّاتٌ
بِيَمِينِهِ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٧﴾

*67.* Kuma ba su ƙaddara Allah a kan haƙĩƙanin[1] ĩkon yinSa ba: Kasã duka damƙarSa ce, a Rãnar Kiyãma, kuma sammai abũbuwan naɗewa ne ga dãmanSa. Tsarki ya tabbata a gare Shi, kuma Ya ɗaukaka daga barin abin da suke shirki da shi.

(1) Yã yi bayãnin yadda zã a iya ƙaddara Allah a kan haƙĩƙanin ĩkon yinSa da cẽwa, "Kasã duka damƙarSa ce..." har zuwa ƙarshen sũrar. Wãtau yã dunƙule sũrar abũbuwan da zã su auku a Rãnar Kiyãma dõmin su bai wa mai hankali yadda suranta ikon yi na Allah Mai girma zai yiwu.

*68.* Kuma aka busa a cikin ƙaho, sai wadanda ke a cikin sammai da ƙasã suka sũma, sai wanda Allah Ya so (rashin sũmarsa), sa'an nan aka hũra a cikinsa, wata hũrãwa, sai gã su tsaitsaye, sunã kallo.

*69.* Kuma ƙasã ta yi haske da hasken Ubangijinta, kuma aka aza littãfi, kuma aka zo da Annabãwa da mãsu shaida, kuma aka yi hukunci a tsakãninsu, da gaskiya, alhãli kuwa, sũ, bã zã a zãlunce su ba.

*70.* Kuma aka cika wa kõwane rai abin da ya aikata. Kuma (Allah) Shĩ ne Mafi sani game da abin da suke aikatãwa.

*71.* Kuma aka kõra wadanda suka kãfirta zuwa Jahannama, jama'a-jama'a, har a lõkacin da suka je mata, sai aka bũde ƙõfõfinta, kuma matsaranta suka ce musu, "Ashe, wadansu Manzanni, daga cikinku ba su je muku ba, sunã karanta ãyõyin Ubangijinku a kanku, kuma sunã yi muku gargadin gamuwa da yininku wannan?" Suka ce, "Na'am," kuma amma kalmar azãba ita ce ta wajaba a kan kãfirai!

*72.* Aka ce, "Ku shiga ƙõfõfin Jahannama, kunã madawwama a cikinta. Sa'an nan mazaunin makangara yã mũnana."

*73.* Kuma aka kõra wadanda suka bi Ubangijinsu da taƙawa zuwa Aljanna, jama'a-jama'a, har a lõkacin da suka jẽ mata, alhãli kuwa an bũde ƙõfõfinta, kuma matsaranta suka ce musu, "Aminci ya

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَن فِي ٱلْأَرْضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ
أُخْرَىٰ فَإِذَا هُمْ قِيَامٌ يَنظُرُونَ ﴿٦٨﴾

وَأَشْرَقَتِ ٱلْأَرْضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ ٱلْكِتَٰبُ
وَجِاْيٓءَ بِٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَقُضِيَ
بَيْنَهُم بِٱلْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٩﴾

وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُوَ أَعْلَمُ
بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٧٠﴾

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًا
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا فُتِحَتْ أَبْوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمْ
خَزَنَتُهَآ أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَتْلُونَ عَلَيْكُمْ
ءَايَٰتِ رَبِّكُمْ وَيُنذِرُونَكُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ
هَٰذَا قَالُوا۟ بَلَىٰ وَلَٰكِنْ حَقَّتْ كَلِمَةُ ٱلْعَذَابِ
عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٧١﴾

قِيلَ ٱدْخُلُوٓا۟ أَبْوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَا فَبِئْسَ
مَثْوَى ٱلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٢﴾

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ رَبَّهُمْ إِلَى ٱلْجَنَّةِ زُمَرًا
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا وَفُتِحَتْ أَبْوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمْ

tabbata a gare ku, kun ji dãɗi, sabõda haka ku shige ta, kunã madawwama (a cikinta)."

*74.* Kuma suka ce, "Gõdiya ta tabbata ga Allah Wanda Ya yi mana gaskiya ga wa'adinSa, kuma Ya gãdar da mu ƙasã, munã zama a cikin Aljanna a inda muke so." To, madalla da ijãrar ma'aikata.

*75.* Kuma kanã ganin malã'iku sunã mãsu tsayãwa da haƙƙõƙin da aka ɗõra musu daga kẽwayen Al'arshi, sunã tasbĩhi game da gõde wa Ubangijinsu. Kuma aka yi hukunci a tsakãninsu da gaskiya. Kuma aka ce, "Gõdiya ta tabbata ga Allah, Ubangijin halittu."

خَزَنَتُهَا سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡ طِبۡتُمۡ فَٱدۡخُلُوهَا
خَٰلِدِينَ ﴿٧٣﴾
وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي صَدَقَنَا
وَعۡدَهُۥ وَأَوۡرَثَنَا ٱلۡأَرۡضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ ٱلۡجَنَّةِ
حَيۡثُ نَشَآءُۖ فَنِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ﴿٧٤﴾
وَتَرَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنۡ حَوۡلِ ٱلۡعَرۡشِ
يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡۖ وَقُضِيَ بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّ
وَقِيلَ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٧٥﴾

## SŨRATU GHÃFIR سُورَةُ غَافِر

Tanã karantar da wajabcin bayyana gaskiya da haramcin yin jidãli dõmin ɓãta gaskiya.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ḥ. M̃.

*2.* Saukar da Littãfi daga Allah ne, Mabuwãyi, Masani.

*3.* Mai gãfarta zunubi kuma Mai karɓar tũba Mai tsananin azãba, Mai wadãtarwa, bãbu abin bautãwa fãce Shi, zuwa gare Shi makõma take.

حمٓ ﴿١﴾
تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ﴿٢﴾
غَافِرِ ٱلذَّنۢبِ وَقَابِلِ ٱلتَّوۡبِ شَدِيدِ ٱلۡعِقَابِ
ذِي ٱلطَّوۡلِۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ إِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ﴿٣﴾

kuma Ya gaggauta[1] muku wannan. Kuma Ya kange[2] hannãyen mutãne daga gare ku, kuma dõmin ta kasance wata ãyã ce ga mũminai, kuma Yã shiryar da ku ga hanya madaidaiciya.

لَكُمْ هَٰذِهِۦ وَكَفَّ أَيْدِيَ ٱلنَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ ءَايَةً
لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢٠﴾

*21.* Da waɗansu (ganĩmõmin[3]) da bã ku da ĩko a kansu, lalle Allah Ya kẽwaye su da saninSa, kuma Allah Ya kasance Mai ikon yi ne a kan dukan kõme.

وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا۟ عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ ٱللَّهُ بِهَا ۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرًا ﴿٢١﴾

*22.* Kuma dã waɗanda suka kãfirta sun yãƙe ku, dã sun jũyar da ɗuwaiwai (dõmin gudu) sa'an nan bã zã su sãmi majiɓinci ba, kuma bã zã su sãmi mataimaki ba.

وَلَوْ قَٰتَلَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوَلَّوُا۟ ٱلْأَدْبَٰرَ
ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٢٢﴾

*23.* Hanyar Allah wadda ta shũɗe daga gabãnin wannan, kuma bã zã ka sãmi musanya ba ga hanyar Allah (ta taimakon mũminai a kan mai zãluntarsu).

سُنَّةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِى قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلُ ۖ
وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

*24.* Kuma Shĩ ne Ya kange hannayensu[4] daga gare ku, kuma da hannayenku daga gare su, a cikin Makka, bãyan Ya rinjãyar da ku a kansu. Kuma Allah Ya kasance Mai gani ga abin da kuke aikatãwa.

وَهُوَ ٱلَّذِى كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ
مَكَّةَ مِنۢ بَعْدِ أَنْ أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٢٤﴾

(1) Cin nasara makusanci, shĩ ne cin Haibara, a bãyan kõmawar Annabi Madĩna a ƙarshen Zul Hajji. Sa'an nan ya fita wajen ƙarshen Muharram shẽkara ta bakwai. Aka samo ganĩma mai yawa. Waɗansu ganĩmõmi na waɗansu ƙasãshen da zã a ci a nan gaba har ƙarshen dũniya. Ganĩmar Haibara ita ce aka gaggauta.

(2) A lõkacin da Annabi ya fita daga Madĩna zuwa Hudaibiyya Allah Ya kange hannuwan Yahũdãwa daga iyãlan Musulmi na cikin Madĩna, in dã bã dõmin haka ba, sai su jẽ su fãɗa su da kashi da kãmu. Sai Allah Ya jẽfa tsõro a cikin zukãtansu.

(3) Ganĩma da aka yi musu gaggãwa da ita, ita ce Haibara. Ganĩma wadda ba su da ĩko da ita, ita ce sauran ƙasãshen dũniya inda Musulmi suka ci, suka mallake shi, na ƙasar Rumãwa da Farisãwa da Masar da sauransu.

(4) Waɗansu Kuraishawa ne, sũ tamãnin, suka kẽwaye Musulmi a Hudaibiyya, da niyyar yaudara, sai aka kãme su, su duka, aka kai su ga Annabi, shi kuma ya yãfe musu, a bãyan ya nũna musu rinjãya. Wannan shĩ ne ya sabbaba yin sulhu.

هُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّوكُمْ عَنِ ٱلْمَسْجِدِ
ٱلْحَرَامِ وَٱلْهَدْىَ مَعْكُوفًا أَن يَبْلُغَ مَحِلَّهُۥ وَلَوْلَا رِجَالٌ
مُّؤْمِنُونَ وَنِسَآءٌ مُّؤْمِنَٰتٌ لَّمْ تَعْلَمُوهُمْ أَن تَطَـُٔوهُمْ
فَتُصِيبَكُم مِّنْهُم مَّعَرَّةٌۢ بِغَيْرِ عِلْمٍ لِّيُدْخِلَ ٱللَّهُ
فِى رَحْمَتِهِۦ مَن يَشَآءُ لَوْ تَزَيَّلُواْ لَعَذَّبْنَا ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٢٥﴾

*25.* Sũ ne waɗanda suka kãfirta, kuma suka kange ku daga Masallacin Harami, da hadaya tanã tsare (sun hana ta) ta isa ga wurinta. Kuma bã dõmin waɗansu maza mũminai da waɗansu mãtã mũminai ba, ba ku sansu ba, ku tãkã su har wani aibi ya sãme ku daga gare su, bã da sani ba, (dã Allah Yã yi muku iznin yãƙi), dõmin Allah Ya shigar da wanda Yake so a cikin rahamarSa. Dã (mũminai) sun tsabbace dã Mun azabtar da waɗanda suka kãfirta daga gare su da azãba mai raɗaɗi.

إِذْ جَعَلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ
ٱلْجَٰهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ
وَعَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ ٱلتَّقْوَىٰ
وَكَانُوٓاْ أَحَقَّ بِهَا وَأَهْلَهَا وَكَانَ ٱللَّهُ
بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٢٦﴾

*26.* A lõkacin da waɗanda suka kãfirta suka sanya hanãnar ƙabīlanci a cikin zukãtansu, hanãnar ƙabīlanci irin(1) na Jãhiliyya, sai Allah Ya saukar da natsuwarSa a kan ManzonSa, kuma da a kan mũminai, kuma Ya lazimta musu kalmar taƙawa,(2) alhãli kuwa sun kasance mafi dãcẽwa da ita, kuma ma'abũtanta. Kuma Allah Ya kasance Masani game da dukan kõme.

لَّقَدْ صَدَقَ ٱللَّهُ رَسُولَهُ ٱلرُّءْيَا بِٱلْحَقِّ لَتَدْخُلُنَّ

*27.* Lalle ne, haƙīƙa, Allah Ya gaskata wa ManzonSa mafarkinsa da gaskiya: lalle zã ku shiga Masal-

(1) A lõkacin da Kuraishi suka ga bã su iya yãƙi da Annabi, suka dõge da ƙabīlancinsu, ta hanyar sulhu. Suka aika Sahlu bn Amru da Huwaitib bn Abdul Uzza da Makraz bn Hafs bn Ahnaf dõmin nẽman sulhu bisa kada Annabi ya shiga Makka a wannan shẽkara, amma shẽkara mai kõmõwa ya jẽ ya shiga Makka kwana uku, su kuma su fita har ya ƙãre Umra ya fita. Annabi ya karɓi sulhun. Aka ce Aliyu bn Abi Tālib ya rubũta. Wajen rubũtun kuma aka so a yi tãshin hankali, dõmin ya rũbuta 'Manzon Allah ya yi sulhu da Kuraishãwa', sai kuma suka ce ba su yarda a rubũta kalmar Manzon Allah ba. Sai Annabi ya sanya hannunsa mai daraja ya sõke kalmar da ake sãɓãni a kanta. Allah Ya saukar da natsuwa ga kõwa.

(2) Kalmar taƙawa ita ce kalmar shahãda dõmin ɗaukar alkawari da ita yanã lazimta wa mai ita bin umurnin Allah, da dãɗi kõ ba dãɗi, ta haka sai natsuwa ta sãmu. Anã ce mata kalmar taƙawa dõmin da ita ake kãre rai daga bin Shaiɗan. Ma'anar taƙawa, ita ce kãriya.

lacin Harami, in Allah Ya so, kunã mãsu natsuwa, mãsu aske kawunanku da mãsu suisuye, bã ku jin tsõro, dõmin (Allah) Ya san abin da ba ku sani ba, sa'an nan Ya sanya wani cin nasara makusanci a bãyan wannan.

ٱلْمَسْجِدَ ٱلْحَرَامَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ مُحَلِّقِينَ
رُءُوسَكُمْ وَمُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَ ۖ فَعَلِمَ مَا لَمْ
تَعْلَمُوا۟ فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿٢٧﴾

*28.* Shĩ ne Wanda Ya aiki ManzonSa da shiriya da addinin gaskiya dõmin Ya rinjãyar da shi a kan addinai dukansu. Kuma Allah Ya isa Ya zama Mai shaida.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ
لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ﴿٢٨﴾

*29.* Muhammadu Manzon Allah ne. Kuma waɗannan da ke tãre da shi mãsu tsanani ne a kan kãfirai, mãsu rahama ne a tsakãninsu, kanã ganin su sunã mãsu rukũ'i mãsu sujada, sunã nẽman falala(1) daga Allah, da yardarSa. Alãmarsu tanã a cikin fuskõkinsu, daga kufan sujuda.(2) Wannan shĩ ne siffarsu, a cikin Attaura. Kuma siffarsu a cikin Injĩla, ita ce kamar tsiron shũka wanda ya fitar da rẽshensa, sa'an nan ya ƙarfafa shi, ya yi kauri, sa'an nan ya daidaita a kan ƙafãfunsa, yanã bãyar da sha'ãwa ga mãsu shũkar, dõmin (Allah) Ya fusãtar da kãfirai game da su. Kuma Allah Ya yi wa'adi ga waɗanda suka yi ĩmãni, kuma suka aikata ayyukan ƙwarai, daga cikinsu, da gãfara da ijãra mai girma.

مُّحَمَّدٌ رَّسُولُ ٱللَّهِ ۚ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ أَشِدَّآءُ عَلَى ٱلْكُفَّارِ
رُحَمَآءُ بَيْنَهُمْ ۖ تَرَىٰهُمْ رُكَّعًا سُجَّدًا يَبْتَغُونَ فَضْلًا
مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا ۖ سِيمَاهُمْ فِى وُجُوهِهِم
مِّنْ أَثَرِ ٱلسُّجُودِ ۚ ذَٰلِكَ مَثَلُهُمْ فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ ۚ وَمَثَلُهُمْ
فِى ٱلْإِنجِيلِ كَزَرْعٍ أَخْرَجَ شَطْـَٔهُۥ فَـَٔازَرَهُۥ
فَٱسْتَغْلَظَ فَٱسْتَوَىٰ عَلَىٰ سُوقِهِۦ يُعْجِبُ ٱلزُّرَّاعَ
لِيَغِيظَ بِهِمُ ٱلْكُفَّارَ ۗ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ مِنْهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًۢا ﴿٢٩﴾

---

(1) Nẽman falala da sana'ar hannunsu, kõ fatauci, ba su zama nauyi a kan mutãne ba, kõwanensu ya dõgara ga Allah, sa'an nan yanã rãyuwa a kan hãlãliyarsa.

(2) Kufan sujuda, shĩ ne hasken fuskõkinsu da annurinsu. Fuska ita ce madũbin zũciya. Anã gãne zũciyar ƙwarai daga fuskarta. Bã ya halatta ga mutum ya riƙa darkãka gõshinsa ga ƙasã dõmin ya yi kwãdon salla. Wannan alãmar riya ce.

Faɗakarwa. Nan ne ƙarshen dõgãyen sũrõri da ake cẽ wa Muɗawwalãtu. An ƙãre su da sũrõri biyu, Kitãl dõmin yãƙi, da Fat'h dõmin tsãrin gudãnar da siyãsa sabõda tsaron Addĩni. Bãyan haka kuma sai gajẽrun sũrõri, watau Mufassalãtu.

# SŨRATUL ḤUJURÃT

# سُورَةُ الحُجُرَاتِ

Tanã karantar da hãlãyen ƙwarai da ladubba na addini da na zaman jama'a a tsakãninsu.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُقَدِّمُوا۟ بَيْنَ يَدَىِ ٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١﴾

*1.* Yã ku waɗanda suka yi ĩmãni! Kada ku gabãta (da kõme) gaba ga Allah da ManzonSa.[1] Kuma ku yi ɗã'ã ga Allah da taƙawa. Lalle Allah Mai ji ne, Masani.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَرْفَعُوٓا۟ أَصْوَٰتَكُمْ فَوْقَ صَوْتِ
ٱلنَّبِىِّ وَلَا تَجْهَرُوا۟ لَهُۥ بِٱلْقَوْلِ كَجَهْرِ بَعْضِكُمْ
لِبَعْضٍ أَن تَحْبَطَ أَعْمَٰلُكُمْ وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿٢﴾

*2.* Yã kũ waɗanda suka yi ĩmãni! Kada ku ɗaukaka saututtukanku[2] bisa sautin Annabi, kuma kada ku bayyana sauti gare shi a magana, kamar bayyanãwar sãshenku ga sãshe, dõmin kada ayyukanku su ɓãci, alhãli kuwa kũ ba ku sani ba.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصْوَٰتَهُمْ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ
أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمْتَحَنَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمْ لِلتَّقْوَىٰ ۚ
لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٣﴾

*3.* Lalle waɗanda ke runtsẽwar saututtukansu a wurin Manzon Allah, waɗannan ne waɗanda Allah Ya jarrabi zukãtansu ga taƙawa. Sunã da wata irin gãfara da ijãra mai girma.

---

(1) Wannan ya nũna mana cẽwa bã ya halatta ga Musulmi ya yi wani aiki ko ya faɗi wata magana sai ya san hukuncin Allah a cikinsu. Kuma kada ya ƙãra wãyõnsa a kan abin da Allah Ya ce, kuma kada ya rage idan yanã da ĩkon cikãwa. Dukan wannan yakan ja Musulmi ga ɓãcin ayyukansa, watau ya yi ridda daga Musulunci.

(2) Ladubban zama da shugaba. Annabi shi ne kan shugabanni, sai dai ɗã'a gare shi wãjibi ne ga kõme, sauran shũgabanni ga abin da bai sãɓa wa shari'a ba.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُنَادُونَكَ مِن وَرَآءِ ٱلْحُجُرَٰتِ
أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٤﴾

*4*. Lalle waɗanda ke kiranka daga bãyan ɗakuna, mafi yawansu bã su aiki da hankali.

وَلَوْ أَنَّهُمْ صَبَرُوا۟ حَتَّىٰ تَخْرُجَ إِلَيْهِمْ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥﴾

*5*. Kuma dã lalle sũ, sun yi haƙuri har ka fita zuwa gare su, haƙiƙa, dã yã kasance mafi alhẽri gare su, kuma Allah Mai gãfara ne, Mai jin ƙai.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن جَآءَكُمْ فَاسِقٌۢ بِنَبَإٍ فَتَبَيَّنُوٓا۟
أَن تُصِيبُوا۟ قَوْمًۢا بِجَهَٰلَةٍ فَتُصْبِحُوا۟ عَلَىٰ مَا فَعَلْتُمْ
نَٰدِمِينَ ﴿٦﴾

*6*. Yã kũ waɗanda suka yi ĩmãni! Idan fãsiƙi[1] ya zo muku da wani babban lãbãri, to, ku nẽmi bãyãni, dõmin kada ku cũci waɗansu mutãne a cikin jãhilci, sabõda haka ku wãyi gari a kan abin da kuka aikata kunã mãsu nadãma.

وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ فِيكُمْ رَسُولَ ٱللَّهِ ۚ لَوْ يُطِيعُكُمْ فِى كَثِيرٍ
مِّنَ ٱلْأَمْرِ لَعَنِتُّمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ حَبَّبَ إِلَيْكُمُ ٱلْإِيمَٰنَ
وَزَيَّنَهُۥ فِى قُلُوبِكُمْ وَكَرَّهَ إِلَيْكُمُ ٱلْكُفْرَ وَٱلْفُسُوقَ
وَٱلْعِصْيَانَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلرَّٰشِدُونَ ﴿٧﴾

*7*. Kuma ku sani (cẽwa) lalle ne, a cikinku akwai Manzon Allah. Dã yanã bin ku ga (hãlãye) mãsu yawa na al'amarin, dã kun auku a cikin zunubi, kuma amma Allah Ya sõyar da ĩmãni a gare ku, kuma Yã ƙawãta shi a cikin zukãtanku, kuma Ya ƙyamantar da kãfirci da fãsicci da sãɓo zuwa gare ku. Waɗannan (da suka lazimci sifõfin nan) su ne shiryayyu.

فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَنِعْمَةً ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٨﴾

*8*. Bisa ga falala daga Allah da ni'ima. Kuma Allah Masani ne, Mai hikima.

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱقْتَتَلُوا۟ فَأَصْلِحُوا۟
بَيْنَهُمَا ۖ فَإِنۢ بَغَتْ إِحْدَىٰهُمَا عَلَى ٱلْأُخْرَىٰ فَقَٰتِلُوا۟

*9*. Kuma idan jama'a biyu ta mũminai suka yi yãƙi, to, ku yi sulhu, a tsakãninsu. Sai idan ɗayansu ta yi zãlunci a kan gudar, to, sai

(1) Idan wani ya kai lãbãrin ɓarna, kada a yi aiki da shi sai bãyan an bincika an san gaskiyar al'amarin, kãfin a yi aiki da shi. Fãsiƙi ga asalin kalma shi ne duka wanda ya karkace daga hanyar ƙwarai wadda aka sani. A nan, fãsiƙi, shi ne mai kai lãbãrin da yake akwai tãshin hankali a cikinsa, ko kuma abin tsõro dõmin ya sanya rũɗu a tsakãnin jama'a tun ba a san haƙiƙanin al'amarin ba.

ku yãƙi wadda ke yin zãlunci har ta kõma, zuwa ga umurnin Allah. To, idan ta kõma, sai ku yi sulhu a tsakãninsu da ãdalci, kuma ku daidaita.[1] Lalle Allah na son mãsu daidaitãwa.

ٱلَّتِي تَبۡغِي حَتَّىٰ تَفِيٓءَ إِلَىٰٓ أَمۡرِ ٱللَّهِۚ فَإِن فَآءَتۡ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَا بِٱلۡعَدۡلِ وَأَقۡسِطُوٓاْۖ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُقۡسِطِينَ ٩

*10.* Mũminai 'yan'uwan jũna kawai ne, sabõda haka ku yi sulhu a tsakãnin 'yan'uwanku biyu, kuma ku bi Allah da taƙawa, tsammãninku, a yi muku rahama.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ إِخۡوَةٞ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَ أَخَوَيۡكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ١٠

*11.* "Yã ku waɗanda suka yi ĩmãni! Kada waɗansu mutãne su yi izgili game da waɗansu mutãne, mai yiwuwa ne (abin yi wa izgilin) su kasance mafifita daga gare su (mãsu izgilin), kuma waɗansu mãtã kada su yi izgili game da waɗansu mãtã mai yiwuwa ne su kasance mafĩfita daga gare su. Kuma kada ku aibanta kanku, kuma kada ku jẽfi jũna da miyãgun sunãye na laƙabõbĩ. Tir da sũna na fãsicci a bãyãn ĩmãni. Kuma wanda bai tũba ba, to, waɗannan sũ ne azzãlumai.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا يَسۡخَرۡ قَوۡمٞ مِّن قَوۡمٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُونُواْ خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ وَلَا نِسَآءٞ مِّن نِّسَآءٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُنَّ خَيۡرٗا مِّنۡهُنَّۖ وَلَا تَلۡمِزُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ وَلَا تَنَابَزُواْ بِٱلۡأَلۡقَٰبِۖ بِئۡسَ ٱلِٱسۡمُ ٱلۡفُسُوقُ بَعۡدَ ٱلۡإِيمَٰنِۚ وَمَن لَّمۡ يَتُبۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ١١

*12.* Yã kũ waɗanda suka yi ĩmãni! Ku nĩsanci abu mai yawa na zato. Lalle sãshen zato laifi ne. Kuma kada ku yi rahõto, kuma kada sãshenku ya yi gĩbar sãshe. Shin, ɗayanku nã son ya ci naman

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱجۡتَنِبُواْ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعۡضَ ٱلظَّنِّ إِثۡمٞۖ وَلَا تَجَسَّسُواْ وَلَا يَغۡتَب بَّعۡضُكُم بَعۡضًاۚ أَيُحِبُّ أَحَدُكُمۡ أَن يَأۡكُلَ لَحۡمَ أَخِيهِ مَيۡتٗا

---

(1) Wannan tsãri na sulhu a tsãkanin al'umma biyu mãsu faɗa, shĩ ne hanya mafi kyau wadda har yanzu wayon dũniya bai kai ga yin aiki da shi ba. Dã yanzu an zauna lãfiya, dã Majalisar Ɗinkin Dũniya na iya aiki da shi. Haka yake kuma ga sauran hukunce-hukuncen mutãnen dũniya. Sharĩ'ar Musulunci sabõda ãdalcin da ke cikinta, kuma wayon dũniya bai kai ta ga anã iya zartar da shi ba, shĩ ne ya sa ƙasãshen Musulunci nã kaucẽwa gare ta, dõmin son ran shugabanninsu. Allah Ya mayar da mu ga addininmu! Dukan Musulmin da ya kauce wa sharĩ'ar Musulunci, to, ya kauce ne dõmin ya sami damar yin zãlunci, kuma idan ya halatta kaucewar, ya zama bã Musulmi ba.

فَكَرِهْتُمُوهُ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ تَوَّابٌ رَحِيمٌ ﴿١٢﴾

ɗan'uwansa yanã matacce? To, kun ƙĩ shi (cin nãman). Kuma ku bi Allah da taƙawa. Lalle Allah Mai karɓar tũba ne, Mai jin ƙai.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُمْ مِنْ ذَكَرٍ وَأُنْثَىٰ وَجَعَلْنَاكُمْ شُعُوبًا وَقَبَائِلَ لِتَعَارَفُوا إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِنْدَ اللَّهِ أَتْقَاكُمْ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ ﴿١٣﴾

*13.* Yã kũ mutãne![1] Lalle ne Mũ, Mun halitta ku daga namiji da mace, kuma Muka sanya ku dangõgi da kabĩlõli, dõmin ku san jũna. Lalle mafĩfĩcinku daraja a wurin Allah, (shĩ ne) wanda yake mafĩfĩcinku a taƙawa. Lalle ne, Allah Masani ne, Mai ƙididdigẽwa.

قَالَتِ الْأَعْرَابُ آمَنَّا قُلْ لَمْ تُؤْمِنُوا وَلَٰكِنْ قُولُوا أَسْلَمْنَا وَلَمَّا يَدْخُلِ الْإِيمَانُ فِي قُلُوبِكُمْ وَإِنْ تُطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ لَا يَلِتْكُمْ مِنْ أَعْمَالِكُمْ شَيْئًا إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٤﴾

*14.* Kauyãwa suka ce, "Mun yi ĩmãni." Ka ce, "Ba ku yi ĩmãni ba, amma dai ku ce, 'Mun mĩƙa wuya,' ĩmãni bai gama shiga a cikin zukãtanku ba. Kuma idan kun yi ɗã'ã ga Allah da ManzonSa, to, bã zai rage muku kõme daga ayyukanku ba. Lalle Allah Mai gãfara ne, Mai jin ƙai."

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ثُمَّ لَمْ يَرْتَابُوا وَجَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الصَّادِقُونَ ﴿١٥﴾

*15.* Mũminan gaskiya kawai, sũ ne waɗanda suka yi ĩmãni da Allah da ManzonSa, sa'an nan ba su yi shakka ba, kuma suka yi jihãdi da dũkiyarsu da kuma rãyukansu, cikin tafarkin Allah. Waɗannan sũ ne mãsu gaskiya.

قُلْ أَتُعَلِّمُونَ اللَّهَ بِدِينِكُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٦﴾

*16.* Ka ce, "Kuna sanar da Allah ne game da addininku, alhãli kuwa Allah Yã san abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa, kuma Allah Masani ne ga dukan kõme?"

(1) Yã kirãyi mãsu ĩmãni a cikin wannan sũra sau biyar ga abin da ya keɓãnta da su na umurni da hani kamar yadda Lukmãn ya kirãyi ɗansa wajen yi masa wasiyyõyi. Kuma ya kirãyi mutãne a wannan ãyã ga abin da ya haɗa mũminai da kãfirai wajen halitta, watau alfahari da dangantaka. Dangantaka bã ta ɗaukaka wanda taƙawarsa ba ta ɗaukaka shi ba, kuma bã ta rage wanda taƙawarsa ta ɗaukaka shi. Fĩfĩkon taƙawa, shĩ ne fĩfĩko tabbatacce.

*17.* Suna yin gõri a kanka wai sun musulunta. Ka ce, "Kada ku yi gõrin kun musulunta a kaina. Ã'a, Allah ne ke yi muku gõri dõmin Yã shiryar da ku ga ĩmãni, idan kun kasance mãsu gaskiya.

يَمُنُّونَ عَلَيْكَ أَنْ أَسْلَمُوا قُل لَّا تَمُنُّوا عَلَيَّ إِسْلَامَكُم
بَلِ اللَّهُ يَمُنُّ عَلَيْكُمْ أَنْ هَدَاكُمْ لِلْإِيمَانِ إِن كُنتُمْ
صَادِقِينَ ﴿١٧﴾

*18.* "Lalle Allah Yanã sanin gaibin sammai da ƙasa, kuma Allah Mai gani ne ga abin da kuke aikatãwa."

إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ غَيْبَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاللَّهُ
بَصِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨﴾




Tanã karantar da yadda mai wa'azi zai yi amfãni da kalmõmi da kuma ma'anõni mãsu tãsiri ga rai. Annabi yakan yi huɗuba da ita a kan mimbarinsa.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ƙ̃. Inã rantsuwa da Alƙur'ãni Mai girma.

قٓ وَالْقُرْآنِ الْمَجِيدِ ﴿١﴾

*2.* Ã'a, sun yi mãmãki, cewa mai gargaɗi, daga gare su, yã zo musu, sai kãfirai suka ce, "Wannan wani abu ne mai ban mãmãki."

بَلْ عَجِبُوا أَن جَاءَهُم مُّنذِرٌ مِّنْهُمْ
فَقَالَ الْكَافِرُونَ هَٰذَا شَيْءٌ عَجِيبٌ ﴿٢﴾

*3.* "Shin, idan muka mutu, kuma muka kasance turɓãya (zã a kõmo da mu)? Waccan kõmowa ce mai nĩsa."

أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا ذَٰلِكَ رَجْعٌ بَعِيدٌ ﴿٣﴾

*4.* Lalle ne, Mun san abin da ƙasã ke ragẽwa daga gare su, kuma wurinMu akwai wani littãfi mai tsarẽwa.

قَدْ عَلِمْنَا مَا تَنقُصُ الْأَرْضُ مِنْهُمْ وَعِندَنَا كِتَابٌ
حَفِيظٌ ﴿٤﴾

بَلْ كَذَّبُوا بِالْحَقِّ لَمَّا جَاءَهُمْ فَهُمْ فِي أَمْرٍ مَرِيجٍ ٥

5. Ã'a, sun ƙaryata ne game da gaskiyar a lõkacin da ta je musu, sabõda haka sunã a cikin wani al'amari mai raurawa.

أَفَلَمْ يَنْظُرُوا إِلَى السَّمَاءِ فَوْقَهُمْ كَيْفَ بَنَيْنَاهَا
وَزَيَّنَّاهَا وَمَا لَهَا مِنْ فُرُوجٍ ٦

6. Shin, to, ba su yi dubi ba zuwa ga samã, a bisa gare su, yadda Muka gina ta, kuma Muka ƙawãce ta, kuma bã ta da wadansu tsã-ogi?

وَالْأَرْضَ مَدَدْنَاهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَاسِيَ
وَأَنْبَتْنَا فِيهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ ٧

7. Da ƙasã, Mun miƙe ta, kuma Mun jẽfa kafaffun duwãtsu a cikinta, kuma Mun tsirar, a cikinta daga kõwane ma'auri mai ban sha'awa?

تَبْصِرَةً وَذِكْرَىٰ لِكُلِّ عَبْدٍ مُنِيبٍ ٨

8. Dõmin wãyar da ido da tunãtarwa ga dukan bãwa mai tawakkali?

وَنَزَّلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً مُبَارَكًا فَأَنْبَتْنَا بِهِ جَنَّاتٍ
وَحَبَّ الْحَصِيدِ ٩

9. Kuma Mun sassaukar, daga samã, ruwa mai albarka, sa'an nan Muka tsirar game da shi (itãcen) lambuna da ƙwãya abin girbẽwa.

وَالنَّخْلَ بَاسِقَاتٍ لَهَا طَلْعٌ نَضِيدٌ ١٠

10. Da itãcen dabĩno dõgãye, sunã da 'ya'yan itãce gunda mãsu hauhawar jũna.

رِزْقًا لِلْعِبَادِ وَأَحْيَيْنَا بِهِ بَلْدَةً مَيْتًا كَذَٰلِكَ الْخُرُوجُ ١١

11. Dõmin arziki ga bãyi, kuma Muka rãyar da ƙasa matacciya game da shi. Kamar wannan ne fita daga kabari take.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَأَصْحَابُ الرَّسِّ وَثَمُودُ ١٢

12. Mutãnen Nũhu sun ƙaryata, a gabãninsu (mutãnen yanzu) da ma'abũta Rassi,(1) da Samũdãwa.

وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ وَإِخْوَانُ لُوطٍ ١٣

13. Da Ãdãwa da Fir'auna da 'yan'uwan Lũdu.

(1) Rassi sunan wata rijiya ce. Mutãnenta na zaune a gẽfenta da dabbõbinsu, sunã bauta wa gumãka, aka aika musu wani Annabi, anã ce da shi Hanzala bn Safwan kõ kuma waninsa.

*14.* Da ma'abũta ƙunci[1] da mutãnen Tubba'u,[2] kõwanensu ya ƙaryata Manzanni, sai ƙyacẽwaTa ta tabbata.

وَأَصْحَٰبُ ٱلْأَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ كُلٌّ كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ
فَحَقَّ وَعِيدِ ﴿١٤﴾

*15.* Shin, to, Mun kãsa ne game da halittar farko? Ã'a, su, sunã a cikin rikici daga halitta sãbuwa.

أَفَعَيِينَا بِٱلْخَلْقِ ٱلْأَوَّلِ بَلْ هُمْ فِى لَبْسٍ مِّنْ خَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٥﴾

*16.* Kuma lalle ne, haƙĩƙa, Mun halitta mutum, kuma Mun san abin da ransa ke yin waswãsi da shi, kuma Mũ ne mafi kusanta zuwa gare shi daga lakar jannayẽnsa.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِۦ نَفْسُهُۥ
وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ ٱلْوَرِيدِ ﴿١٦﴾

*17.* A lõkacin da mãsu haɗuwa biyu suke haɗuwa daga dãma, kuma daga hagu akwai wani (mala'ika) zaunanne.

إِذْ يَتَلَقَّى ٱلْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ قَعِيدٌ ﴿١٧﴾

*18.* Bã ya lafazi da wata magana fãce a lĩƙe da shi akwai mai tsaro halartacce.

مَّا يَلْفِظُ مِن قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ ﴿١٨﴾

*19.* Kuma mãyen mutuwa ya jẽ da gaskiya. Wannan shĩ ne abin da ka kasance daga gare shi kanã bijirẽwa.

وَجَآءَتْ سَكْرَةُ ٱلْمَوْتِ بِٱلْحَقِّ ذَٰلِكَ
مَا كُنتَ مِنْهُ تَحِيدُ ﴿١٩﴾

*20.* Kuma aka hũra a cikin ƙaho. Wancan yinin ƙyacẽwar ne fa.

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْوَعِيدِ ﴿٢٠﴾

*21.* Kuma kõwane rai ya zo, tãre da shi akwai mai kõra da mai shaida.

وَجَآءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّعَهَا سَآئِقٌ وَشَهِيدٌ ﴿٢١﴾

*22.* (Sai a ce masa), "Lalle ne, haƙĩƙa, ka kasance a cikin gafala daga wannan. To, Mun kuranye maka rufinka, sabõda haka ganinka a yau, mai kaifi ne."

لَّقَدْ كُنتَ فِى غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا عَنكَ غِطَآءَكَ
فَبَصَرُكَ ٱلْيَوْمَ حَدِيدٌ ﴿٢٢﴾

---

(1) Ma'abũta ƙunci, mutãnen Shu'aibu ne na farko. Bãyan an halaka su, sa'an nan ya tafi Madayana.

(2) Tubba'u, Sarkin Himyar ne, a Yemen, yã musulunta amma mutãnensa suka ƙi bin sa ga addini, aka halaka su, shi kuma ya tsĩra. Shĩ ne sarki wanda ya sãɓã wa ƙã'ida: ya musulunta amma mabiyansa ba su musulunta ba.

23. Kuma abõkin hadinsa[1] ya ce, "Wannan shi ne abin da ke tãre da ni halarce."

وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ٢٣

24. (A ce wa malã'iku) "Ku jẽfa, a cikin Jahannama, dukan mai yawan kãfirci, mai tsaurin rai.

أَلْقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ٢٤

25. "Mai yawan hanãwa ga alhẽri, mai zãlunci, mai shakka.

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ٢٥

26. "Wanda ya sanya, tãre da Allah, wani abin bautãwa na dabam, sabõda haka ku jẽfa shi a cikin azãba mai tsanani."

ٱلَّذِي جَعَلَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَأَلْقِيَاهُ
فِي ٱلْعَذَابِ ٱلشَّدِيدِ ٢٦

27. Abõkin hadinsa[2] ya ce, "Yã Ubangijinmu! Ban sanya shi girman kai ba, kuma amma ya kasance a cikin ɓata mai nĩsa."

۞ قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَآ أَطْغَيْتُهُۥ
وَلَٰكِن كَانَ فِي ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ٢٧

28. Ya ce, "Kada ku yi husũma a wuriNa, alhãli Na gabãtar da ƙyacewa zuwa gare ku.

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا۟ لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ إِلَيْكُم بِٱلْوَعِيدِ ٢٨

29. "Bã a musanya magana a wuriNa. Kuma Ban zama Mai zãlunci ba ga bãyiNa."

مَا يُبَدَّلُ ٱلْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَآ أَنَا۠ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ٢٩

30. Rãnar da Muke cẽwa ga Jahannama, "Shin, kin cika?" Kuma ta ce, "Ashe,[3] akwai wani ƙãri?"

يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ ٱمْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ٣٠

31. Kuma a kusantar dã Aljanna ga mãsu taƙawa, ba da nĩsa ba.

وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ بَعِيدٍ ٣١

---

(1) Malã'ika mai rubũtun aikinsa. Bã ya rabuwa da shi sai a hãlãye uku, wurin jimã'i da salga da wanka. Malã'ikan da aka hada shi da shi dõmin ya rubũta ayyukansa.

(2) Shaidanin da ke tãre da shi. A cikin Hadĩsi an ruwaito cẽwa kõwa yana da Shaidani tãre da shi, sai dai idan ya rinjãye shi, da bin abin da Allah Ya aza masa, ko kuma shi Shaidãnin ya rinjãye shi da bin son zũciyarsa.

(3) Wannan jawãbi na Jahannama yanã daukar ma'anõni biyu. Ta farko tanã nũna ta cika ƙwarai, amma tanã kũkan a ƙãra mata wani abu a cikinta. Wannan fassara ta yi daidai da ayãr da ta ce, "Lalle na cika Jahannama daga aljannu da mutãne gabã daya." Sura ta 32, ãyã ta 13. Fassara ta biyu, ita ce Jahannama nã nẽman ƙãri tanã hushi sabõda mãsu sãɓa wa umurnin Allah. Sũra ta 67 ãyõyi 6, 7 da 8.

32. "Wannan shĩ ne abin da ake yi muku wa'adi da shi ga dukan mai yawan kõmawa ga Allah, mai tsarẽwar (umurninSa).

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ٣٢

33. "Wanda ya ji tsõron Mai rahama a fake,[1] kuma ya zo da wata irin zũciya mai tawakkali."

مَّنْ خَشِيَ ٱلرَّحْمَٰنَ بِٱلْغَيْبِ وَجَآءَ بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ٣٣

34. (A ce musu) "Ku shige ta da aminci.[2] Waccan ita ce rãnar dawwama.

ٱدْخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُلُودِ ٣٤

35. Sunã da abin da suke so a cikinta, kuma tãre da Mũ akwai ƙãrin ni'ima.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ٣٥

36. Kuma da yawa Muka halakar, a gabãninsu, (mutãnen yanzu) daga waɗansu al'ummomi, (waɗanda suke) sũ ne mafi ƙarfin damƙa daga gare su, sa'an nan suka yi bincike a cikin ƙasãshe: 'Kõ akwai wurin tsĩra?'[3] (Babu).

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَشَدُّ مِنْهُم بَطْشًا فَنَقَّبُوا۟ فِى ٱلْبِلَٰدِ هَلْ مِن مَّحِيصٍ ٣٦

37. Lalle ne a cikin wancan, akwai tunãtarwa ga wanda zũciyarsa ta kasance gare shi, kõ kuwa ya jẽfa saurãro, alhãli kuwa yanã halarce (da hankalinsa).

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُۥ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى ٱلسَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ٣٧

38. Kuma lalle ne, haƙĩƙa, Mun halitta sammai da ƙasã da abin da ke a tsakãninsu, a cikin kwãnaki shida, alhãli wata 'yar wahala ba ta shãfe Mu ba.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٍ ٣٨

39. Sabõda haka, ka yi haƙuri a kan abin da suke fadã, kuma ka yi

فَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ

(1) Tsoron Allah a fake, shĩ ne a bauta masa, bã da riya ba, bayyane da ɓõye duka ɗaya.

(2) Kõ kuma ku shiga da sallama.

(3) Sun nẽmi wurin tsĩra, ba su sãmu ba, sabõda haka kãfiran yanzu ma bã su iya sãmun wurin tsĩra, sai dai idan sun kõma ga Allah ta hanyar ManzonSa kawai, watau taƙawa ga Allah ke nan. Anã kãre azãbarSa da ibãdarSa kamar yadda Yake so.

tasbīhi[1] game da gõdẽ wa Ubangijinka (watau ka yi salla) a gabãnin fitõwar rãnã da gabãnin ɓacẽwarta.

*40.* Kuma daga dare, sai ka yi tasbīhi a gare Shi da bãyan sujada.

*41.* Kuma ka saurãra a rãnar da mai kira ke yin kira daga wuri[2] makusanci.

*42.* Rãnar da suke saurãron tsãwa da gaskiya. Wancan shī ne yinin fita (daga kabari).

*43.* Lalle Mũ ne haƙīƙatan, Mu ne ke rãyarwa, kuma Mũ ne ke kashẽwa, kuma zuwa gare Mu kawai ne makõmar take.

*44.* Rãnar da ƙasã ke tsattsãgẽwa daga gare su, sunã mãsu gaggãwa. Wancan tãrãwar mutãne ne, mai sauƙi a gare Mu.

*45.* Mũ ne mafi sani game da abin da suke faɗi, kuma bã zã ka zama mai tīlasta su ba. Sabõda haka ka tunatar game da Alƙur'ani,[3] ga wanda ke tsõron ƙyacẽwãTa.

قَبْلَ طُلُوعِ ٱلشَّمْسِ وَقَبْلَ ٱلْغُرُوبِ ﴿٣٩﴾

وَمِنَ ٱلَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَأَدْبَٰرَ ٱلسُّجُودِ ﴿٤٠﴾

وَٱسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ ٱلْمُنَادِ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٤١﴾

يَوْمَ يَسْمَعُونَ ٱلصَّيْحَةَ بِٱلْحَقِّ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُرُوجِ ﴿٤٢﴾

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِۦ وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٣﴾

يَوْمَ تَشَقَّقُ ٱلْأَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًا ذَٰلِكَ
حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيرٌ ﴿٤٤﴾

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِجَبَّارٍ
فَذَكِّرْ بِٱلْقُرْءَانِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ﴿٤٥﴾

---

(1) Tasbīhi game da gõde wa Allah a gabãnin fitar rãnã, shi ne sallar asuba, na gabãnin ɓacẽwarta, shi ne sallar Azahar da La'asar. Daga dare kuwa, shī ne sallar Magariba da Issha'i. Bãyan sujada, shī ne sallõli na nafila kuma ma'anarsa a nan tasbīhi da tahmīdi da kabbarõri a bãyan sallõli farillai talãtin da uku kõwace, sa'an nan a cika ɗari da addu'ar da aka ruwaito a nan.

(2) Mai kira shī ne Isrãfīlu a cikin ƙaho a Baitil Maƙadis dõmin a nan ƙasa ta fi zama kusa da samã.

(3) Wannan ya nũna ba a wa'azi da ilmin da bã daga Alƙur'ãni aka fitar da shi ba, sai fa idan bai sãɓa wa abin da ke cikin Alƙur'ãni ba.




Tanã karantar da gaggawar saũkar azabar Allah ga waɗanda suka ƙi bin umurninSa ko suka sãɓa wa haninSa.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Inã rantsuwa da iskõki mãsu shẽƙar abũbuwa, shẽƙẽwa.

وَٱلذَّٰرِيَٰتِ ذَرۡوٗا ١

*2.* Sa'an nan da girãgizai mãsu ɗaukar nauyi (na ruwa).

فَٱلۡحَٰمِلَٰتِ وِقۡرٗا ٢

*3.* Sa'an nan da jirãge mãsu gudãna (a kan ruwa) da sauƙi.

فَٱلۡجَٰرِيَٰتِ يُسۡرٗا ٣

*4.* Sa'an nan da malã'iku mãsu rabon al'amari (bisa umurnin Allah).

فَٱلۡمُقَسِّمَٰتِ أَمۡرًا ٤

*5.* Lalle abin da ake yi muku alkawari (da zuwansa), haƙĩƙa gaskiya ne.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٞ ٥

*6.* Kuma lalle sakamako (ga ayyukanku), haƙĩƙa, mai aukuwa ne.

وَإِنَّ ٱلدِّينَ لَوَٰقِعٞ ٦

*7.* Inã rantsuwa da samã ma'abũciyar hanyõyi (na tafiyar taurãri da sautin rediyo).

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلۡحُبُكِ ٧

*8.* Lalle kũ, haƙĩƙa, kunã cikin magana mai sãɓa wa jũna (game da Alƙur'ãni).

إِنَّكُمۡ لَفِي قَوۡلٖ مُّخۡتَلِفٖ ٨

*9.* Anã karkatar da wanda aka jũyar (daga gaskiya).

يُؤۡفَكُ عَنۡهُ مَنۡ أُفِكَ ٩

*10.* An la'ani mãsu ƙiri-faɗi.

قُتِلَ ٱلۡخَرَّٰصُونَ ١٠

*11.* Waɗanda suke shagala a cikin zurfin jãhilci.

ٱلَّذِينَ هُمْ فِى غَمْرَةٍ سَاهُونَ ﴿١١﴾

*12.* Sunã tambaya, "Yaushe ne rãnar sakamako zã ta auku?"

يَسْـَٔلُونَ أَيَّانَ يَوْمُ ٱلدِّينِ ﴿١٢﴾

*13.* Rãnar da suke a kan wuta anã fitinar su.

يَوْمَ هُمْ عَلَى ٱلنَّارِ يُفْتَنُونَ ﴿١٣﴾

*14.* (A ce musu) "Ku ɗanɗani fitinarku, wannan shĩ ne abin da kuka kasance kunã nẽman zuwansa da gaggãwa."

ذُوقُوا۟ فِتْنَتَكُمْ هَـٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٤﴾

*15.* Lalle mãsu taƙawa sunã a cikin lambunan itãce da marẽmari.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّـٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٥﴾

*16.* Sunã mãsu ɗĩbar abin da Ubangijinsu Ya bã su. Lalle sũ, sun kasance mãsu kyautatãwa a gabãnin haka (a dũniya).

ءَاخِذِينَ مَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَبْلَ ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ ﴿١٦﴾

*17.* Sun kasance a lõkaci kaɗan na dare suke yin barci.

كَانُوا۟ قَلِيلًا مِّنَ ٱلَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ ﴿١٧﴾

*18.* Kuma a lõkutan asuba sunã ta yin istigfãri.

وَبِٱلْأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿١٨﴾

*19.* Kuma a cikin dũkiyarsu akwai hakki ga (matalauci) mai rõƙo da wanda aka hana wa rõƙo.

وَفِىٓ أَمْوَٰلِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّآئِلِ وَٱلْمَحْرُومِ ﴿١٩﴾

*20.* Kuma a cikin ƙasã akwai ãyõyi ga mãsu yaƙĩni.

وَفِى ٱلْأَرْضِ ءَايَـٰتٌ لِّلْمُوقِنِينَ ﴿٢٠﴾

*21.* Kuma a cikin rãyukanku (akwai ãyõyi). To, bã zã ku dũbãwa ba?

وَفِىٓ أَنفُسِكُمْ ۚ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٢١﴾

*22.* Kuma a cikin samã arzikinku (yake fitõwa) da abin da ake yi muku alkawari.

وَفِى ٱلسَّمَآءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوعَدُونَ ﴿٢٢﴾

*23.* To, kuma Ina rantsuwa da Ubangijin sama da ƙasã, lalle Shĩ (abin da ake yi muku alkawari), haƙĩƙa, gaskiya ne, kamar abin da kuka zamo kunã karantãwa na magana.

فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ إِنَّهُۥ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَآ أَنَّكُمْ تَنطِقُونَ ﴿٢٣﴾

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ضَيْفِ إِبْرَٰهِيمَ ٱلْمُكْرَمِينَ ﴿٢٤﴾

*24.* Shin, lãbãrin bãƙin Ibrãhĩm, waɗanda aka girmama, ya zo maka?

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَقَالُوا۟ سَلَٰمًا ۖ قَالَ سَلَٰمٌ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ﴿٢٥﴾

*25.* A lõkacin da suka shiga gare shi, sai suka yi sallama; ya ce "Aminci ya tabbata a gare ku, mutãne bãƙi!"

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ﴿٢٦﴾

*26.* Sai ya jũya zuwa ga iyãlinsa, sa'an nan ya zo da maraƙi tutturna.

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٢٧﴾

*27.* Sai ya kusantar da shi zuwa gare su, ya ce, "Bã zã ku ci ba?"

فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٍ ﴿٢٨﴾

*28.* Sai ya ji tsõro daga gare su. Suka ce, "Kada ka ji tsõro." Kuma suka yi masa bushãra da (haihuwar) wani yaro mai ilmi.

فَأَقْبَلَتِ ٱمْرَأَتُهُۥ فِى صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ﴿٢٩﴾

*29.* Sai matarsa ta fuskanta cikin ƙyallõwa, har ta mari fuskarta, kuma ta ce, "Tsõhuwa bakarãriya (zã ta haihu)!"

قَالُوا۟ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٣٠﴾

*30.* Suka ce, "Kamar haka Ubangijinki Ya faɗa. Lalle Shĩ, Shĩ ne Mai hikima, Mai ilmi."

۞ قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٣١﴾

*31.* (Ibrãhĩm) ya ce, "To, mẽne ne babban al'amarinku, yã kũ Manzanni!"

قَالُوٓا۟ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ﴿٣٢﴾

*32.* Suka ce, "Lalle mũ, an aike mu zuwa ga waɗansu mutãne, mãsu laifi.

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ﴿٣٣﴾

*33.* "Dõmin mu saka musu waɗansu duwãtsu na wani yumɓu (bom).

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ﴿٣٤﴾

*34.* "Waɗanda aka yi wa alãma daga wajen Ubangijinka, dõmin mãsu ɓarna."

فَأَخْرَجْنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٣٥﴾

*35.* Sa'an nan Muka fitar da wanda ya kasance a cikinta daga mũminai.

*36.* Sai dai ba mu sãmu ba, a cikinta, fãce gida guda na Musulmi.

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ٣٦

*37.* Kuma Muka bar wata ãyã, a cikinta, ga waɗanda ke jin tsõron azãba, mai raɗaɗi.

وَتَرَكْنَا فِيهَآ ءَايَةً لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٣٧

*38.* Kuma ga Mũsã, a lõkacin da Muka aiko shi zuwa ga Fir'auna da wani dalĩli bayananne.

وَفِي مُوسَىٰٓ إِذْ أَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ٣٨

*39.* Sai ya jũya bãya tãre da ƙarfinsa, kuma ya ce, "Mai sihiri ne kõ kuwa mahaukaci!"

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِۦ وَقَالَ سَٰحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ٣٩

*40.* Sabõda haka Muka kama shi tãre da rundunarsa, sa'an nan Muka jẽfa su a cikin tẽku, alhãli kuwa yanã wanda ake zargi.

فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِي ٱلْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ٤٠

*41.* Kuma ga Ãdãwa, a lõkacin da Muka aika iska ƙẽƙasasshiya a kansu.

وَفِي عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلرِّيحَ ٱلْعَقِيمَ ٤١

*42.* Bã ta barin kõme da ta jẽ a kansa, fãce ta mayar da shi kamar rududdugaggun ƙasũsuwa.

مَا تَذَرُ مِن شَيْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَٱلرَّمِيمِ ٤٢

*43.* Kuma ga Samũdãwa, a lõkacin da aka ce musu, "Ku ji ɗan dãɗi har wani ɗan lõkaci!"

وَفِي ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا۟ حَتَّىٰ حِينٍ ٤٣

*44.* Sai suka yi girman kai ga umurnin Ubangijinsu, sabõda haka tsãwa ta kãma su, alhãli kuwa sunã kallo.

فَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ
وَهُمْ يَنظُرُونَ ٤٤

*45.* Ba su kõ sãmu dãmar tsayãwa ba, kuma ba su kasance mãsu nẽman ãgaji ba.

فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مِن قِيَامٍ وَمَا كَانُوا۟ مُنتَصِرِينَ ٤٥

*46.* Da mutãnen Nũhu a gabãnin haka, lalle sun kasance waɗansu irin mutãne ne fãsiƙai.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ٤٦

*47.* Kuma samã, mun gina ta da wani irin ƙarfi, alhãli kuwa lalle Mũ ne Mãsu yalwatãwa.

وَٱلسَّمَآءَ بَنَيْنَٰهَا بِأَيْي۟دٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ٤٧

48. Kuma ƙasã Mun shimfiɗa ta, To, madalla da mãsu shimfiɗãwa, Mũ.

وَٱلْأَرْضَ فَرَشْنَٰهَا فَنِعْمَ ٱلْمَٰهِدُونَ ﴿٤٨﴾

49. Kuma daga kõme Mun halitta nau'i biyu, watakila zã ku yi tunãni.

وَمِن كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٤٩﴾

50. Sabõda haka ku gudu zuwa ga Allah, lalle nĩ mai gargaɗi kawai ne a gare ku, mai bayyanannen gargaɗi.

فَفِرُّوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ ۖ إِنِّى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾

51. Kuma kada ku sanya, tãre da Allah, wani abin bautãwa na dabam, lalle nĩ, mai gargaɗi kawai ne a gare ku, mai bayyanannen gargaɗi.

وَلَا تَجْعَلُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۖ إِنِّى لَكُم مِّنْهُ
نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥١﴾

52. Kamar haka dai wani Manzo bai jẽ wa waɗanda ke gabãninsu ba fãce sun ce, "Mai sihiri ne kõ mahaukaci."

كَذَٰلِكَ مَآ أَتَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُوا۟
سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾

53. Shin, sunã yi wa jũna wasiyya da shi ne? Ã'a, sũ dai mutãne ne mãsu girman kai.

أَتَوَاصَوْا۟ بِهِۦ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٥٣﴾

54. Sai ka jũya daga barinsu, kuma kai ba abin zargi ba ne.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٍ ﴿٥٤﴾

55. Kuma ka tunãtar, dõmin tunãtarwa tanã amfãnin mũminai.

وَذَكِّرْ فَإِنَّ ٱلذِّكْرَىٰ تَنفَعُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٥﴾

56. Kuma Ban halitta aljannu da mutãne ba sai dõmin su bauta Mini.

وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ ﴿٥٦﴾

57. Bã Ni nufin (sãmun) wani arziki daga gare su, Bã Ni nufin su (yi Mini hidimar) ciyar da Ni.[1]

مَآ أُرِيدُ مِنْهُم مِّن رِّزْقٍ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطْعِمُونِ ﴿٥٧﴾

58. Lalle Allah Shĩ ne Mai arzutãwa, Mai ikon yi, Mai cikakken ƙarfi.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلْقُوَّةِ ٱلْمَتِينُ ﴿٥٨﴾

59. To, lalle waɗanda suka yi zãlunci sunã da wasaki (na ɗiban zunubi) kamar wasakin abõkansu,

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذَنُوبًا مِّثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَٰبِهِمْ

(1) Bã Ni nufin su sãmo Mini abinci, kuma bã Ni nufin su dafa Mini abinci.

sabõda haka kada su yi Mini gaggãwa.

فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ ٥٩

*60.* Sabõda haka bone ya tabbata ga waɗanda suka kãfirta, daga rãnar su wadda aka yi musu alkawari.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا مِن يَوْمِهِمُ الَّذِي يُوعَدُونَ ٦٠




Tanã karantar da yadda ake rumãtar da abõkin husũma da hujjõji da kuma jan hankalinsa zuwa ga gaskiya.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Inã rantsuwa da Ɗũr (Dũtsen Mũsã).

وَالطُّورِ ١

*2.* Da wani littãfi rubũtacce.

وَكِتَابٍ مَّسْطُورٍ ٢

*3.* A cikin wata takardar fãta shimfiɗaɗɗa.

فِي رَقٍّ مَّنشُورٍ ٣

*4.* Da Gidan da aka rãyar da shi (da ibãda).

وَالْبَيْتِ الْمَعْمُورِ ٤

*5.* Da rufin nan da aka ɗaukaka.

وَالسَّقْفِ الْمَرْفُوعِ ٥

*6.* Da tẽkun nan da aka cika (da ruwa).

وَالْبَحْرِ الْمَسْجُورِ ٦

*7.* Lalle azãbar Ubangijinka, haƙiƙa, mai aukuwa ce.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَاقِعٌ ٧

*8.* Bã ta da mai tunkuɗẽwa.

مَّا لَهُ مِن دَافِعٍ ٨

*9.* Rãnar da samã ke yin mõtsi tanã kai kãwo.

يَوْمَ تَمُورُ السَّمَاءُ مَوْرًا ٩

*10.* Kuma duwãtsu nã tafiya sunã shũɗẽwa.

وَتَسِيرُ الْجِبَالُ سَيْرًا ١٠

*11.* To, bone yã tabbata a rãnar nan ga mãsu ƙaryatãwa.

فَوَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١١﴾

*12.* Waɗanda suke a cikin kududdufi sunã wãsã.

الَّذِينَ هُمْ فِي خَوْضٍ يَلْعَبُونَ ﴿١٢﴾

*13.* Rãnar da zã a tunkuɗa su zuwa wutar Jahannama, tunkuɗãwa.

يَوْمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ﴿١٣﴾

*14.* (A ce musu) "Wannan ita ce wutar da kuka kasance kunã ƙaryatãwa game da ita.

هَٰذِهِ النَّارُ الَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿١٤﴾

*15.* "To, shin, wannan sihiri ne kõ kuwa kũ ne bã ku gani?

أَفَسِحْرٌ هَٰذَا أَمْ أَنتُمْ لَا تُبْصِرُونَ ﴿١٥﴾

*16.* "Ku shigẽ ta. To, ku yi haƙuri ko kuma kada ku yi haƙuri, daidai ne a kanku, kawai anã yi muku sakamakon abin da kuka kasance kunã aikatãwa."

اصْلَوْهَا فَاصْبِرُوا أَوْ لَا تَصْبِرُوا سَوَاءٌ عَلَيْكُمْ ۖ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

*17.* Lalle mãsu taƙawa sunã a cikin gidãjen Aljanna da wata ni'ima.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَنَعِيمٍ ﴿١٧﴾

*18.* Sunã mãsu jin dãɗi da abin da Ubangijinsu Ya ba su, kuma Ubangijinsu Ya tsãre musu azãbar Jahĩm.

فَاكِهِينَ بِمَا آتَاهُمْ رَبُّهُمْ وَوَقَاهُمْ رَبُّهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿١٨﴾

*19.* (A ce musu) "Ku ci, ku sha, da ni'ima, dõmin abin da kuka kasance kunã aikatãwa."

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

*20.* Sunã kishingiɗe a kan karagu waɗanda ke cikin sahu, kuma Muka aurar da su waɗansu mãtã mãsu farin idãnu, mãsu girmansu.

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّصْفُوفَةٍ ۖ وَزَوَّجْنَاهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٢٠﴾

*21.* Kuma waɗanda suka yi ĩmãni kuma zũriyarsu[1] suka bĩ su ga ĩmãnin, Mun riskar da zũriyarsu da

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَاتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَانٍ أَلْحَقْنَا

(1) Wannan ãyã tanã nũna yadda wani ke cẽton wani sabõda kusanci dõmin a ƙãra ɗaukaka mai cẽton. Sharaɗin cẽton, shĩ ne wanda ake cẽton yanã da nãsa ĩmanin. Wanda jinginarsa ta halaka bãbu mai cẽtonsa. Zuriya ta haɗa uwãye da almajiran malami sãlihi. Suna shiga a cikin cẽtonsa.

su, alhãli kuwa bã da Mun rage musu kõme ba daga aikinsu, kõwane mutum jingina ne ga abin da ya sanã'anta.

*22.* Kuma Muka yalwata musu 'ya'yan itãce da nãma irin wanda suke marmari.

*23.* Sunã mĩƙa wa jũnansu a cikinta hinjãlan giya, wadda bãbu yãsassar magana a cikinta, kuma bãbu jin nauyin zunubi.

*24.* Kuma waɗansu samãri nã gẽwayãwa a kansu, kamar dai sũ lu'ulu'u ne wanda ke kulle.

*25.* Waɗansunsu suka fuskanta zuwa ga waɗansu, sunã tambayar jũna.

*26.* Suka ce, "Lalle mũ, mun kasance a gabãnin wannan (a dũniya) a cikin iyãlanmu munã jin tsõro.

*27.* "To, Allah Yã yi mana kyautar falala, kuma Yã tsare mana azãbar iskar zãfi.

*28.* "Lalle mũ, mun kasance, a gãbanin haka, munã kiran Sa. Lalle Shĩ, Shĩ ne Mai kyautatãwa, Mai rahama."

*29.* To, ka tunãtar, kai fa, sabõda ni'imar Ubangijinka, bã bõka kake ba, kuma bã mahaukaci ba.

*30.* Shin, zã su ce, "Mawãƙi ne, munã jiran masĩfun mutuwa game da shi"?

*31.* Ka ce, "Ku yi jira, domin nĩ ma lalle inã a cikin mãsu jira tãre da ku."

بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَآ أَلَتْنَٰهُم مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَيْءٍ
كُلُّ ٱمْرِيٍٕ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ﴿٢١﴾

وَأَمْدَدْنَٰهُم بِفَٰكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢٢﴾

يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأْسًا لَّا لَغْوٌ فِيهَا وَلَا تَأْثِيمٌ ﴿٢٣﴾

۞ وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَّهُمْ كَأَنَّهُمْ
لُؤْلُؤٌ مَّكْنُونٌ ﴿٢٤﴾

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٢٥﴾

قَالُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِىٓ أَهْلِنَا مُشْفِقِينَ ﴿٢٦﴾

فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ ٱلسَّمُومِ ﴿٢٧﴾

إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلُ نَدْعُوهُ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْبَرُّ ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٨﴾

فَذَكِّرْ فَمَآ أَنتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ
وَلَا مَجْنُونٍ ﴿٢٩﴾

أَمْ يَقُولُونَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيْبَ ٱلْمَنُونِ ﴿٣٠﴾

قُلْ تَرَبَّصُوا۟ فَإِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُتَرَبِّصِينَ ﴿٣١﴾

32. Shin, hankulansu ne ke umarnin su da wannan, kõ kuwa sũ wasu mutãne ne mãsu ƙetare haddi?

أَمْ تَأْمُرُهُمْ أَحْلَٰمُهُم بِهَٰذَآ ۚ أَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٣٢﴾

33. Shin, cẽwa suke yi, "Shi ne ke ƙãga faɗarsa"? Ã'a ba su dai yi ĩmãni ba.

أَمْ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُۥ ۚ بَل لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٣﴾

34. Sai su zõ da wani lãbãri mai misãlinsa, idan sun kasance sũ mãsu gaskiya ne.

فَلْيَأْتُوا۟ بِحَدِيثٍ مِّثْلِهِۦٓ إِن كَانُوا۟ صَٰدِقِينَ ﴿٣٤﴾

35. Shin, an halitta su ne bã daga kõme ba, kõ kuwa sũ ne mãsu yin halitta?

أَمْ خُلِقُوا۟ مِنْ غَيْرِ شَىْءٍ أَمْ هُمُ ٱلْخَٰلِقُونَ ﴿٣٥﴾

36. Shin, sun halitta sammai da ƙasa ne? Ã'a ba su dai yi ĩmãnin yaƙĩni ba.

أَمْ خَلَقُوا۟ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ ۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ﴿٣٦﴾

37. Shin, taskõkin Ubangijinka, sunã a wurinsu ne? Kõ kuwa sũ ne mãsu rinjãya?

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمْ هُمُ ٱلْمُصَۣيْطِرُونَ ﴿٣٧﴾

38. Shin, sunã da wani tsãni ne wanda suke (hawa sunã) saurãron (lãbãrin samã) a cikinsa? Sai mai saurarõnsu ya zo da wani dalĩli bayyananne.

أَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَسْتَمِعُونَ فِيهِ ۖ فَلْيَأْتِ مُسْتَمِعُهُم
بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

39. Shin, Yanã[1] da 'ya'ya mãtã ne kuma kũ, kunã da ɗiya maza ne?

أَمْ لَهُ ٱلْبَنَٰتُ وَلَكُمُ ٱلْبَنُونَ ﴿٣٩﴾

40. Shin, kanã tambayar su wata ijãra ne, sabõda haka suka zama mãsu jin nauyin biyan tãrar?

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤٠﴾

41. Shin, a wurinsu akwai ilmin gaibi, sabõda haka sunã rubũtãwa?

أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤١﴾

42. Shin, sunã nufin wani kaidi ne? To, waɗanda suka kãfirta sũ ne waɗanda ake yi wa kaidi.

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا ۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هُمُ ٱلْمَكِيدُونَ ﴿٤٢﴾

(1) Waɗansu Lãrabãwa sunã kiran malã'iku 'ya'yan Allah mãtã, sunã kuma bauta musu dõmin su cẽce su daga Allah, suna yin gumãka da sũnansu.

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٤٣

*43.* Shin, sunã da wani abin bautãwa ne wanda bã Allah ba? Tsarki ya tabbata ga Allah daga abin da suke yi na shirki!

وَإِن يَرَوْا۟ كِسْفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ سَاقِطًا يَقُولُوا۟
سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ٤٤

*44.* Kuma idan sun ga wani ɓaɓɓake daga samã yanã fãɗuwa, sai su ce wani girgije ne, mai hauhawar jũna.

فَذَرْهُمْ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا۟ يَوْمَهُمُ ٱلَّذِى فِيهِ يُصْعَقُونَ ٤٥

*45.* To, ka bar su, sai sun haɗu da yinin nan da zã a sũmar da su a cikinsa.

يَوْمَ لَا يُغْنِى عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ٤٦

*46.* Rãnar da kaidinsu bã ya wadãtar masu da kõme, kuma bã a taimakon su.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ
أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٤٧

*47.* Kuma lalle waɗannan da suka yi zãluncin, sunã da azãba (a nan dũniya) banda waccan, kuma mafi yawansu ba su sani ba.

وَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا ۖ وَسَبِّحْ
بِحَمْدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ٤٨

*48.* Sai ka yi haƙuri da hukuncin Ubangijinka, lalle kai fa kanã idãnunMu, kuma ka tsarkake[1] Ubangijinka da (tasbĩhi) game da gõde Masa a lõkacin da kake tãshi tsaye (dõmin salla kõ wani abu).

وَمِنَ ٱلَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَٰرَ ٱلنُّجُومِ ٤٩

*49.* Kuma daga dare, sai ka tsarkake Shi (da tasbĩhin) da lõkacin jũyãwar taurãri.

---

(1) Ma'anar tsarkakẽwa kõ tasbĩhi, shi ne, tsare sallõli, farillai, anã cẽwa faɗin "Subhãnal Lãhi wal Hamdu Lillãhi" a bãyan kõwane mazauni, dõmin ya zama kaffãrar wannan mazaunin.

## SŨRATUN NAJM سُورَةُ النَّجْمِ

Tanã tsarkake Annabi da Manzancinsa daga kõwane aibi. Tanã tabbatar da shi daga Allah, sa'an nan tanã ɓãta dukan abin da bã shi ba na addĩnai da al'ãdu.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Inã rantsuwa da taurãron, a lõkacin da ya faku. وَٱلنَّجْمِ إِذَا هَوَىٰ ﴿١﴾

*2.* Ma'abũcinku bai ɓata ba, kuma bai ƙẽtare haddi ba. مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوَىٰ ﴿٢﴾

*3.* Kuma bã ya yin magana daga son zuciyarsa. وَمَا يَنطِقُ عَنِ ٱلْهَوَىٰٓ ﴿٣﴾

*4.* (Maganarsa) ba ta zamo ba, fãce wahayi ne da ake aikõwa. إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْيٌ يُوحَىٰ ﴿٤﴾

*5.* (Malã'ika) mai tsananin ƙarfi[1] ya sanar da shi. عَلَّمَهُۥ شَدِيدُ ٱلْقُوَىٰ ﴿٥﴾

*6.* Ma'abũcin ƙarfi da kwarjini, sa'an nan ya daidaita. ذُو مِرَّةٍ فَٱسْتَوَىٰ ﴿٦﴾

*7.* Alhãli kuwa yanã a sararin samã mafi ɗaukaka. وَهُوَ بِٱلْأُفُقِ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٧﴾

*8.* Sa'an nan ya kusanta, kuma ya matsa zurõwa. ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ﴿٨﴾

*9.* Har ya kasance gwargwadon zirã'i biyu, kõ kuma abin da ya fi kusa. فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ أَوْ أَدْنَىٰ ﴿٩﴾

---

(1) Wahayin da ke zuwa ga Annabi bãbu ɓata a cikinsa dõmin Jibrilu mai kãwo shi ga Annabi, Malã'ika ne mai ƙarfi ƙwarai, wani Shaiɗãni bã ya iya taron sa dõmin ya musanya wahayin, kuma Annabi ya san shi sõsai, kuma idan ya kãwo wahayin, sai ya sauko kusa ƙwarai da Annabi, sa'an nan shi kuma Annabi ba rikitacce ba ne, yanã cikin hankalinsa.

| | |
|---|---|
| *10.* Sa'an nan ya yi wahayi zuwa ga bãwan Allah (Muhammadu) da abin da ya faɗa (masa). | فَأَوْحَىٰٓ إِلَىٰ عَبْدِهِۦ مَآ أَوْحَىٰ ﴿١٠﴾ |
| *11.* Zũciyar (Annabi) ba ta ƙaryata abin da ya gani ba. | مَا كَذَبَ ٱلْفُؤَادُ مَا رَأَىٰٓ ﴿١١﴾ |
| *12.* Shin, zã ku yi masa musu a kan abin da yake gani? | أَفَتُمَٰرُونَهُۥ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ﴿١٢﴾ |
| *13.* Kuma lalle ya gan shi, haƙĩƙatan, a wani lõkacin saukarsa[1]. | وَلَقَدْ رَءَاهُ نَزْلَةً أُخْرَىٰ ﴿١٣﴾ |
| *14.* A wurin da magaryar tuƙẽwa take. | عِندَ سِدْرَةِ ٱلْمُنتَهَىٰ ﴿١٤﴾ |
| *15.* A inda taken, nan Aljannar makoma take. | عِندَهَا جَنَّةُ ٱلْمَأْوَىٰٓ ﴿١٥﴾ |
| *16.* Lõkacin da abin da yake rufe magaryar tuƙẽwa ya rufe ta. | إِذْ يَغْشَى ٱلسِّدْرَةَ مَا يَغْشَىٰ ﴿١٦﴾ |
| *17.* Ganinsa[2] bai karkata ba, kuma bai ƙetare haddi ba. | مَا زَاغَ ٱلْبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ﴿١٧﴾ |
| *18.* Lalle, tabbas, (Annabinku) ya ga waɗanda suka fi girma[3] daga ãyõyin Ubangijinsa. | لَقَدْ رَأَىٰ مِنْ ءَايَٰتِ رَبِّهِ ٱلْكُبْرَىٰٓ ﴿١٨﴾ |
| *19.* Shin, kun ga Lãta da Uzza?[4] | أَفَرَءَيْتُمُ ٱللَّٰتَ وَٱلْعُزَّىٰ ﴿١٩﴾ |
| *20.* Da (wani gunki wai shi) Manãta, na ukunsu? | وَمَنَوٰةَ ٱلثَّالِثَةَ ٱلْأُخْرَىٰٓ ﴿٢٠﴾ |
| *21.* Ashe, kũ ne da ɗã namiji, Shĩ (Allah) kuma da ɗiya mace? | أَلَكُمُ ٱلذَّكَرُ وَلَهُ ٱلْأُنثَىٰ ﴿٢١﴾ |
| *22.* Wannan fa ya zama rabo naƙasasshe. | تِلْكَ إِذًا قِسْمَةٌ ضِيزَىٰٓ ﴿٢٢﴾ |

(1) Lamirin Malã'ika Jibrila ne.

(2) Lamirin Annabi Muhammadu ne.

(3) Watau dai Alƙur'ãni ya zo daga Allah ta hanya mafi aminci har ya sadu da mutãne dõmin su yi aiki da abin da ke cikinsa.

(4) Watau kun bar Alƙur'ãni kun kõma wa surkullen da kuke hadãwa game da gumãka su Lãta da Uzza da Manãta. Kuna cẽwa sũ wakĩlan Malã'ikun da kuke bautã wa ne kuma su 'ya'yan Allah mãtã ne. Sunã cẽton ku daga Allah.

إِنۡ هِيَ إِلَّآ أَسۡمَآءٞ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٍۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَمَا تَهۡوَى
ٱلۡأَنفُسُۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ ٱلۡهُدَىٰٓ ٢٣

*23.* Wadannan bã kõme ba ne fãce sũnãye, wadanda kuka ambace su da su, kũ da uwãyenku. Allah bai saukar da wani dalili game da su ba. (Kãfirai) bã su biyar kõme fãce zato da abin da rãyukansu ke so, alhãli kuwa shiriyar,[1] ta daga wajen Ubangijinsu, ta jẽ musu (sai suka bar ta suka kõma wa zaton).

أَمۡ لِلۡإِنسَٰنِ مَا تَمَنَّىٰ ٢٤

*24.* Ko (an fadi cẽwa) mutum zai sãmi abin da yake gũri?

فَلِلَّهِ ٱلۡأٓخِرَةُ وَٱلۡأُولَىٰ ٢٥

*25.* To, Lãhira da dũniya na Allah kawai ne (wanda ya nẽme su daga wani, yã yi kuskure).

۞ وَكَم مِّن مَّلَكٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ لَا تُغۡنِي شَفَٰعَتُهُمۡ
شَيۡـًٔا إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ أَن يَأۡذَنَ ٱللَّهُ لِمَن يَشَآءُ وَيَرۡضَىٰٓ ٢٦

*26.* Akwai malã'iku da yawa a cikin sammai, cẽtonsu bã ya wadãtar da kõme fãce bãyan Allah Yã yi izni (da shi) ga wanda Yake so, kuma Yake yarda.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ لَيُسَمُّونَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ
تَسۡمِيَةَ ٱلۡأُنثَىٰ ٢٧

*27.* Lalle wadannan da bã su yin ĩmãni da Lãhira, hakĩka, sunã kiran malã'iku da sũnan mace.

وَمَا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّۖ وَإِنَّ ٱلظَّنَّ
لَا يُغۡنِي مِنَ ٱلۡحَقِّ شَيۡـٔٗا ٢٨

*28.* Kuma bã su da wani ilmi game da shi, bã su bin kõme fãce zato, alhãli kuwa lalle zato bã ya amfãnar da kõme daga gaskiya.

فَأَعۡرِضۡ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكۡرِنَا وَلَمۡ يُرِدۡ إِلَّا ٱلۡحَيَوٰةَ
ٱلدُّنۡيَا ٢٩

*29.* Sabõda haka sai ka kau da kai daga wanda ya jũya bãya daga ambatonMu, kuma bai yi nufin kõme ba fãce rãyuwar kusa (dũniya).

ذَٰلِكَ مَبۡلَغُهُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ
عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِمَنِ ٱهۡتَدَىٰ ٣٠

*30.* Wannan ita ce iyãkar abin da suke iya kai gare shi na ilmi. Lalle Ubangijinka Shĩ ne Mafi sanin wanda ya ɓace daga hanyarSa, kuma Shi ne Mafi sani ga wanda ya nẽmi shiriya.

(1) Watau Alƙur'ãni wanda Malã'ika Jibrĩla ya zo wa Annabi da shi. Sun bar shi sun kõma wa tatsũniyõyi da gũrace-gũrace.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ لِيَجْزِيَ ٱلَّذِينَ
أَسَٰٓـُٔواْ بِمَا عَمِلُواْ وَيَجْزِيَ ٱلَّذِينَ أَحْسَنُواْ بِٱلْحُسْنَى ٣١

*31.* Kuma abin da ke cikin sammai da abin da yake a cikin ƙasã na Allah kawai ne, dõmin Yã sãka wa waɗanda suka mũnana da abin da suka aikata, kuma Ya sãka wa waɗanda suka kyautata da sakamakon da ya fi kyau.

ٱلَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلْإِثْمِ وَٱلْفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَۚ
إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ ٱلْمَغْفِرَةِۚ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنشَأَكُم
مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَإِذْ أَنتُمْ أَجِنَّةٌ فِي بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْۖ
فَلَا تُزَكُّوٓاْ أَنفُسَكُمْۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ٣٢

*32.* Waɗanda ke nĩsantar manyan zunubai da abũbuwan alfãsha, fãce ƙanãnan laifuffuka, lalle Ubangijinka Mai yalwatattar gãfara ne, Shĩ ne Ya fi sani ga abin da ke gare ku a lõkacin da Ya ƙãga halittarku daga ƙasa, kuma a lõkacin da kuke tãyuna a cikin cikunnan uwãyenku. Sabõda haka, kada ku tsarkake[1] kanku, Shĩ ne Mafi sani ga wanda ya yi taƙawa.

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِي تَوَلَّىٰ ٣٣

*33.* Shin, ka ga wannan da ya jũya baya?

وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰٓ ٣٤

*34.* Ya yi kyauta kaɗan, kuma ya yi rowa?

أَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ٣٥

*35.* Shin, akwai ilmin gaibi a wurinsa, sabõda haka yanã ganin gaibin?

أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِي صُحُفِ مُوسَىٰ ٣٦

*36.* Ko kuwa ba a ba shi lãbãri ba ga abin da yake a cikin Littafan Mũsã?

وَإِبْرَٰهِيمَ ٱلَّذِي وَفَّىٰٓ ٣٧

*37.* Da Ibrãhĩm wanda ya cika alkawari?

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ٣٨

*38.* Cẽwa wani rai mai kãyan laifi bã ya ɗaukar kãyan laifin wani.

وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ٣٩

*39.* Kuma mutum bã shi da kõme fãce abin da ya aikata.

وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ يُرَىٰ ٤٠

*40.* Kuma lalle aikinsa zã a gan shi.

(1) Wanda yake mutumin kirki, Allah Ya san shi. Kada ku dinga tsarkake kanku da bãkunanku dõmin nẽman girma, kõ dõmin nẽman wani abu dabam.

*41.* Sa'an nan a sãka masa da sakamako wanda yake mafi cikar ma'auni?

ثُمَّ يُجْزَىٰهُ ٱلْجَزَآءَ ٱلْأَوْفَىٰ ٤١

*42.* Kuma lalle makõmar zuwa Ubangijinka kawai take?

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلْمُنتَهَىٰ ٤٢

*43.* Kuma lalle Shĩ, Shĩ ne Ya sanya dãriya, kuma Ya sanya kũka.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ٤٣

*44.* Kuma lalle Shĩ, Shĩ ne Ya kashe, kuma Ya rãyar.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ٤٤

*45.* Kuma lalle Shĩ ne Ya yi halitta nau'i-nau'i, namiji da mace.

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰ ٤٥

*46.* Daga wani ɗigon ruwa guda a lõkacin da ake jẽfa shi a cikin mahaifa.

مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ٤٦

*47.* Kuma a kansa ne ƙãga halitta ta biyu take.

وَأَنَّ عَلَيْهِ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُخْرَىٰ ٤٧

*48.* Kuma lalle Shĩ, Shĩ ne Ya arzuta, kuma Ya wadãtar.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ٤٨

*49.* Kuma lalle Shi, Shi ne Ubangijin Shi'ira(1).

وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعْرَىٰ ٤٩

*50.* Kuma lalle Shĩ, Shi ne Ya halaka Ãdãwa na farko.

وَأَنَّهُۥٓ أَهْلَكَ عَادًا ٱلْأُولَىٰ ٥٠

*51.* Da Sumũdãwa, sa'an nan bai rage su ba.

وَثَمُودَا۟ فَمَآ أَبْقَىٰ ٥١

*52.* Da mutãnen Nũhu a gabãnin haka, lalle sũ, sun kasance mafi zãlunci kuma mafi girman kai.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ٥٢

*53.* Da waɗanda aka birkice(2) ƙasarsu, Ya kãyar da su.

وَٱلْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ٥٣

*54.* Sa'an nan abin da ya rufe su, ya rufe su.

فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ٥٤

---

(1) Sũnan wasu taurãri biyu ne sunã fita a bãyan taurarin Jauza'a sunã tafiya daga kudu zuwa arẽwa karkace. Kabĩlar Lãrabãwa ta Khuza'a na bauta musu da umurnin Abu Kabshah, ɗaya daga cikin kãkannin Annabi na wajen uwa dõmin haka ne Kuraishãwa ke ce wa Annabi Ibn abĩ Kabshah, wanda ya ƙãga sãbon addinin da ya sãɓa wa na ubanninsa.

(2) Mutãnen Lũɗu da aka birkice ƙasarsu da su.

55. To, da wace daga ni'imõmin Ubangijinka kake[1] yin shakka?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٥﴾

56. Wannan (Muhammadu) mai gargaɗi ne kamar irin mãsu gargaɗi na farko.

هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلْأُولَىٰٓ ﴿٥٦﴾

57. Makusanciya[2] fa, tã yi kusa.

أَزِفَتِ ٱلْـَٔازِفَةُ ﴿٥٧﴾

58. Bãbu wani rai, banda Allah, mai iya bayãni gare ta.

لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٨﴾

59. Shin, kuma daga wannan[3] lãbãri kuke mãmãki?

أَفَمِنْ هَٰذَا ٱلْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٥٩﴾

60. Kuma kunã yin dãriya, kuma bã ku yin kũka?

وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦٠﴾

61. Alhãli kunã mãsu wãsã?

وَأَنتُمْ سَٰمِدُونَ ﴿٦١﴾

62. To, ku yi sujada[4] ga Allah, kuma ku bauta (Masa).

فَٱسْجُدُوا۟ لِلَّهِ وَٱعْبُدُوا۟ ۩ ﴿٦٢﴾




Tanã karantar da cẽwa wanda ya nẽmi wata mu'ujiza, to, ita za ta zama sababin halakarsa.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

1. Sã'a tã yi kusa, kuma watã[5] ya tsãge.

ٱقْتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلْقَمَرُ ﴿١﴾

---

(1) Kamar abõkin magana kõ mai karãtu.

(2) Makusanciya, ita ce Kiyãma.

(3) Alƙur'ãni.

(4) Anã yin sujadar karãtu a nan, amma bã ta a cikin sujudai na ɗilas.

(5) Kuraishãwa suka nẽmi Annabi ya yi addu'a dõmin wata ya tsãge wani ɓalgace nãsa ya fãɗo a ƙasã; ya yi addu'ar, watã ya tsãge, wani abu daga gare shi ya fãɗo kamar yadda suka nẽma.

*2.* Kuma idan sun ga wata ãyã, sai su juya baya su ce, "Sihiri ne mai dõgẽwa!"

*3.* Kuma suka ƙaryata, kuma suka bi son zũciyarsu, alhãli kuwa kõwane al'amari (wanda suke son su tũre daga Annabi) an tabbatar da shi.

*4.* Kuma lalle, abin da yake akwai tsãwatarwa a cikinsa na lãbãrai ya zo musu.

*5.* Hikima cikakka! Sai dai abũbuwan gargaɗi bã su amfãni.

*6.* Sabõda haka, ka bar su! Rãnar da mai kiran zai yi kira zuwa ga wani abu abin ƙyãma.

*7.* Kasƙantattu ga idanunsu zã su fito daga kaburburansu, kamar dai sũ fãri ne waɗanda suka wãtse.

*8.* Sunã gaggãwar tafiya zuwa ga mai kiran, kãfirai na cẽwa, "Wannan yini ne mai wuya!"

*9.* Mutãnen Nũhu sun ƙaryata, a gabãninsu, sai suka ƙaryata BawanMu, kuma suka ce, "Shi mahaukaci ne." Kuma aka tsãwacẽ shi.

*10.* Sabõda haka ya kira Ubangijinsa (ya ce), "Lalle nĩ, an rinjãye ni, sai Ka yi taimako."

*11.* Sai Muka bũɗe ƙõfõfin samã da ruwa mai zuba.

*12.* Kuma Muka ɓuɓɓugar da ƙasã ta zama idãnun ruwa, daɗa ruwa ya haɗu a kan wani umurni da aka riga aka ƙaddara shi.

*13.* Kuma Muka ɗauke Nũhu a kan (jirgi) na alluna da ƙũsõshi.

وَإِن يَرَوْا۟ ءَايَةً يُعْرِضُوا۟ وَيَقُولُوا۟ سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ﴿٢﴾

وَكَذَّبُوا۟ وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَهْوَآءَهُمْ ۚ
وَكُلُّ أَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣﴾

وَلَقَدْ جَآءَهُم مِّنَ ٱلْأَنۢبَآءِ
مَا فِيهِ مُزْدَجَرٌ ﴿٤﴾

حِكْمَةٌۢ بَٰلِغَةٌ ۖ فَمَا تُغْنِ ٱلنُّذُرُ ﴿٥﴾

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ ۘ يَوْمَ يَدْعُ ٱلدَّاعِ إِلَىٰ شَىْءٍ
نُّكُرٍ ﴿٦﴾

خُشَّعًا أَبْصَٰرُهُمْ يَخْرُجُونَ مِنَ ٱلْأَجْدَاثِ كَأَنَّهُمْ
جَرَادٌ مُّنتَشِرٌ ﴿٧﴾

مُّهْطِعِينَ إِلَى ٱلدَّاعِ ۖ يَقُولُ ٱلْكَٰفِرُونَ هَٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ﴿٨﴾

۞ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُوا۟ عَبْدَنَا
وَقَالُوا۟ مَجْنُونٌ وَٱزْدُجِرَ ﴿٩﴾

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَغْلُوبٌ فَٱنتَصِرْ ﴿١٠﴾

فَفَتَحْنَآ أَبْوَٰبَ ٱلسَّمَآءِ بِمَآءٍ مُّنْهَمِرٍ ﴿١١﴾

وَفَجَّرْنَا ٱلْأَرْضَ عُيُونًا فَٱلْتَقَى ٱلْمَآءُ عَلَىٰٓ أَمْرٍ
قَدْ قُدِرَ ﴿١٢﴾

وَحَمَلْنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَٰحٍ وَدُسُرٍ ﴿١٣﴾

*14*. Tanã gudãna, a kan idãnunMu, dõmin sakamako ga wanda aka yi wa kãfircin.

تَجْرِي بِأَعْيُنِنَا جَزَآءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ﴿١٤﴾

*15*. Kuma lalle Mun bar ta ta zama ãyã. To, shin, akwai mai tunãni?

وَلَقَد تَّرَكْنَٰهَآ ءَايَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٥﴾

*16*. To, yãya azãbãTa take da gargaɗiNa?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٦﴾

*17*. Kuma lalle ne, haƙĩƙa, Mun sauƙaƙe Alƙur'ãni, dõmin tunãwa. To, shin, akwai mai tunãwa?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٧﴾

*18*. Ãdãwa sun ƙaryata, to, yãya azãbãTa take, da gargaɗiNa?

كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٨﴾

*19*. Lalle Mũ, Mun aika da iska mai tsananin sauti a kansu, a cikin wani yinin nahĩsa mai dõgẽwa.

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِي يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ ﴿١٩﴾

*20*. Tanã fizgar mutãne kamar dai sũ kututturan dabĩno tumɓukakku ne.

تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ مُّنقَعِرٍ ﴿٢٠﴾

*21*. To, yãya azãbãTa take da gargaɗiNa?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٢١﴾

*22*. Kuma lalle ne, haƙiƙa Mun sauƙaƙe Alƙur'ãni, dõmin tunãwa. To, shin, akwai mai tunãwa?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٢٢﴾

*23*. Samũdãwa sun ƙaryata game da gargaɗin.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ﴿٢٣﴾

*24*. Sai suka ce, "Wani mutum daga cikinmu, shi kaɗai, wai mu bĩ shi! Lalle mũ, a lõkacin, haƙĩƙa, mun shiga wata ɓata da haukã.

فَقَالُوٓاْ أَبَشَرًا مِّنَّا وَٰحِدًا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذًا لَّفِي ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ﴿٢٤﴾

*25*. "Shin, an jẽfa masa Manzancin ne, a tsakãninmu? Ã'a shĩ dai gawurtaccen maƙaryaci ne mai girman kai!"

أَءُلْقِيَ ٱلذِّكْرُ عَلَيْهِ مِنۢ بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ﴿٢٥﴾

*26*. Zã su sani a gõbe, wãne ne gawurtaccen mai ƙaryar, mai girman kan?

سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ ٱلْكَذَّابُ ٱلْأَشِرُ ﴿٢٦﴾

*27.* Lalle Mũ, mãsu aikãwa da rãƙumar[1] ne, ta zame musu fitina, sai ka tsare su da kallo, kuma ka yi haƙuri.

*28.* Kuma ka bã su lãbãri, cẽwa ruwa rababbe ne a tsakãninsu (da rãƙumar), kõwane sha, mai shi yanã halartar sa.

*29.* Sai suka kira abokinsu, sai ya karɓa, sa'an nan ya sõke ta.

*30.* To, yãya azãbaTa take da gargaɗiNa?

*31.* Lalle Mũ, Mun aika tsãwa guda a kansu, sai suka kasance kamar yãyin mai shinge.

*32.* Kuma lalle ne, haƙiƙa, Mun sauƙaƙe Alƙur'ãni, dõmin tunãwa. To, shin, akwai mai tunãwa?

*33.* Mutãnen Lũɗu sun ƙaryata, game da gargaɗi.

*34.* Lalle Mun aika iskar tsakuwa a kansu, fãce mabiyan Lũɗu, Mun tsirar da su a lõkacin asuba.

*35.* Sabõda wata ni'ima ta daga gare Mu. Kamar haka Muke sãka wa wanda ya gõde.

*36.* Kuma lalle, haƙĩƙa, ya yi musu gargaɗin damƙarMu, sai suka yi musu game da gargaɗin.

*37.* Kuma lalle, haƙĩƙa, sũ, sun nẽme shi ta wajen bãƙinsa, sai Muka shãfe idãnunsu."To, ku ɗanɗani azãbaTa da gargaɗiNa."

إِنَّا مُرْسِلُوا النَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَارْتَقِبْهُمْ وَاصْطَبِرْ ﴿٢٧﴾

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ الْمَاءَ قِسْمَةٌ بَيْنَهُمْ ۖ كُلُّ شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٨﴾

فَنَادَوْا صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ﴿٢٩﴾

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٠﴾

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَاحِدَةً فَكَانُوا
كَهَشِيمِ الْمُحْتَظِرِ ﴿٣١﴾

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٣٢﴾

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ بِالنُّذُرِ ﴿٣٣﴾

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا إِلَّا آلَ لُوطٍ ۖ
نَّجَّيْنَاهُم بِسَحَرٍ ﴿٣٤﴾

نِّعْمَةً مِّنْ عِندِنَا ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِي مَن شَكَرَ ﴿٣٥﴾

وَلَقَدْ أَنذَرَهُم بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا بِالنُّذُرِ ﴿٣٦﴾

وَلَقَدْ رَاوَدُوهُ عَن ضَيْفِهِ فَطَمَسْنَا أَعْيُنَهُمْ فَذُوقُوا
عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٧﴾

(1) Mutãnen Sãleh sun nẽmi mu'ujiza da rãƙuma, a fitar da ita daga dũtse, sai aka fitar da ita, kuma aka raba ruwan sha a tsakãninsu da ita.

38. Kuma lalle, haƙĩƙa, wata azãba matabbaciya tã wãye musu gari da yãƙi, tun da sãfe.

وَلَقَدْ صَبَّحَهُم بُكْرَةً عَذَابٌ مُّسْتَقِرٌّ ٣٨

39. To, ku ɗanɗani azãbãTa da gargaɗĩNa.

فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٩

40. Kuma lalle ne, haƙĩƙa, Mun sauƙaƙe Alƙur'ãni dõmin tunãwa. To, shin, akwai mai tunãwa?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ٤٠

41. Kuma lalle, haƙĩƙa, gargaɗin ya jẽ wa mabiyan Fir'auna.

وَلَقَدْ جَاءَ آلَ فِرْعَوْنَ النُّذُرُ ٤١

42. Sun ƙaryata game da ãyõyin-Mu, dukansu, sai Muka kãma su, irin kãmun Mabũwãyi, Mai ĩkon yi.

كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَاهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُّقْتَدِرٍ ٤٢

43. Shin, kãfiranku ne mafi alhẽri daga waɗancan, ko kuwa kunã da wata barã'a a cikin littattafai?

أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ أُولَٰئِكُمْ أَمْ لَكُم بَرَاءَةٌ فِي الزُّبُرِ ٤٣

44. Kõ zã su ce, "Mũ duka mãsu haɗa ƙarfi ne dõmin cin nasara?"

أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُّنتَصِرٌ ٤٤

45. Zã a karya(1) tãron, kuma su jũya bãya dõmin gudu.

سَيُهْزَمُ الْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ الدُّبُرَ ٤٥

46. Ã'a, Sã'a ita cẽ lõkacin wa'adinsu, kuma Sa'ar tã fi tsananin masĩfa, kuma ta fi ɗãci.

بَلِ السَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَالسَّاعَةُ أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ٤٦

47. Lalle ne mãsu laifi sunã a cikin ɓata da hauka.

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ٤٧

48. Rãnar da zã a jã su a cikin wuta a kan fuskõkinsu. "Ku ɗanɗani shãfar wutar Saƙar."

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِي النَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا
مَسَّ سَقَرَ ٤٨

49. Lalle Mũ, kõwane irin abu Mun halitta shi a kan tsãri.

إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَاهُ بِقَدَرٍ ٤٩

50. Kuma umurninMu bai zamo ba fãce da kalma ɗaya, kamar walƙãwar ido.

وَمَا أَمْرُنَا إِلَّا وَاحِدَةٌ كَلَمْحٍ بِالْبَصَرِ ٥٠

(1) Bushãra ce ga Annabi, cẽwa zai yi yãƙi da Kuraishi kuma zai rinjãye su. Sa'an nan yãƙin ya auku a Badar.

*51.* Kuma lalle ne, haƙiƙa, Mun halaka irin gayyarku. To, shin, akwai mai tunãni?

*52.* Kuma kõwane abu, da suka aikata shi, yanã a cikin littattafai.

*53.* Kuma dukan ƙarami da babba, rubutacce ne.

*54.* Lalle mãsu taƙawa sunã a cikin gidãjen Aljanna da kõguna.

*55.* A cikin mazaunin gaskiya, wurin Mai ikon yi, Mai iya zartaswa.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَآ أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ
مِن مُّدَّكِرٍ ٥١
وَكُلُّ شَىْءٍ فَعَلُوهُ فِى ٱلزُّبُرِ ٥٢
وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُّسْتَطَرٌ ٥٣
إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَنَهَرٍ ٥٤
فِى مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُّقْتَدِرٍۭ ٥٥

## SŨRATUR RAḤMÃN

## سُورَةُ الرَّحۡمَٰن

Tanã karantar da ni'imõmin Allah nau'i-nau'i ga mutãne da aljannu a dũniya da Lãhira, kuma tanã kwaɗaitar da su ga gõde wa Allah Mai ni'imtar da su.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* (Allah) Mai rahama.

*2.* Yã sanar da Alƙur'ãni.

*3.* Yã halitta mutum.

*4.* Yã sanar da shi bayãni (magana).

*5.* Rãnã da watã a kan lissãfi suke.

ٱلرَّحْمَٰنُ ١
عَلَّمَ ٱلْقُرْءَانَ ٢
خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ ٣
عَلَّمَهُ ٱلْبَيَانَ ٤
ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ٥

*6*. Kuma tsirrai mãsu yãɗo da itãce sunã tawãlu'i.

*7*. Kuma samã Ya ɗaukaka ta, kuma Yã aza sikẽli.

*8*. Dõmin kada ku karkatar da sikẽlin.

*9*. Kuma ku daidaita awo da ãdalci, kuma kada ku rage sikẽlin.

*10*. Kuma ƙasã Yã aza ta dõmin tãlikai.

*11*. A cikinta akwai 'ya'yan itã-cen marmari da dabĩno mai kwasfa.

*12*. Da ƙwãya mai sõshiya da ƙamshi.

*13*. To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku[1] kuke ƙaryatãwa?

*14*. Yã halitta mutum daga ƙẽƙasasshen yumɓu kamar kasko.

*15*. Kuma ya halitta aljani daga bira daga wutã.

*16*. To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*17*. Ubangijin mafita biyu na rãnã, kuma Ubangijin mafãdã biyu na rãnã.

*18*. To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*19*. Yã garwaya tẽku biyu (ru-wan dãɗi da na zartsi) sunã haɗuwa.

وَٱلنَّجۡمُ وَٱلشَّجَرُ يَسۡجُدَانِ ٦

وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلۡمِيزَانَ ٧

أَلَّا تَطۡغَوۡاْ فِي ٱلۡمِيزَانِ ٨

وَأَقِيمُواْ ٱلۡوَزۡنَ بِٱلۡقِسۡطِ وَلَا تُخۡسِرُواْ ٱلۡمِيزَانَ ٩

وَٱلۡأَرۡضَ وَضَعَهَا لِلۡأَنَامِ ١٠

فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَٱلنَّخۡلُ ذَاتُ ٱلۡأَكۡمَامِ ١١

وَٱلۡحَبُّ ذُو ٱلۡعَصۡفِ وَٱلرَّيۡحَانُ ١٢

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٣

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِن صَلۡصَٰلٖ كَٱلۡفَخَّارِ ١٤

وَخَلَقَ ٱلۡجَآنَّ مِن مَّارِجٖ مِّن نَّارٖ ١٥

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٦

رَبُّ ٱلۡمَشۡرِقَيۡنِ وَرَبُّ ٱلۡمَغۡرِبَيۡنِ ١٧

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٨

مَرَجَ ٱلۡبَحۡرَيۡنِ يَلۡتَقِيَانِ ١٩

(1) Asalin lamiri "ku" yanã nũni ne ga nau'i biyu, watau mutãne da aljannu, sai dai bãbu lamirin abu biyu kawai a cikin Hausa, sai na jama'a. Jam'i a luggar Hausa ya fara daga biyu.

*20.* A tsakãninsu akwai shãmaki, bã zã su ƙetare haddi ba.

*21.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*22.* Lu'ulu'u da murjãni na fita daga gare su.

*23.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*24.* Kuma Yanã da manyan jirãge, waɗanda ake ƙãgãwa a cikin tẽku kamar manyan duwãtsu.

*25.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*26.* Dukan wanda ke kanta[1] mai ƙãrẽwa ne.

*27.* Kuma fuskar Ubangijinka, Mai girman Jalala da karimci, ita ce take wanzuwa.

*28.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*29.* Wanda ke a cikin sammai da ƙasã yanã rõƙon Sa (Allah), a kullum Allah na a cikin wani sha'ani.

*30.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*31.* Zã Mu ɗauki lõkaci sabõda ku, yã kũ[2] mãsu nauyin halitta biyu!

بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيَانِ ٢٠

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢١

يَخْرُجُ مِنْهُمَا ٱللُّؤْلُؤُ وَٱلْمَرْجَانُ ٢٢

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٣

وَلَهُ ٱلْجَوَارِ ٱلْمُنشَـَٔاتُ فِى ٱلْبَحْرِ كَٱلْأَعْلَـٰمِ ٢٤

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٥

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ٢٦

وَيَبْقَىٰ وَجْهُ رَبِّكَ ذُو ٱلْجَلَـٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ٢٧

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٨

يَسْـَٔلُهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِى شَأْنٍ ٢٩

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٠

سَنَفْرُغُ لَكُمْ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ٣١

---

(1) Yanã nufin ƙasa.

(2) Mutãne da aljannu.

*32.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٢﴾

*33.* Ya jama'ar aljannu da mutãne! Idan kunã iya zarcẽwa daga sãsannin sammai da ƙasã, to, ku zarce. Bã za ku iya zarcẽwa ba fãce da wani dalĩli.

يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ إِنِ ٱسۡتَطَعۡتُمۡ أَن تَنفُذُواْ مِنۡ أَقۡطَارِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ فَٱنفُذُواْۚ لَا تَنفُذُونَ إِلَّا بِسُلۡطَٰنٖ ﴿٣٣﴾

*34.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٤﴾

*35.* Anã sako wani harshe daga wata wutã a kanku, da narkakkiyar tagulla. To, bã zã ku nẽmi taimako ba?

يُرۡسَلُ عَلَيۡكُمَا شُوَاظٞ مِّن نَّارٖ وَنُحَاسٞ فَلَا تَنتَصِرَانِ ﴿٣٥﴾

*36.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٦﴾

*37.* Sa'an nan idan sama ta tsãge kuma ta zama jã kamar jar fãta.

فَإِذَا ٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ وَرۡدَةٗ كَٱلدِّهَانِ ﴿٣٧﴾

*38.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٨﴾

*39.* To, a ran nan, bã zã a tambayi wani mutum laifinsa ba, kuma haka aljani.

فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُسۡـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٞ وَلَا جَآنّٞ ﴿٣٩﴾

*40.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٠﴾

*41.* Zã a iya sanin mãsu laifi da alãmarsu, sabõda haka sai a kãma kwarkaɗarsu da sãwãyensu.

يُعۡرَفُ ٱلۡمُجۡرِمُونَ بِسِيمَٰهُمۡ فَيُؤۡخَذُ بِٱلنَّوَٰصِي وَٱلۡأَقۡدَامِ ﴿٤١﴾

*42.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٢﴾

*43.* Wannan Jahannama ce wadda mãsu laifi ke ƙaryatãwa game da ita.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي يُكَذِّبُ بِهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ﴿٤٣﴾

*44.* Sunã kẽwaya a tsakaninta da ruwan ɗimi mai tsananin tafasa.

يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ ءَانٍ ﴿٤٤﴾

*45.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٥﴾

*46.* Kuma wanda ya ji tsõron tsayãwa a gaba ga Ubangijinsa yanã da Aljanna biyu.

وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ﴿٤٦﴾

*47.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٧﴾

*48.* Mãsu rassan itãce.

ذَوَاتَآ أَفْنَانٍ ﴿٤٨﴾

*49.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٩﴾

*50.* A cikinsu akwai marẽmari biyu sunã gudãna.

فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ﴿٥٠﴾

*51.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥١﴾

*52.* A cikinsu akwai nau'i biyu daga kõwane 'ya'yan itãcen marmari.

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٍ زَوْجَانِ ﴿٥٢﴾

*53.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٣﴾

*54.* Sunã gincire a kan wadansu shimfiɗu, cikinsu tufãfin alharĩni mai kauri ne, kuma nũnannun 'yã'yan itãcen Aljannar biyu kusa-kusa suke.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍۭ بَطَآئِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ ۚ وَجَنَى ٱلْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ﴿٥٤﴾

*55.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٥﴾

*56.* A cikinsu akwai mãtã mãsu taƙaita ganinsu, wani mutum, ga-

فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ

banin mazajensu, bai ɗebe budurcinsu ba kuma haka wani aljani.

*57.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*58.* Kamar dai sũ yaƙũtu ne da murjãni.

*59.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*60.* Shin, kyautatãwa nã da wani sakamako? (Ã'aha) Fãce kyautatãwa.

*61.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*62.* Kuma baicinsu akwai waɗansu gidãjen Aljanna biyu.

*63.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*64.* Mãsu duhun inuwa.

*65.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*66.* A cikinsu, akwai marẽmari biyu mãsu kwarãrar ruwa.

*67.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

*68.* A cikinsu akwai 'yã'yan itãcen marmari da dabino da rummãni.

*69.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

وَلَا جَآنٌّ ٥٦

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٧

كَأَنَّهُنَّ ٱلْيَاقُوتُ وَٱلْمَرْجَانُ ٥٨

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٩

هَلْ جَزَآءُ ٱلْإِحْسَٰنِ إِلَّا ٱلْإِحْسَٰنُ ٦٠

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦١

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٢

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٣

مُدْهَآمَّتَانِ ٦٤

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٥

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٦

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٧

فِيهِمَا فَٰكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ٦٨

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٩

*70.* A cikinsu, akwai wasu mãtã mãsu kyaun hãlãye, mãsu kyaun halitta.

فِيهِنَّ خَيْرَٰتٌ حِسَانٌ ٧٠

*71.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧١

*72.* Mãsu farin idãnu da baƙinsu waɗanda aka tsare a cikin haimõmi.

حُورٌ مَّقْصُورَٰتٌ فِى ٱلْخِيَامِ ٧٢

*73.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٣

*74.* Wani mutum, gabanin mazajensu, bai ɗebe budurcinsu ba, kuma haka wani aljani.

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ٧٤

*75.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٥

*76.* Sunã gincire a kan wasu matãsai mãsu kõren launi da katĩfun Abkara kyãwãwa.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِىٍّ حِسَانٍ ٧٦

*77.* To, sabõda wane daga ni'imõmin Ubangijinku, kuke ƙaryatãwa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٧

*78.* Sũnan Ubangijinka, Mai girman Jalãla da Karimci, ya tsarkaka.

تَبَٰرَكَ ٱسْمُ رَبِّكَ ذِى ٱلْجَلَٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ٧٨

## SŨRATUL WÃKI'A

## سُورَةُ الوَاقِعَةِ

Tanã karantar da kasuwar mutãne uku, kõwane kashi da hanyarsa a rãyuwarsa da mutuwarsa.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Idan mai aukuwa ta auku.

*2.* Bãbu wani (rai) mai ƙaryatãwa ga aukuwarta.

*3.* (Ita) mai ƙasƙantãwa ce, mai ɗaukakãwa.

*4.* Idan aka girgiza ƙasã girgizãwa.

*5.* Kuma aka niƙe duwãtsu, niƙẽwa.

*6.* Sai suka kasance ƙũra da ake wãtsarwa.

*7.* Kuma kun kasance nau'i uku.

*8.* Watau mazõwa dãma.(1) Mẽne ne mazõwa dãma?

*9.* Da mazõwa hagu. Mẽne ne mazõwa hagu?

*10.* Da waɗanda suka tsẽre. Sũ waɗanda suka tsẽren nan,

*11.* Waɗancan, sũ ne waɗanda aka kusantar.

*12.* A cikin Aljannar ni'ima.

إِذَا وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ١

لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٢

خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ٣

إِذَا رُجَّتِ ٱلْأَرْضُ رَجًّا ٤

وَبُسَّتِ ٱلْجِبَالُ بَسًّا ٥

فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنۢبَثًّا ٦

وَكُنتُمْ أَزْوَٰجًا ثَلَٰثَةً ٧

فَأَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ ٨

وَأَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ ٩

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ١٠

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْمُقَرَّبُونَ ١١

فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ١٢

(1) Mazõwa dãma kõ mãsu albarka waɗanda zã a bai wa takardunsu da dãma. Mazõwa hagu kõ mãsu shu'umci waɗanda zã a bai wa takardunsu da hagu.

*13.* Jama'a ne daga mutãnen farko.[1]

ثلة من الأولين ﴿١٣﴾

*14.* Da kaɗan daga mutãnen ƙarshe.

وقليل من الآخرين ﴿١٤﴾

*15.* (Sunã) a kan wasu gadãje sãƙaƙƙu.

على سرر موضونة ﴿١٥﴾

*16.* Sunã gincire a kansu, suna mãsu kallon jũna.

متكئين عليها متقابلين ﴿١٦﴾

*17.* Wasu yara samãri na dindindin na gẽwaya a kansu.

يطوف عليهم ولدان مخلدون ﴿١٧﴾

*18.* Da wasu kõfuna da shantula da hinjãlai daga (giya) mai ɓuɓɓuga.

بأكواب وأباريق وكأس من معين ﴿١٨﴾

*19.* Bã a sanya musu ciwon jiri sabõda ita, kuma bã su buguwa.

لا يصدعون عنها ولا ينزفون ﴿١٩﴾

*20.* Da wasu 'ya'yan itãcen marmari daga irin waɗanda suke zãɓe.

وفاكهة مما يتخيرون ﴿٢٠﴾

*21.* Da nãman tsuntsãye daga wanda suke ganin sha'awa.

ولحم طير مما يشتهون ﴿٢١﴾

*22.* Da wasu mãtã mãsu fararen idanu da girmansu.

وحور عين ﴿٢٢﴾

*23.* Kamar misãlan lu'ulu'u wanda aka ɓõye.

كأمثال اللؤلؤ المكنون ﴿٢٣﴾

*24.* A kan sakamako, dõmin abin da suka kasance sunã aikatãwa.

جزاء بما كانوا يعملون ﴿٢٤﴾

*25.* Bã su jin wata yãsassar magana a cikinta, kuma bã su jin sun yi laifi.

لا يسمعون فيها لغوا ولا تأثيما ﴿٢٥﴾

*26.* Sai dai wata magana (mai dãɗi): Salãmun, salãmun.

إلا قيلا سلاما سلاما ﴿٢٦﴾

*27.* Da mazõwa dãma. Mẽne ne mazõwa dãma?

وأصحاب اليمين ما أصحاب اليمين ﴿٢٧﴾

---

(1) Jama'a daga mutãnen farko, sũ ne Annabãwan farko da kaɗan daga cikin mutãnen ƙarshe, shi ne Annabi Muhammadu, sallallãhu alaihi wa sallama. Bã a shiga cikin wannan kashi da aiki sai dai da zãɓin Allah. Kuma an rufe ƙõfarsa. Bãbu sauran wani annabi wanda zai zo da wani addini sãbo a bãyan Annabi Muhammadu, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi.

*28.* (Sunã) a cikin itãcen magarya maras ƙaya.

*29.* Da wata ayaba mai yawan 'yã'ya.

*30.* Da wata inuwa mĩƙaƙƙiya.

*31.* Da wani ruwa mai gudãna.

*32.* Da wasu 'yã'yan itãcen marmari mãsu yawa.

*33.* Bã su yankẽwa kuma bã a hana su.

*34.* Da wasu shimfiɗu maɗaukaka.

*35.* Lalle Mũ, Mun ƙãga halittarsu ƙãgãwa.

*36.* Sa'an nan Muka sanya su budurwai.

*37.* Mãsu son mazansu, a cikin tsãrã ɗaya.

*38.* Ga mazõwa dãma.

*39.* Wata ƙungiya ce daga mutãnen farko.

*40.* Da wata ƙungiya daga mutãnen ƙarshe.

*41.* Mazõwa hagu, Mẽne ne mazõwa hagu?

*42.* Suna a cikin wata iskar zãfi da wani ruwan zãfi.

*43.* Da wata inuwa ta hayãƙi mai baƙi.

*44.* Bã mai sanyi ba, kuma bã mai wata ni'ima ba.

*45.* Lalle sũ, sun kasance a gabãnin wannan waɗanda aka jiyar dãɗi.

*46.* Kuma sun kasance sunã dõgẽwa a kan mummũnan zunubi mai girma.

فِي سِدۡرٖ مَّخۡضُودٖ ﴿٢٨﴾

وَطَلۡحٖ مَّنضُودٖ ﴿٢٩﴾

وَظِلّٖ مَّمۡدُودٖ ﴿٣٠﴾

وَمَآءٖ مَّسۡكُوبٖ ﴿٣١﴾

وَفَٰكِهَةٖ كَثِيرَةٖ ﴿٣٢﴾

لَّا مَقۡطُوعَةٖ وَلَا مَمۡنُوعَةٖ ﴿٣٣﴾

وَفُرُشٖ مَّرۡفُوعَةٍ ﴿٣٤﴾

إِنَّآ أَنشَأۡنَٰهُنَّ إِنشَآءٗ ﴿٣٥﴾

فَجَعَلۡنَٰهُنَّ أَبۡكَارًا ﴿٣٦﴾

عُرُبًا أَتۡرَابٗا ﴿٣٧﴾

لِّأَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ﴿٣٨﴾

ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿٣٩﴾

وَثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ﴿٤٠﴾

وَأَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ﴿٤١﴾

فِي سَمُومٖ وَحَمِيمٖ ﴿٤٢﴾

وَظِلّٖ مِّن يَحۡمُومٖ ﴿٤٣﴾

لَّا بَارِدٖ وَلَا كَرِيمٍ ﴿٤٤﴾

إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُتۡرَفِينَ ﴿٤٥﴾

وَكَانُواْ يُصِرُّونَ عَلَى ٱلۡحِنثِ ٱلۡعَظِيمِ ﴿٤٦﴾

47. Kuma sun kasance sunã cẽwa, "Shin, idan mun mutu kuma muka kasance turɓãya da ƙasũsuwa, shin, lalle mũ, waɗanda zã a kõma rãyarwa ne haƙĩƙatan?

وَكَانُوا يَقُولُونَ أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٤٧﴾

48. "Shin, kuma da ubanninmu na farko?"

أَوَءَابَآؤُنَا ٱلْأَوَّلُونَ ﴿٤٨﴾

49. Ka ce, "Lalle mutãnen farko da na ƙarshe.

قُلْ إِنَّ ٱلْأَوَّلِينَ وَٱلْءَاخِرِينَ ﴿٤٩﴾

50. "Tabbas, waɗanda ake tãrãwa ne a cikin wani yini sananne.

لَمَجْمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٥٠﴾

51. "Sa'an nan lalle ku, ya kũ ɓatattu, mãsu ƙaryatãwa!

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا ٱلضَّآلُّونَ ٱلْمُكَذِّبُونَ ﴿٥١﴾

52. "Lalle mãsu ci ne daga wata itãciya ta zaƙƙũm (ɗanyen wutã).

لَءَاكِلُونَ مِن شَجَرٍ مِّن زَقُّومٍ ﴿٥٢﴾

53. "Har zã ku zama mãsu cika cikunna daga gare ta.

فَمَالِـُٔونَ مِنْهَا ٱلْبُطُونَ ﴿٥٣﴾

54. "Sa'an nan kuma mãsu shã ne, a kan wannan abin cin, daga ruwan zãfi.

فَشَٰرِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْحَمِيمِ ﴿٥٤﴾

55. "Ku zama mãsu shã irin shan rãƙuma mãsu ƙishirwa."

فَشَٰرِبُونَ شُرْبَ ٱلْهِيمِ ﴿٥٥﴾

56. Wannan ita ce liyãfarsu a rãnar sakamako.

هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ ٱلدِّينِ ﴿٥٦﴾

57. Mũ ne Muka halitta ku, to, don me bã zã ku gaskata ba?

نَحْنُ خَلَقْنَٰكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٧﴾

58. Shin, kuma kun ga abin da kuke fitarwa na maniyyi?

أَفَرَءَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ﴿٥٨﴾

59. Shin, kũ ne kuke halitta shi, kõ kuwa Mũ ne Mãsu halittãwa?

ءَأَنتُمْ تَخْلُقُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلْخَٰلِقُونَ ﴿٥٩﴾

60. Mũ ne Muka ƙaddara mutuwa a tsakãninku, kuma ba Mu zama Mãsu gajiyãwa[1] ba,

نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ ٱلْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٦٠﴾

(1) Ãyã ta 60 haɗe take da ãya ta 61 watau, bã zã Mu kãsa musanya ku da waɗansu mutãne ba su tsaya matsayinku, sa'an nan kũ kuma Mu mayar da ku wata halitta.

*61.* A kan Mu musanya waɗansu (mutãne) kamarku, kuma Mu mayar da ku a cikin wata halitta da ba ku sani ba.

*62.* Kuma lalle ne haƙĩƙa, kun san halittar farko, to, don me ba zã ku yi tunãni ba?

*63.* Shin, kuma kun ga abin da kũke nõmãwa?

*64.* Shin, kũ ne ke tsirar da shi, kõ kuwa Mũ ne Mãsu tsirarwa?

*65.* Dã Munã so, lalle, da Mun sanya shi bũsasshiyar ciyãwa, sai ku yini kunã mãmãkin bãƙin ciki.

*66.* (Kunã cẽwa) "Lalle haƙiƙa an azã mana tãra!

*67.* "Ã'a, mun dai zama waɗanda aka hanã wa!"

*68.* Shin, kuma kun ga ruwa wannan da kuke sha?

*69.* Shin, kũ ne kuke saukar da shi daga girgije, kõ kuwa Mũ ne Mãsu saukarwa?

*70.* Dã Mun so, dã Mun mayar da shi ruwan zartsi. To, don me bã ku gõdẽwa?

*71.* Shin, kuma kun ga wutã wannan da kuke ƙyastãwa?

*72.* Shin, kũ ne kuke ƙagã halittar itãciyarta, kõ kuwa Mũ ne Mãsu ƙagãwa?

*73.* Mũ ne Muka sanya ta wata abar wa'azi da jin dãɗi ga matafiya a cikin jẽji.

*74.* Sai ka tsarkake sũnan Ubangijinka Mai girma.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَٰلَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ
فِى مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾

أَفَرَءَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ ﴿٦٣﴾

ءَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ﴿٦٤﴾

لَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَٰهُ حُطَٰمًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ﴿٦٥﴾

إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ﴿٦٦﴾

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٦٧﴾

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلْمَآءَ ٱلَّذِى تَشْرَبُونَ ﴿٦٨﴾

ءَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ مِنَ ٱلْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنزِلُونَ ﴿٦٩﴾

لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنَٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ ﴿٧٠﴾

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى تُورُونَ ﴿٧١﴾

ءَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنشِـُٔونَ ﴿٧٢﴾

نَحْنُ جَعَلْنَٰهَا تَذْكِرَةً وَمَتَٰعًا لِّلْمُقْوِينَ ﴿٧٣﴾

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٤﴾

75. To, bã sai Na yi rantsuwa ba da lõkutan fãɗuwar taurãri.

76. Kuma lalle ne, haƙĩƙa, rantsuwa ce mai girma, dã kun sani.

77. Lalle shi (wannan littãfi), haƙĩƙa, abin karantãwa ne mai daraja.

78. A cikin wani littãfi tsararre.

79. Bãbu mai shãfa shi fãce waɗanda aka tsarkake.

80. Wanda aka saukar ne daga Ubangijin halitta.

81. Shin, to, wannan lãbãrin ne kuke mãsu wulãkantãwa?

82. Kuma kunã sanya arzikinku (game da shi) lalle kũ, ku ƙaryata (shi)?

83. To, don me idan rai ya kai ga maƙõshi? (Kusa da mutuwa).

84. Alhãli kuwa kũ, a lõkacin nan, kunã kallo.

85. Kuma Mũ ne mafi kusanta gare shi daga gare ku, to, amma kũ bã ku gani.

86. To, don me in dai kun kasance bã waɗanda zã a yi wa sakamako ba?

87. Ku mayar da shi (cikin jikinsa) har idan kun kasance mãsu gaskiya[1].

88. To, amma idan (mai mutuwar) ya kasance daga makusanta,

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ٧٥

وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ٧٦

إِنَّهُۥ لَقُرْءَانٌ كَرِيمٌ ٧٧

فِي كِتَٰبٍ مَّكْنُونٍ ٧٨

لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلْمُطَهَّرُونَ ٧٩

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٨٠

أَفَبِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ أَنتُم مُّدْهِنُونَ ٨١

وَتَجْعَلُونَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُونَ ٨٢

فَلَوْلَآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلْحُلْقُومَ ٨٣

وَأَنتُمْ حِينَئِذٍ تَنظُرُونَ ٨٤

وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُبْصِرُونَ ٨٥

فَلَوْلَآ إِن كُنتُمْ غَيْرَ مَدِينِينَ ٨٦

تَرْجِعُونَهَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٨٧

فَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ٨٨

(1) Idan kun kasance mãsu gaskiya ga da'awar rashin Tãshin Kiyãma, to, ku yi ƙõƙarin hana mutuwa ga mutãne dõmin ku hana cikar alkawarin tayarwa a bãyan mutuwa.

*89.* Sai hutãwa da kyakkyawan abinci da Aljannar ni'ima.

*90.* Kuma amma idan ya kasance daga mazõwa dãma,

*91.* Sai (a ce masa) aminci ya tabbata a gare ka daga mazõwa dãma.

*92.* Kuma amma idan ya kasance daga mãsu ƙaryatãwar, ɓatattun,

*93.* Sai wata liyãfa ta ruwan zãfi.

*94.* Da ƙõnuwa da Jahĩm,

*95.* Lalle wannan, haƙĩƙa, ita ce gaskiya ta yaƙĩni.

*96.* Sabõda haka, ka tsarkake[1] sũnan Ubangijinka Mai girma.

فَرَوۡحٞ وَرَيۡحَانٞ وَجَنَّتُ نَعِيمٖ ٨٩

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٩٠

فَسَلَٰمٞ لَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٩١

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ٩٢

فَنُزُلٞ مِّنۡ حَمِيمٖ ٩٣

وَتَصۡلِيَةُ جَحِيمٍ ٩٤

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلۡيَقِينِ ٩٥

فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ٩٦

## SŨRATUL ḤADĨD سُورَةُ الحَدِيدِ

Tanã karantar da muhimmancin Jihãdi da ciyar da dũkiya dõmin Jihãdin ɗaukaka kalmar Allah, a bãyan ĩmãni da Allah da ManzonSa.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Abin da ke cikin sammai da ƙasa yã yi tasbĩhi ga Allah. Kuma Shĩ ne Mabuwãyi, Mai hikima.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١

---

(1) A cikin rukũ'i anã tasbĩhi da cẽwa "Subhãna Rabbiyal Azĩm wa Bihamdih" sau uku. Ma'anarsa 'Tsarki ya tabbata ga Ubangijina Mai girma game da gõde Masa.'

*2.* Shĩ ne da mulkin sammai da ƙasa; Yanã rãyarwa kuma Yanã kashẽwa, kuma Shĩ Mai ikon yi ne a kan kõme.

لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ يُحْيِۦ وَيُمِيتُ ۖ
وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢﴾

*3.* Shĩ ne Na farko, Na ƙarshe, Bayyananne, Ɓõyayye, kuma Shĩ Masani ne ga dukan kõme.

هُوَ ٱلْأَوَّلُ وَٱلْءَاخِرُ وَٱلظَّٰهِرُ وَٱلْبَاطِنُ ۖ
وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣﴾

*4.* Shĩ ne Wanda Ya halitta sammai da ƙasa a cikin wasu kwãnuka shida, sa'an nan Ya daidaitu a kan Al'arshi, Yanã sanin abin da ke shiga cikin ƙasa da abin da ke fita daga gare ta, da abin da ke sauka daga sama da abin da ke hawa cikinta, kuma Shĩ Yanã tãre da ku, duk inda kuka kasance. Kuma Allah Mai gani ne ga abin da kuke aikatãwa.

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ
ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۚ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِى ٱلْأَرْضِ
وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۖ
وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٤﴾

*5.* Shĩ ne da mulkin sammai da ƙasa, kuma zuwa gare Shi (Allah) kawai ake mayar da al'amura.

لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٥﴾

*6.* Yanã shigar da dare a cikin yini, kuma Yanã shigar da yini a cikin dare, kuma Shi Masani ne ga abin da yake a cikin ƙirãza.

يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ ۚ
وَهُوَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٦﴾

*7.* Ku yi ĩmãni da Allah da ManzonSa, kuma ku ciyar daga abin da Allah Ya wakilta ku a cikinsa (na dũkiya). To, waɗannan da suka yi ĩmãni daga cikinku, kuma suka ciyar, sunã da wani sakamako mai girma.

ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُوا۟ مِمَّا جَعَلَكُم
مُّسْتَخْلَفِينَ فِيهِ ۖ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ وَأَنفَقُوا۟
لَهُمْ أَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾

*8.* Kuma me ya same ku, bã zã ku yi ĩmãni ba da Allah, alhãli kuwa ManzonSa na kiran ku dõmin ku yi ĩmãni da Ubangijinku, kuma lalle Allah Yã karɓi alkawarinku (cẽwa zã ku bauta Masa)? (Ku bauta

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ ۙ وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا۟
بِرَبِّكُمْ وَقَدْ أَخَذَ مِيثَٰقَكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨﴾

Masa) idan kun kasance[1] mãsu ĩmãni.

هُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِۦٓ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَكُم
مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ بِكُمْ
لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٩﴾

9. Shĩ ne Wanda ke sassaukar da ãyõyi bayyanannu ga BãwanSa, dõmin Ya fitar da ku daga duffai zuwa ga haske, kuma lalle Allah haƙiƙa Mai tausayi ne gare ku, Mai jin ƙai.

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۚ لَا يَسْتَوِى مِنكُم مَّنْ أَنفَقَ مِن قَبْلِ ٱلْفَتْحِ
وَقَٰتَلَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ ٱلَّذِينَ أَنفَقُوا۟
مِنۢ بَعْدُ وَقَٰتَلُوا۟ ۚ وَكُلًّا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٠﴾

10. Kuma me ya sãme ku, bã zã ku ciyar ba dõmin ɗaukaka kalmar Allah, alhãli kuwa gãdon sammai da ƙasã na Allah ne? Wanda ya ciyar a gabãnin cin nasara, kuma ya yi yãƙi daga cikinku, bã ya zama daidai (da wanda bai yi haka ba). Waɗancan ne mafĩfĩta girman daraja[2] bisa ga waɗanda suka ciyar daga bãya kuma suka yi yãƙi. Kuma dukansu Allah Ya yi musu wa'adi da (sakamako) mai kyau, kuma Allah Masani ne ga abin da kuke aikatãwa.

مَّن ذَا ٱلَّذِى يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥ
وَلَهُۥٓ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١١﴾

11. Wãne ne wanda zai ranta wa Allah rance mai kyau dõmin Allah Ya ninka masa shi (a dũniya) kuma yanã da wani sakamako na karimci (a Lãhira)?

يَوْمَ تَرَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ يَسْعَىٰ نُورُهُم بَيْنَ أَيْدِيهِمْ
وَبِأَيْمَٰنِهِم بُشْرَىٰكُمُ ٱلْيَوْمَ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٢﴾

12. Rãnar da zã ka ga mũminai maza da mũminai mãtã, haskensu nã tafiya a gaba gare su, da kuma dãma gare su. (Anã ce musu) "Bushãrarku a yau, ita ce gidajen Aljanna." Ruwa na gudãna daga ƙarƙashinsu, sunã mãsu dawwama a cikinsu. Wannan, shĩ ne babban rabo mai girma.

(1) Wannan ya nũna bin umurnin Allah da nĩsantar abin haninSa shi ne bauta, dõmin Ya ambaci ciyar da dũkiya da yin jihãdi bauta, ne.

(2) Wannan ya nũna cẽwa sahabban Annabi sũ ne suka fi kõwane Musulmi a bãyansu daraja. Kuma akwai bambancin daraja a tsakãnin sahabban farko da na bãya.

يَوْمَ يَقُولُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتُ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
ٱنظُرُونَا نَقْتَبِسْ مِن نُّورِكُمْ قِيلَ ٱرْجِعُوا۟ وَرَآءَكُمْ
فَٱلْتَمِسُوا۟ نُورًا فَضُرِبَ بَيْنَهُم بِسُورٍ لَّهُۥ بَابٌۢ بَاطِنُهُۥ فِيهِ
ٱلرَّحْمَةُ وَظَٰهِرُهُۥ مِن قِبَلِهِ ٱلْعَذَابُ ﴿١٣﴾

*13.* Rãnar da munafikai maza da munãfikai mãtã ke cẽwa waɗanda suka yi ĩmãni, "Ku dũbo mu, mu yi makãmashi daga haskenku!" A ce (musu), "Ku kõma a bãyanku, dõmin ku nẽmo wani haske." Sai a danne a tsakãninsu da wani gãru yanã da wani ƙyaure, a cikinsa nan rahama take, kuma a bãyansa daga wajensa azaba take.

يُنَادُونَهُمْ أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ قَالُوا۟ بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمْ فَتَنتُمْ
أَنفُسَكُمْ وَتَرَبَّصْتُمْ وَٱرْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ ٱلْأَمَانِىُّ
حَتَّىٰ جَآءَ أَمْرُ ٱللَّهِ وَغَرَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ﴿١٤﴾

*14.* Sunã kiran su, "Ashe, bã tãre muke da ku ba?" Su ce, "Ĩ, amma kũ, kun fitini kanku, kuma kun yi jiran wata masĩfa, kuma kun yi shakka, kuma waɗansu gũrace-gũrace sun rũɗe ku, har umurnin Allah ya jẽ muku, kuma marũɗi ya rũɗe ku game da Allah.

فَٱلْيَوْمَ لَا يُؤْخَذُ مِنكُمْ فِدْيَةٌ وَلَا مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
مَأْوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ هِىَ مَوْلَىٰكُمْ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٥﴾

*15.* "To, a yau bã zã a karɓi fansa daga gare ku ba. Kuma bã zã a karɓa daga waɗanda suka kãfirta ba. Makõmarku wutã ce, ita ce mai dacẽwa da ku, kuma makõmarku ɗin nan tã mũnana."

۞ أَلَمْ يَأْنِ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَن تَخْشَعَ قُلُوبُهُمْ لِذِكْرِ
ٱللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ ٱلْحَقِّ وَلَا يَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ أُوتُوا۟
ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ ٱلْأَمَدُ فَقَسَتْ
قُلُوبُهُمْ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿١٦﴾

*16.* Shin, lõkaci bai yi ba ga waɗanda suka yi ĩmãnĩ[1] zukãtansu su yi tawãlu'i ga ambaton Allah da abin da ya sauka daga gaskiya? Kada su kasance kamar waɗanda aka bai wa littãfi a gabãnin haka, sai zãmani ya yi tsawo a kansu, sabõda haka zukãtansu suka ƙẽƙashe, kuma masu yawa daga cikinsu fãsiƙai ne.

---

(1) Wanda ya yi ĩmãni da Allah amma bai bi umurninSa ba, sai zũciyarsa ta ƙeƙashe, ĩmãnin ya fita sa'an nan kuma ya zama fãsiƙi mai fita hanyar gaskiya. Barin ciyarwa da dukiya dõmin jihãdi yanã nũna ƙeƙashẽwar zũciya daga ĩmãni, sabõda haka faɗa da zũciya dõmin tsaron imãninta shi ne jihãdi mafi girma.

*17.* Ku sani cẽwa Allah Yanã rãyar da ƙasã a bãyan mutuwarta.[1] Lalle Mun bayyana muku ãyõyi da fatan zã ku yi hankali.

ٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يُحْىِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ قَدْ بَيَّنَّا
لَكُمُ ٱلْءَايَـٰتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٧﴾

*18.* Lalle mãsu gaskatãwa maza da mãsu gaskatãwa mãtã, kuma suka ranta wa Allah rance mai kyau, anã riɓanya musu, kuma suna da wani sakamako na karimci.

إِنَّ ٱلْمُصَّدِّقِينَ وَٱلْمُصَّدِّقَـٰتِ وَأَقْرَضُوا۟ ٱللَّهَ قَرْضًا
حَسَنًا يُضَـٰعَفُ لَهُمْ وَلَهُمْ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

*19.* Kuma waɗanda suka yi ĩmãni da Allah da ManzanninSa, waɗannan sũ ne mãsu kamãlar gaskatãwa, kuma su ne mãsu shahãda a wurin Ubangijinsu. Sunã da sakamakonsu da haskensu. Waɗanda suka kafirta, kuma suka ƙaryata game da ãyõyinMu, waɗannan su ne 'yan Jahĩm.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦٓ أُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلصِّدِّيقُونَ ۖ
وَٱلشُّهَدَآءُ عِندَ رَبِّهِمْ لَهُمْ أَجْرُهُمْ وَنُورُهُمْ ۖ
وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَآ أُو۟لَـٰٓئِكَ
أَصْحَـٰبُ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٩﴾

*20.* Ku sani cẽwa rãyuwar dũniya wãsã ɗai ce da shagala da ƙawa da alfahari a tsakãninku da gãsar wadãta ta dũkiya da ɗiya, kamar misãlin shũka wadda yabanyarta ta bãyar da sha'awa ga manõma, sa'an nan ta ƙẽƙashe, har ka gan ta tã zama rawaya, sa'an nan ta kõma rauno. Kuma a Lãhira akwai azãba mai tsanani da gãfara daga Allah da yarda. Kuma rãyuwar dũniya ba ta zama ba fãce ɗan jin dãɗin rũɗi kawai.

ٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ وَزِينَةٌ
وَتَفَاخُرٌۢ بَيْنَكُمْ وَتَكَاثُرٌ فِى ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَوْلَـٰدِ ۖ
كَمَثَلِ غَيْثٍ أَعْجَبَ ٱلْكُفَّارَ نَبَاتُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ
مُصْفَرًّا ثُمَّ يَكُونُ حُطَـٰمًا ۖ وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيدٌ
وَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنٌ ۚ وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ
إِلَّا مَتَـٰعُ ٱلْغُرُورِ ﴿٢٠﴾

*21.* Ku yi tsẽre zuwa ga (nẽman) gãfara daga Ubangijinku, da Aljanna, fãɗinta kamar fãɗin samã da ƙasã ne, an yi tattalinta dõmin waɗanda suka yi ĩmãni da Allah da

سَابِقُوٓا۟ إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا
كَعَرْضِ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ أُعِدَّتْ لِلَّذِينَ

(1) Mai rãyar da ƙasa a bãyan mutuwarta da ruwa, yanã rãyar da zukãta sabõda tawãlu'i ga ambaton Allah da bin umurninSa. Watau tawalu'i daidai yake da ruwa wajen rãyarwa ga matattu, sai dai kõwane da tãsa hanya.

ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ ذَٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ
مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ٢١

ManzanninSa. Wannan falalar Allah ce, Yanã bãyar da ita ga wanda Ya so. Kuma Allah Mai falala ne Mai girma.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ
إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مِّن قَبْلِ أَن نَّبْرَأَهَآ
إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ٢٢

*22.* Wata masĩfa bã zã ta auku ba a cikin ƙasã kõ a cikin rayukanku fãce tanã a cikin littãfi a gabãnin Mu halitta ta. Lalle wannan, ga Allah, mai sauƙi ne.

لِّكَيْلَا تَأْسَوْا۟ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا تَفْرَحُوا۟ بِمَآ
ءَاتَىٰكُمْ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ٢٣

*23.* Dõmin kada ku yi baƙin ciki a kan abin da ya kuɓuce muku, kuma kada ku yi murnar alfahari da abin da Ya bã ku. Kuma Allah bã Ya son dukan mai tãƙama, mai alfahari.

ٱلَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبُخْلِ
وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ٢٤

*24.* Watau waɗanda ke yin rõwa, kuma sunã umurnin mutãne da yin rõwa. Kuma wanda ya jũya bãya, to, lalle Allah, Shĩ ne kaɗai Mawadãci, Gõdadde.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ
ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْمِيزَانَ لِيَقُومَ ٱلنَّاسُ بِٱلْقِسْطِ
وَأَنزَلْنَا ٱلْحَدِيدَ فِيهِ بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَٰفِعُ
لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥ وَرُسُلَهُۥ
بِٱلْغَيْبِ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِىٌّ عَزِيزٌ ٢٥

*25.* Haƙĩƙa, lalle, Mun aiko ManzanninMu da hujjõji bayyanannu, kuma Muka saukar da Littãfi da sikẽli tãre da su dõmin mutãne su tsayu da ãdalci, kuma Mun saukar da baƙin ƙarfe,[1] a cikinsa akwai cutarwa mai tsanani da amfãni ga mutãne, kuma dõmin Allah Ya san mai taimakonSa da ManzanninSa a fake. Lalle ne Allah Mai ƙarfi ne, Mabuwãyi.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَٰهِيمَ وَجَعَلْنَا فِى ذُرِّيَّتِهِمَا

*26.* Kuma haƙĩƙa, lalle, Mun aiki Nũhu da Ibrãhĩm, kuma

(1) Littafi a nan anã nufin dukan littattafan samã da aka bãyar a bãyan Nũhu da Ibrahĩm. Ma'auni kuma, shi ne sharĩ'ar da ke cikinsu. Baƙin ƙarfe kuwa dõmin kãyan aiki na amfãnin sana'õ'i da cũtar da ke a cikinsa na makãmai da kuma amfãnin tsaron addini da jihãdi. Littafi da ma'auni ana aiki da su wajen awon ibãdar Allah da mu'ãmaloli a tsakãnin mutãne.

ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلْكِتَٰبَ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ
وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ٢٦

Muka sanya Annabci da Littãfi a cikin zuriyarsu; daga cikinsu akwai mai nẽman shiryuwa, kuma mãsu yawa daga cikinsu fasiƙai ne.

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا
بِعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْإِنجِيلَ
وَجَعَلْنَا فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ رَأْفَةً
وَرَحْمَةً وَرَهْبَانِيَّةً ٱبْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَٰهَا عَلَيْهِمْ
إِلَّا ٱبْتِغَآءَ رِضْوَٰنِ ٱللَّهِ فَمَا رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا
فَـَٔاتَيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ
وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ٢٧

*27.* Sa'an nan Muka biyar a bãyansu[1] da ManzanninMu; kuma Muka biyar da Ĩsã ɗan Maryama, kuma Muka ba shi Linjila kuma Muka sanya tausayi da rahama a cikin zukãtan waɗanda suka bĩ shi, da ruhbãnanci[2] wanda suka ƙãga shi, ba Mu rubũta shi ba a kansu, fãce dai (Mun rubũta musu) nẽman yardar Allah, sa'an nan ba su tsare shi haƙƙin tsarẽwarsa ba, sabõda haka Muka bai wa waɗanda suka yi ĩmãni daga cikinsu sakamakonsu, kuma mãsu yawa daga cikinsu fãsiƙai ne.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَءَامِنُوا۟ بِرَسُولِهِۦ
يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِن رَّحْمَتِهِۦ وَيَجْعَل لَّكُمْ نُورًا
تَمْشُونَ بِهِۦ وَيَغْفِرْ لَكُمْ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٢٨

*28.* Yã kũ waɗanda suka yi ĩmãni! Ku bi Allah da taƙawa, ku yi ĩmãni da ManzonSa,[3] Ya bã ku rabo biyu daga rahamarSa, kuma Ya sanya muku wani haske wanda kuke yin tafiya da shi, kuma Ya gãfarta muku. Kuma Allah Mai gãfara ne, Mai rahama.

لِّئَلَّا يَعْلَمَ أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ أَلَّا يَقْدِرُونَ

*29.* Dõmin kada[4] mutãnen Littãfi su san cẽwa lalle bã su da ikon yi

(1) Nũhu da Ibrãhĩm da Annabãwan da ke bãyansu zuwa ga Ĩsã ɗan Maryama.

(2) Ruhubãnanci a Kiristanci kamar tasawwufi ne a Musulunci. Hana bidi'a yanã cikin jihãdi da tsaron addini, bidi'a kuma kashe addini ne. Anã kashe bidi'a idan anã awon ayyuka da Littãfi kamar yanda ake hana zãlunci idan anã awo da sikẽli kõ mũdu.

(3) Manzon Allah a nan, shi ne Muhammadu, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi. Anã umarnin ma'abũta Littãfi da su bĩ shi dõmin su sãmi rabo ninki biyu. Mãsu ĩmãni a nan su ne Ahlul kitãbi na ƙwarai.

(4) Rashin saninsu ya hana su su bi Muhammadu ga sãmun falalar Allah: rabo biyu. Ga wata fassara, an ce harafin nafyi ƙãri ne, watau ma'anarsa ita ce Allah Yã bãyar da rabo biyu ga waɗanda suka yi ĩmãni da ManzonSa, dõmin mutãnen littãfi su san ba zã su iya hana abin da Allah Ya nufa ba.

ga kõme na falalar Allah, kuma ita falalar ga hannun Allah kawai take, Yanã bãyar da ita ga wanda Ya so (wannan jãhilci yã hana su ĩmãni). Kuma Allah Mai falala ne mai girma.

عَلَىٰ شَيْءٍ مِّن فَضْلِ ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلْفَضْلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٢٩﴾

## SŨRATUL MUJÃDALA

## سُورَةُ المُجَادَلَةِ

Tanã karantar da yadda tsãrin Majalisar Annabi ta kasance a lõkacinsa, dõmin ta zama abar kõyi ga sauran majalisun Shũgabannin Musulmi a bãyansa.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Lalle Allah Yã ji maganar[1] wadda ke yi maka jãyayya game da mijinta, tanã kai ƙãra ga Allah, kuma Allah nã jin muhawararku. Lalle Allah Mai ji ne, Mai gani.

قَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّتِي تُجَٰدِلُكَ فِي زَوْجِهَا وَتَشْتَكِيٓ إِلَى ٱللَّهِ وَٱللَّهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَآ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿١﴾

*2.* Waɗanda ke yin zihãri daga cikinku game da mãtansu, sũ mãtan

ٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِنكُم مِّن نِّسَآئِهِم مَّا هُنَّ

(1) Wannan ƙissa tanã nũna cẽwa a Majalisar Annabi kõwa na da 'yancin shiga, namiji da mace, kuma ya faɗi abin da yake so, kõ dã ya sãɓã wa abin da Annabi ya gani kãfin wani wahayi ya sauka. Gã wannan mace sunanta Khaulatu bnt Sa'alabah ta kai ƙãrar mijinta Ausu bn Samit wanda ya yi zihãri game da ita, watau ya ce idan ya kusance ta kamar ya kwãna da uwarsa ne. Ga al'adar Lãrabãwa wannan bã saki ba ne, kuma ba ya iya kwana da ita har abada. Wannan shi ne ta kai ƙãra wurin Annabi har ta yi muhãwara da shi a kansa. Kuma wannan ƙissa tanã nũna gaskiyar Annabi, bai yi jawãbi ba ga abin da bai sãmi wahayi ba a kansa.

aikin ƙwarai, zai kankare masa mũnãnan ayyukansa, kuma Ya shigar da shi gidãjen Aljanna, ƙoramu na gudãna daga ƙarƙashinsu, sunã madawwama a cikinsu har abada. Wannan ne babban rabo mai girma.

جَنَّٰتٍ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٩

*10.* Kuma waɗanda suka kãfirta, kuma suka ƙaryata game da ãyõyinMu, waɗannan sũ ne 'yan wuta, sunã madawwama a cikinta. Kuma tir da makõma, ita.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ
أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٠

*11.* Wata masĩfa bã zã ta sãmu ba fãce da iznin Allah. Kuma wanda ya yi ĩmãni da Allah, Allah zai shiryar da zuciyarsa. Kuma Allah, ga dukan kõme, Masani ne.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ
بِٱللَّهِ يَهۡدِ قَلۡبَهُۥۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١١

*12.* Kuma ku yi ɗã'ã ga Allah, kuma ku yi ɗã'ã ga Manzo. Sa'an nan idan kun jũya bãya, to, abin sani kawai, akwai iyarwa bayyananna a kan ManzonMu.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۚ فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ
فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٢

*13.* Allah, bãbu wani abin bauta wa fãce Shi. Kuma ga Allah, sai mũminai su dõgara.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ
ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٣

*14.* Yã kũ waɗanda suka yi ĩmãni! Lalle ne daga mãtanku da ɗiyanku akwai wani maƙiyi[1] a gare ku, sai ku yi saunarsu. Kuma idan kuka yãfe, kuma kuka kau da kai, kuma kuka gãfarta, to, lalle Allah Mai gãfara ne, Mai jin ƙai.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ
وَأَوۡلَٰدِكُمۡ عَدُوّٗا لَّكُمۡ فَٱحۡذَرُوهُمۡۚ
وَإِن تَعۡفُواْ وَتَصۡفَحُواْ وَتَغۡفِرُواْ
فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤

*15.* Dũkiyõyinku da ɗiyanku fitina[2] ɗai ne. Kuma Allah, a wurin-Sa akwai wani sakamako mai girma.

إِنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ فِتۡنَةٞۚ
وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ١٥

(1) Maƙiyi, shĩ ne mai hana mutumin da yake ƙiyayya da shi wani alhẽri ya sadu da shi. Idan son dũkiya kõ mãta kõ ɗiya ya hana mutum yin sadaka kõ fita zuwa jihãdi, to, dũkiyar da mãtan da ɗiyan sun zama maƙiyansa ke nan.

(2) Fitina, ita ce duk abin da zai cũci mutum ta hanyar da yake amincẽwa, cũtar ta dũniya ce kõ ta Lãhira. Cũtar Lãhira ta fi tsanani sabõda girman hasãrar da ke a cikinta.

فَاتَّقُوا اللَّهَ مَا اسْتَطَعْتُمْ وَاسْمَعُوا وَأَطِيعُوا
وَأَنفِقُوا خَيْرًا لِّأَنفُسِكُمْ ۗ وَمَن يُوقَ
شُحَّ نَفْسِهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٦﴾

*16.* Sai ku bi Allah da taƙawa gwargwadon abin da kuka sãmi iko. Kuma ku saurãra kuma ku yi ɗã'ã, kuma ku ciyar, ya fi zama alhẽri gare ku. Kuma wanda ya sãɓã wa rõwar ransa, to, waɗannan sũ ne mãsu babban rabo.

إِن تُقْرِضُوا اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَاعِفْهُ لَكُمْ
وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٧﴾

*17.* Idan kun bai wa Allah rance, rance mai kyau, (Allah) zai ninka shi a gare ku kuma Ya gãfarta muku. Kuma Allah Mai yawan gõdiya ne, Mai haƙuri.

عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٨﴾

*18.* Shĩ ne Masanin fake da bayyane, Mabuwãyi, Mai hikima.




Tanã karantar da hukunce-hukuncen sakin mãtan aure da haƙƙõkin da ke rãtayuwa ga ma'auran a bãyan sakin.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَطَلِّقُوهُنَّ

*1.* Ya kai Annabi! Idan kun saki mãtã, sai ku sake su ga iddarsu,(1)

(1) Saki, shĩ ne warware ƙullin halaccin sãduwa da jũna a tsakãnin miji da mãta. Haƙƙi ne wanda Allah Ya saka ga hannayen maza ban da mãtã. Saki ga idda, watau ya sake ta saki guda a cikin tsarkin da bai shãfe ta ba dõmin sauƙin idda. Yanã haramta ga mijin da mãtar ya fitar da ita kõ ta fita daga ɗãkinta a lõkacin idda. Fãruwar wani al'amari shĩ ne sõyayya a bãyan ƙiyayya da mayarwa a bãyan saki. Alfasha a nan, tanã nufin faɗa da zãge-zãge a kan surukanta. Anã fitar da mai iddar saki sabõda alfãsha daga gidanta. Akwai saki na sunna kuma akwai na bidi'a, amma saki na sunna ɗaya ne, a cikin tsarkin da bã a shãfe ta ba, kuma kada a ƙãra mata wani saki har ta ƙãre idda. Sakin bidi'a kuwa shĩ ne uku gabã ɗaya kõ a cikin idda guda, a cikin haila kõ jinin biƙi. Sakin bidi'a yanã lazimta. Anã tilasta shi mayarwa ga wadda aka saki a cikin haila idan bai kai uku ba ga miji 'yantacce, kõ biyu ga miji bãwã.

لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحْصُوا الْعِدَّةَ وَاتَّقُوا اللَّهَ رَبَّكُمْ
لَا تُخْرِجُوهُنَّ مِنْ بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخْرُجْنَ
إِلَّا أَنْ يَأْتِينَ بِفَاحِشَةٍ مُبَيِّنَةٍ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ
وَمَنْ يَتَعَدَّ حُدُودَ اللَّهِ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُ لَا تَدْرِي
لَعَلَّ اللَّهَ يُحْدِثُ بَعْدَ ذَٰلِكَ أَمْرًا ﴿١﴾

kuma ku ƙididdige iddar. Kuma ku bi Allah Ubangijinku da taƙawa. Kada ku fitar da su daga gidãjensu, kuma kada su fita fãce idan sunã zuwa da wata alfãsha bayyananna. Kuma waɗancan iyakõkin Allah ne. Kuma wanda ya ƙẽtare iyãkõkin Allah, to, lalle ya zãlunci kansa. Ba ka sani ba ɗammãnin Allah zai fitar da wani al'amari a bãyan haka.

فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ فَارِقُوهُنَّ
بِمَعْرُوفٍ وَأَشْهِدُوا ذَوَيْ عَدْلٍ مِنْكُمْ وَأَقِيمُوا
الشَّهَادَةَ لِلَّهِ ذَٰلِكُمْ يُوعَظُ بِهِ مَنْ كَانَ يُؤْمِنُ
بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَمَنْ يَتَّقِ اللَّهَ يَجْعَلْ لَهُ مَخْرَجًا ﴿٢﴾

*2.* Sa'an nan idan sun isa ga ajalinsu (na idda) sai ku riƙe su da abin da aka sani kõ ku rabu da su da abin da aka sani kuma ku shaidar da mãsu adalci biyu daga gare ku. Kuma ku tsayar da shaidar dõmin Allah. Wancan ɗinku anã yin wa'azi da shi ga wanda ya kasance yanã yin ĩmãni da Allah da Rãnar Lãhira. Kuma wanda ya bi Allah da taƙawa, Allah zai sanya masa mafita.

وَيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لَا يَحْتَسِبُ وَمَنْ يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ
فَهُوَ حَسْبُهُ إِنَّ اللَّهَ بَالِغُ أَمْرِهِ قَدْ جَعَلَ اللَّهُ
لِكُلِّ شَيْءٍ قَدْرًا ﴿٣﴾

*3.* Kuma Ya arzũta shi daga inda bã ya zato. Kuma wanda ya dõgara ga Allah, to, Allah ne Ma'ishinsa. Lalle Allah Mai iyar da umurninSa ne. Haƙĩƙa Allah Ya sanya ma'auni ga dukan kõme.

وَاللَّائِي يَئِسْنَ مِنَ الْمَحِيضِ مِنْ نِسَائِكُمْ إِنِ ارْتَبْتُمْ
فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَاثَةُ أَشْهُرٍ وَاللَّائِي لَمْ يَحِضْنَ وَأُولَاتُ

*4.* Kuma waɗanda suka yanke [1] ɗammãni daga haila daga mãtanku, idan kun yi shakka, to, iddarsu watã uku ce da waɗanda ba su yi

(1) Muddar idda ga wadda ta yanke ɗammãnin haila sabõda tsũfa, watanni uku, kuma bã zã ta ƙãra kõme ba a kai. Wadda take akwai shakka a game da ita ga kõ akwai ciki kõ bãbu shi, to, zã ta yi iddar wattani uku kuma ta yi jiran watanni tara, watau ta yi watannin shẽkara, uku na idda, saura na ta fid da shakka ne. Haka ne hukuncin mai istihãla, watau jinin ciwo. Amma yãrinya mai shakkar ciki, sai ta zauna har shakka ta gushe. Yarinyar da ba ta fãra haila ba tana iddar wata uku. Bãbu bambanci a tsakãnin ɗiya da baiwa ga idda da watanni, amma ga idda ta tsarki, to, baiwa tana yin rabin na ɗiya ga saki da mutuwa.

haila ba. Kuma ma'abũta cikinna, ajalinsu, (shi ne) cewa su haifi cikinnansu. Kuma wanda ya bi Allah da taƙawa, (Allah) zai sanya masa wani sauƙi daga al'amarinsa.

ٱلْأَحْمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ
يَجْعَل لَّهُۥ مِنْ أَمْرِهِۦ يُسْرًا ﴿٤﴾

5. Wancan umurnin Allah ne, Ya saukar da shi zuwa gare ku. Kuma wanda ya bi Allah da taƙawa, Allah zai kankare masa mũnãnan ayyukansa, kuma Ya girmama masa sakamako.

ذَٰلِكَ أَمْرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ إِلَيْكُمْ ۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ
يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُعْظِمْ لَهُۥٓ أَجْرًا ﴿٥﴾

6. Ku zaunar da su daga inda kuka zauna[1] daga gwargwadon sãmunku. Kuma kada ku cũce su dõmin ku ƙuntata a kansu. Kuma idan sun kasance ma'abũta ciki, sai ku ciyar da su har su haifi cikinsu. Sa'an nan idan sun shãyar da mãma sabõda ku, sai ku bã su tsãdõdinsu. Kuma ku yi shãwara a tsakãninku bisa abin da aka sani. Kuma idan kun nũna talauci, to, wata mace zã ta shãyar da mãma sabõda shi (mijin).

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنتُم مِّن وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَآرُّوهُنَّ
لِتُضَيِّقُوا۟ عَلَيْهِنَّ ۚ وَإِن كُنَّ أُو۟لَـٰتِ حَمْلٍ فَأَنفِقُوا۟ عَلَيْهِنَّ
حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَـَٔاتُوهُنَّ
أُجُورَهُنَّ ۖ وَأْتَمِرُوا۟ بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ ۖ وَإِن تَعَاسَرْتُمْ
فَسَتُرْضِعُ لَهُۥٓ أُخْرَىٰ ﴿٦﴾

7. Sai mawadãci ya ciyar daga wadãtarsa kuma wanda aka ƙuntata masa arzikinsa, to, sai ya ciyar daga abin da Allah Ya bã shi. Allah bã Ya kallafa wa wani rai fãce abin da Ya bã shi. Allah zai sanya sauƙi a bãyan tsanani.

لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِۦ ۖ وَمَن قُدِرَ عَلَيْهِ
رِزْقُهُۥ فَلْيُنفِقْ مِمَّآ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ۚ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا
إِلَّا مَآ ءَاتَىٰهَا ۚ سَيَجْعَلُ ٱللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا ﴿٧﴾

8. Kuma da yawa[2] daga alƙarya wadda ta yi tsaurin kai daga

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ عَتَتْ عَنْ أَمْرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبْنَٰهَا

(1) Mijin zai fita ya bar wa mãtar da ya saki ɗaki ta zauna a ɗakinta har ta ƙãre idda. Anã ciyar da mai sakin kõmẽ, amma bã a ciyar da mai sakin bã'ini sai idan tanã da ciki. Ijarar shãyarwa tanã a kan uba ga uwar da aka saki saki ba'ini kõ ga watarta, bisa ga yardar sassan biyu.

(2) A bãyan da ya gama bayãnin saki da hukunce-hukuncen da suka rãtayu a gare shi, sai kuma ya gõya gargaɗi ga wanda bai bi waɗannan hukunce-hukuncen ba, ta hanyar

حِسَابًا شَدِيدًا وَعَذَّبْنَٰهَا عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨﴾

barin umurnin Ubangijinta da ManzanninSa, sai Muka yi mata hisãbi, hisãbi mai tsanani, kuma Muka azabtar da ita, azãba abar ƙyãma.

فَذَاقَتْ وَبَالَ أَمْرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ أَمْرِهَا خُسْرًا ﴿٩﴾

*9.* Sa'an nan ta ɗanɗana masĩfar al'amarinta. Kuma ƙarshen al'amarinta ya kasance hasãra,

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَدْ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيْكُمْ ذِكْرًا ﴿١٠﴾

*10.* Allah Ya yi musu tattalin wata azãba mai tsanani. Sabõda haka ku bi Allah da taƙawa, yã ma'abũta hankula, waɗanda suka yi ĩmãni! Haƙĩƙa Allah Ya saukar da wata tunãtarwa zuwa gare ku:

رَّسُولًا يَتْلُوا۟ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مُبَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ
وَمَن يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعْمَلْ صَٰلِحًا يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى
مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا قَدْ أَحْسَنَ ٱللَّهُ
لَهُۥ رِزْقًا ﴿١١﴾

*11.* Manzo, yanã karãtun ãyõyin Allah bayyanannu a kanku dõmin Ya fitar da waɗanda suka yi ĩmãni kuma suka aikata ayyukan ƙwarai daga duffai zuwa ga haske. Kuma wanda ya yi ĩmãni da Allah ya aikata aikin ƙwarai Allah zai shigar da shi gidãjen Aljanna, ƙoramu nã gudãna daga ƙarƙashinsu, sunã mãsu dawwama a cikinsu har abada. Haƙĩƙa Allah Yã kyautata[1] masa arziki.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ وَمِنَ ٱلْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ يَتَنَزَّلُ
ٱلْأَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ

*12.* Allah, Wanda Ya halitta bakwai dĩn sammai kuma daga ƙasã kwatankwacinsu, umurninSa yanã ta sauka a tsakaninsu dõmin ku san lalle Allah Mai ĩkon yi ne a kan

---

tsoratar da shi da cẽwa Allah Ya halaka alƙaryu mãsu yawa sabõda sãɓã Masa ga hukunce-hukuncenSa ga ƙanãnan abũbuwa, balle mutum guda wanda ya sãɓã masa ga babban al'amari kamar aure da saki waɗanda rãyuwar ɗan Adam ta dõgara a kansu. Kuma ya yi bushãra ga wanda ya bĩ Shi da taƙawa, ya fita daga duhun al'adu zuga ga hasken Sharĩ'arSa, kuma Ya yi wa'adi da bã shi sauƙin rãyuwa daga WadãtarSa mai yawa.

(1) Allah Yã kyautata wa wanda ya tsare sharĩ'arsa da kyau, a wajen arzikinsa tun daga dũniya har ya zuwa Lãhira, dõmin Yã ce, "Haƙĩƙa Allah Yã kyautata masa (mai tsare sharĩ'ar) arziki" bã da Yã yi ƙaidin lõkaci kõ wuri ba.

dukan kõme, kuma lalle Allah, haƙĩƙa Ya kẽwaye ga dukan kõme da sani.

وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَحَاطَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عِلۡمَۢا ﴿١٢﴾




Tanã karantar da yadda ake kyautata zamantakẽwa da iyãli.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Yã kai Annabi! Don me kake haramta abin da Allah Ya halatta maka,(1) kanã nẽman yardar mãtanka, alhãli kuwa Allah Mai gãfara ne, Mai jin ƙai.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَۖ تَبۡتَغِي مَرۡضَاتَ أَزۡوَٰجِكَۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿١﴾

*2.* Haƙĩƙa Allah ya faralta muku warware(2) rantsuwõyinku, kuma

قَدۡ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمۡ تَحِلَّةَ أَيۡمَٰنِكُمۡۚ وَٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ

(1) A cikin littãfin Buhãri an ruwaito daga Ã'isha, mãtar Annabi, cẽwa Annabi, tsĩra da amincin Allah su tabbata a gare shi, yakan yi jinkiri a wurin Zainab bint Jahash dõmin ya shã zuma a wurinta. Ta ce, "Sai nã shirya, nĩ da Hafsah: Duka wadda Manzon Allah ya shiga a gare ta daga gare mu, ta ce masa, 'Inã jin wãrin tsimi daga gare ka! Kã ci tsimi!' To, sai Annabi ya shiga ga ɗayansu, ta ce masa, "Kã ci tsimi." Ya ce, "Ã'aha! Nã shã zumã dai a wurin Zainab bint Jahash, kuma ba zan kõma gare shi ba." Asãlin abin, Annabi, tsĩra da amincin Allah su tabbata a gare shi, yã kasance yanã zãgayãwa a gidãjen mãtansa a bãyan sallar la'asar dõmin ya gaishe su. To, sai ya shiga ga Hafsa a bãyan ya shiga ga Zainab, ta gaya masa haka. Kuma ya gaya mata nĩsantarsa ga zuman, kuma ya gaya mata lãbãrin cewa Abubukar da Umar, Allah Ya yarda da su, za su zama halĩfai a bãyansa. To, sai ta faɗi waɗannan lãbaru ga maƙwabciyarta Ã'isha. Wannan ƙissa tanã kõyar da sauƙin hãlin Annabi a game da iyãlinsa, da girmamawarsa a gare su.

(2) An rubũta yadda ake warware rantsuwa da kaffara wadda aka ambata a cikin sũra ta 5, ãyã ta 89. Anã kaffãrar rantsuwa da ciyar da miskĩnai gõma daga matsakaicin abinci, mũdu biyu ga kõwane, kõ tufãtar da su tufar da za ta ishe su salla, idan bai sãmu ba, ya yi azumin kwãna uku.

وَهُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢﴾

Allah ne Mataimakinku kuma Shĩ ne Masani, Mai hikima.

وَإِذْ أَسَرَّ ٱلنَّبِىُّ إِلَىٰ بَعْضِ أَزْوَٰجِهِۦ حَدِيثًا فَلَمَّا نَبَّأَتْ بِهِۦ
وَأَظْهَرَهُ ٱللَّهُ عَلَيْهِ عَرَّفَ بَعْضَهُۥ وَأَعْرَضَ عَنۢ بَعْضٍ
فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتْ مَنْ أَنۢبَأَكَ هَٰذَا
قَالَ نَبَّأَنِىَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿٣﴾

*3*. Kuma a sã'ilin da Annabi ya asirta wani lãbãri zuwa ga sãshen mãtansa, to, a lõkacin da ta bã da lãbari da shi. Kuma Allah Ya bayyana shi a gare shi, ya sanar da sãshensa kuma ya kau da kai daga wani sãshe. To, a lõkacin da ya bã ta lãbãri da shi, ta ce, "Wãne ne ya gaya maka wannan?" Ya ce, "Masani, Mai labartawa, Ya gaya mini."

إِن تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدْ صَغَتْ قُلُوبُكُمَا وَإِن تَظَٰهَرَا
عَلَيْهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ مَوْلَىٰهُ وَجِبْرِيلُ وَصَٰلِحُ ٱلْمُؤْمِنِينَ
وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ بَعْدَ ذَٰلِكَ ظَهِيرٌ ﴿٤﴾

*4*. Idan kũ biyu kuka tũba zuwa ga Allah, to, haƙiƙa zukãtanku sun karkata. Kuma idan kun taimaki jũna a kansa, to, lalle Allah Shĩ ne Mataimakinsa, da Jibrilu da sãlihan mũminai. Kuma malã'iku, a bãyan wancan, mataimaka ne.

عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبْدِلَهُۥٓ أَزْوَٰجًا خَيْرًا مِّنكُنَّ
مُسْلِمَٰتٍ مُّؤْمِنَٰتٍ قَٰنِتَٰتٍ تَٰٓئِبَٰتٍ عَٰبِدَٰتٍ سَٰٓئِحَٰتٍ
ثَيِّبَٰتٍ وَأَبْكَارًا ﴿٥﴾

*5*. Mai yiwuwa ne Ubangijinsa, idan ya sake ku, Ya musanya masa waɗansu mãtan aure mafiya alhẽri daga gare ku, Musulmai, mũminai, mãsu tawãli'u, mãsu tũba, mãsu ibãda, mãsu azumi, zawarõri da'yammãta.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا
ٱلنَّاسُ وَٱلْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ
لَّا يَعْصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ﴿٦﴾

*6*. Yã kũ waɗanda suka yi ĩmãni! Ku kãre wa kanku(1) da iyãlinku wata wuta makãmashinta mutãne da duwãtsu ne. A kanta akwai waɗansu malã'iku mãsu kauri, mãsu ƙarfi. Bã su sãɓã wa Allah ga abin da Ya umurce su, kuma sunã aikata abin da ake umurnin su.

---

(1) Tsare kai da iyãli daga wuta yanã sãmuwa da shiryar da su da karãtu da nasĩha a kan addini. Wannan yanã a cikin kyaun zamantakẽwa wanda sũrar ke karantarwa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَعْتَذِرُوا۟ ٱلْيَوْمَ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ
مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٧﴾

*7.* Yã kũ waɗanda suka kãfirta[1]! Kada ku kãwo wani uzuri a yau. Anã yi muku sakamakon abin da kuka kasance kunã aikatãwa kawai ne.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ تُوبُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ تَوْبَةً نَّصُوحًا
عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يُكَفِّرَ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ
وَيُدْخِلَكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ يَوْمَ لَا يُخْزِى ٱللَّهُ ٱلنَّبِىَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
مَعَهُۥ نُورُهُمْ يَسْعَىٰ بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَٰنِهِمْ
يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتْمِمْ لَنَا نُورَنَا وَٱغْفِرْ لَنَآ
إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٨﴾

*8.* Yã kũ waɗanda suka yi ĩmãni! Ku kõma zuwa ga Allah kõmawar gaskiya. Mai yiwuwa Ubangijinku Ya kankare muku miyãgun ayyukanku kuma Ya shigar da ku a gidãjen Aljanna, ƙoramu na gudãna daga ƙarƙashinsu a rãnar da Allah bã Ya kunyatar da Annabi[2] da waɗanda suka yi ĩmãni tãre da shi. Haskensu yanã tafiya a gaba gare su da jihõhin dãmansu, sunã cẽwa, "Yã Ubangijinmu! Ka cika mana haskenmu, kuma Ka yi mana gãfara. Lalle Kai, a kan dukan kõme, Mai ikon yi ne."

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ جَٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ
وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ
وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٩﴾

*9.* Yã kai Annabi! Ka yãƙi kãfirai da munãfikai. Kuma ka tsanantã a kansu. Kuma matattararsu Jahannama ce, kuma tir da makoma, ita.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱمْرَأَتَ نُوحٍ

*10.* Allah Ya buga wani misãli dõmin waɗanda suka kãfirta[3]: mãtar Nũhu da mãtar Lũɗu, sun

---

(1) Kãfirai a nan, kãfircinsu sabõda ƙin bin umurnin Allah game da kyaun zamantakẽwa da iyãli yake. Laifinsu yã fi sauran laifuffuka dõmin yanã sabbaba yãmutsi a gida, har abin ya shãfi zurriya da ƙasã gabã ɗaya.

(2) Allah Yã yi alkawarin bã zai kunyatar da AnnabinSa ba, haka kuma waɗanda suka yi ĩmãni tãre da shi, watau Sahabbansa a Rãnar Kiyãma. Wannan shĩ ne dalĩlin da yã sa Allah Ya tsare Annabi da Sahabbansa daga a bauta musu kamar yadda aka bauta wa waɗansu Annabãwa da sãlihai waɗanda Allah zai tambaye su kõ sũ ne suka yi umurni da a yi musu bautar, sũ kuma su faɗi barrantarsu daga waɗanda suka bauta musu.

(3) Waɗannan misãlai biyu, mãtar Nũhu da mãtar Lũɗu sunã nũna kusanci ga sãlihai bã ya isa ga addini sai kõwa ya yi abin da Allah Ya yi umurni da shi. Kuma anã kallafa wa mãtã da su kiyãye kyaun zamantakẽwa da mazansu. Kuma anã yi musu azãba sabõda sãɓa wa Allah ga barin haka kamar yadda ake ga mazansu.

kasance a ƙarƙashin wasu bãyi biyu daga BãyinMu sãlihai, sai suka yaudare su, sabõda haka ba su wadãtar musu da kõme daga Allah ba. Kuma aka ce, "Ku shiga, kũ biyu, wutã tãre da mãsu shiga."

*11.* Kuma Allah Ya buga wani misãli dõmin waɗanda suka yi ĩmãni: matar Fir'auna,[1] sa'ad da ta ce, "Yã Ubangiji! Ka gina mini wani gida a wurinKa a cikin Aljanna. Kuma Ka tsĩrar da ni daga Fir'auna da aikinsa. Kuma Ka tsĩrar da ni daga mutãnen nan azzãlumai."

*12.* Da Maryama[2] ɗiyar Imrãna wadda ta tsare farjinta, sai Muka hũra a cikinsa daga RũhinMu. Kuma ta gaskata game da ãyõyin Ubangijinta da LittattafanSa alhãli kuwa ta kasance daga mãsu tawãli'u.

وَٱمْرَأَتَ لُوطٍ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا صَٰلِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا وَقِيلَ ٱدْخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ﴿١٠﴾

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱمْرَأَتَ فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ٱبْنِ لِى عِندَكَ بَيْتًا فِى ٱلْجَنَّةِ وَنَجِّنِى مِن فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِى مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١١﴾

وَمَرْيَمَ ٱبْنَتَ عِمْرَٰنَ ٱلَّتِىٓ أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا وَصَدَّقَتْ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتْ مِنَ ٱلْقَٰنِتِينَ ﴿١٢﴾

(1) Wannan yanã nũna cẽwa kusantar kãfiri bã zai cũci mũminai ba. Sai dai Allah Yã hana aure a tsakãnin Musulma da kãfiri.

(2) Wannan yanã nũna cẽwa rashin aure ga mãtar da ke iya tsare farjinta daga alfãsha kuma ta tsare addininta da taƙawa, bã zai cũce ta ba ga sãmun rahamar Allah a dũniya da Lãhira.

# SŨRATUL MULK

# سُورَةُ المُلْكِ

Tana karantar da tauhĩdi da kaɗaitar Allah ga mulki da halittawa da ni'imtawa da cikakken iko wanda yake tãre da rahama da tausayi.

ANA SON KARATUNTA DARE DUKA DA KUMA HARDACE TA DA KÃ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* (Allah), Wanda gudãnar da mulki yake ga hannunSa , Yã tsarkaka, kuma Shi Mai ĩko ne a kan kome.

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِي بِيَدِهِ ٱلۡمُلۡكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١

*2.* Shi ne Wanda Ya halitta mutuwa da rãyuwa domin Ya jarraba ku, Ya nũna wãye daga cikinku ya fi kyãwon aiki, Shi ne Mabuwãyi, Mai gafara.

ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡمَوۡتَ وَٱلۡحَيَوٰةَ لِيَبۡلُوَكُمۡ أَيُّكُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗاۚ
وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفُورُ ٢

*3.* Shi ne Wanda Ya halitta sammai bakawi, ɗabaƙõƙi a kan jũna, bã za ka ga goggociya ba a cikin halittar (Allah) Mai rahama. Ka sãke dũbawa, ko za ka ga wata ɓaraka?

ٱلَّذِي خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗاۖ مَّا تَرَىٰ فِي خَلۡقِ
ٱلرَّحۡمَٰنِ مِن تَفَٰوُتٖۖ فَٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ هَلۡ تَرَىٰ
مِن فُطُورٖ ٣

*4.* Sa'an nan ka sake maimaita, dũbãwa, ganinka zai komo maka, gajiyayye, ba da ganin wata naƙasa bã.

ثُمَّ ٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ كَرَّتَيۡنِ يَنقَلِبۡ إِلَيۡكَ ٱلۡبَصَرُ خَاسِئٗا
وَهُوَ حَسِيرٞ ٤

*5.* Kuma lalle Mun ƙawãta samar farko da fitillu, kuma Muka

وَلَقَدۡ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلۡنَٰهَا رُجُومٗا

sanya su abin jifa ga shaiɗãnu, kuma Muka yi musu tattalin azãbar Sa'ĩr.

لِّلشَّيَاطِينِ وَأَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابَ السَّعِيرِ ﴿٥﴾

*6.* Kuma waɗanda suka kafirce wa Ubangijinsu na da azãbar Jahannama, tã munana ga zamanta makõmarsu.

وَلِلَّذِينَ كَفَرُوا بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٦﴾

*7.* Idan an jẽfa su a cikinta, sai su ji daga gare ta wata ƙãra, tana tafasa.

إِذَا أُلْقُوا فِيهَا سَمِعُوا لَهَا شَهِيقًا وَهِيَ تَفُورُ ﴿٧﴾

*8.* Tana kusa ta tsãge domin hushi, ko da yaushe aka jẽfa wani ɓangaren jama'a a cikinta, matsaranta na tambayar su da cewa, "Wani mai gargaɗi bai je muku ba?"

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ الْغَيْظِ كُلَّمَا أُلْقِيَ فِيهَا فَوْجٌ سَأَلَهُمْ خَزَنَتُهَا أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَذِيرٌ ﴿٨﴾

*9.* Sai su ce, "I, lalle wani mai gargaɗi ya je mana, sai muka ƙaryata shi, muka ce, 'Allah bai saukar da kome ba, bã ku cikin kõme sai ɓata babba'".

قَالُوا بَلَىٰ قَدْ جَاءَنَا نَذِيرٌ فَكَذَّبْنَا وَقُلْنَا مَا نَزَّلَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِي ضَلَالٍ كَبِيرٍ ﴿٩﴾

*10.* Kuma suka ce, "Dã mun zamo muna saurãre, kõ muna da hankali, dã ba mu kasance a cikin 'yan sa'ĩr ba.".

وَقَالُوا لَوْ كُنَّا نَسْمَعُ أَوْ نَعْقِلُ مَا كُنَّا فِي أَصْحَابِ السَّعِيرِ ﴿١٠﴾

*11.* Wato su yi iƙrãri da laifinsu. Allah Ya la'ani 'yan sa'ĩr!

فَاعْتَرَفُوا بِذَنبِهِمْ فَسُحْقًا لِّأَصْحَابِ السَّعِيرِ ﴿١١﴾

*12.* Lalle waɗanda ke tsõron Ubangijinsu, a ɓoye, suna da wata gãfara da wani sakamako maigirma.

إِنَّ الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِالْغَيْبِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿١٢﴾

*13.* Kuma ku asirta maganarku ko ku bayyana ta, lalle Shi, (Allah), Masani ne ga abin da ke cikin ƙirãza.

وَأَسِرُّوا قَوْلَكُمْ أَوِ اجْهَرُوا بِهِ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١٣﴾

*14.* Ashe, Wanda Ya yi halitta bã zai iya saninta ba, alhãli kuwa Shi Mai tausasãwa ne, kuma Mai labartawa?

أَلَا يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ ﴿١٤﴾

*15*. Shi, (Allah), Yã sanya muku ƙasa hõrarriya, sai ku tafi cikin sãsanninta, kuma ku ci daga arzikinSa, kuma zuwa gare Shi ne tãshin yake.

*16*. Shin kõ kun amince cewa Wanda ke cikin sama, bã zai iya shãfe ƙasa tãre da ku ba, sai ga ta tana mai girgiza?

*17*. Kõ kun amincẽ cewa Wanda ke cikin sama bã zai iya sako muku iskar gũguwa ba? To, zã ku san yadda (ãƙibar) gargaɗiNa take.

*18*. Lalle, waɗanda ke gabansu sun ƙaryata (manzanni). To, yãya (ãƙibar) gargaɗiNa ta kasance?

*19*. Bã zã su yi dũbi ba zuwa ga tsuntsãye a kansu, mãsu sanwã, kuma suna fiffikãwa, bãbu mai riƙe da su sai (Allah), Mai rahama? Lalle Shi Mai gani ne ga dukan kõme.

*20*. Wãne ne wanda zai zame muku mayãƙin da zai taimake ku, wanda bã (Allah) ba, Mai rahama? Kãfirai bã su a cikin kõme fãce rũɗu.

*21*. Wãne ne wanda zai ciyar da ku, idan (Allah) Ya riƙe arzikinSa? A'aha, sun yi zurfi cikin girman kai da tãshin hankali.

*22*. Shin wanda ke tafiya a kife a kan fuskarsa yã fi zama a kan shiryuwa, ko kuwa wanda ke tafiya miƙe a kan hanya madaidaiciya?

*23*. Ka ce, "(Allah) Shi ne Wanda Ya ƙaga halittarku, Ya sanya muku ji da gani da tunãni, amman kaɗan ce ƙwarai godiyarku!"

هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ ذَلُولًا فَٱمْشُوا۟
فِى مَنَاكِبِهَا وَكُلُوا۟ مِن رِّزْقِهِۦ ۖ وَإِلَيْهِ ٱلنُّشُورُ ﴿١٥﴾

ءَأَمِنتُم مَّن فِى ٱلسَّمَآءِ أَن يَخْسِفَ بِكُمُ ٱلْأَرْضَ
فَإِذَا هِىَ تَمُورُ ﴿١٦﴾

أَمْ أَمِنتُم مَّن فِى ٱلسَّمَآءِ أَن يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ۖ
فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ نَذِيرِ ﴿١٧﴾

وَلَقَدْ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿١٨﴾

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَٰٓفَّٰتٍ وَيَقْبِضْنَ ۚ
مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا ٱلرَّحْمَٰنُ ۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍۭ بَصِيرٌ ﴿١٩﴾

أَمَّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى هُوَ جُندٌ لَّكُمْ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ ٱلرَّحْمَٰنِ ۚ
إِنِ ٱلْكَٰفِرُونَ إِلَّا فِى غُرُورٍ ﴿٢٠﴾

أَمَّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ رِزْقَهُۥ ۚ بَل لَّجُّوا۟
فِى عُتُوٍّ وَنُفُورٍ ﴿٢١﴾

أَفَمَن يَمْشِى مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِۦٓ أَهْدَىٰٓ أَمَّن يَمْشِى سَوِيًّا
عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢٢﴾

قُلْ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ
وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۖ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٢٣﴾

قُلْ هُوَ ٱلَّذِى ذَرَأَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾

*24.* Kuma ka ce, "Shi ne Ya halitta ku daga ƙasã, kuma zuwa gare Shi ne ake tãshin ku."

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٥﴾

*25.* Kuma sunã cewa, "Yaushe ne wannan alkawarin zai tabbata, in dai kun kasance mãsu gaskiya ne kũ?"

قُلْ إِنَّمَا ٱلْعِلْمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٦﴾

*26.* Ka ce, "Ilmin a wurin Allah kawai yake, kuma ni mai gargaɗi kawai ne, mai bayyana (gargaɗin)."

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيٓـَٔتْ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ﴿٢٧﴾

*27.* To, lokacin da suka gan ta (azãbar) a kusa, fuskokin waɗanda suka kãfirta suka mũnana, kuma aka ce (musu) wannan shi ne abin da kuka zamo kuna ƙaryatãwa.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِىَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِىَ أَوْ رَحِمَنَا
فَمَن يُجِيرُ ٱلْكَٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٨﴾

*28.* Ka ce musu, "Idan Allah Ya halaka ni, nĩ da wanda ke tãre da ni, ko kuma Yã yi mana rahama, to, wãne ne zai tserar da kafirai daga wata azãba mai raɗaɗi?"

قُلْ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ
مَنْ هُوَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٩﴾

*29.* Ka ce, "Shĩ ne Mai rahama, mun yi ĩmãni da Shi, gare Shi muka dogara, saboda haka zã ku san wanda yake a cikin ɓata bayyananniya."

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم
بِمَآءٍ مَّعِينٍۭ ﴿٣٠﴾

*30.* Ka ce, "Ko kun gani, idan ruwanku ya wãyi gari faƙaƙƙe, to, wãne ne zai zo muku da ruwa wani mai ɓuɓɓuga?"(1)

(1) Ana so idan mai karatu ya kai ƙarshen wannan sũra ya ce الله رب العالمين wato AllahUbangijin halitta.An karanta wannan ãya a gaban wani kãfiri, sai ya ce zã mu fito da ruwan game da amfãni da dundurũsai da farẽtani, sai ruwan idãnunsa ya faƙe.

## SŨRATUL KALAM سُورَةُ القَلَمِ

Tana yi wa Annabi bushara da cẽwa mutãnensa na Makka zã su shiga Musulunci, su yi nadãma a kan aikinsu na kãfirci da cũtar da suka yi masa, kuma Allah zai karɓi tũbarsu,

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ñ. Na rantse da alƙalami da abin da (marubũta) suke rubũtãwa.

نٓ وَٱلْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُونَ ﴿١﴾

*2.* Kai, sabõda ni'imar Ubangijinka, bã mahaukaci kake ba.

مَآ أَنتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُونٍ ﴿٢﴾

*3.* Kuma, lalle, haƙiƙa kana da lãdar da ba ta yankewa.

وَإِنَّ لَكَ لَأَجْرًا غَيْرَ مَمْنُونٍ ﴿٣﴾

*4.* Kuma, lalle, haƙiƙa kana a kan hãlãyen kirki, manya.

وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ ﴿٤﴾

*5.* Don haka, zã ka gani, sũ kuma zã su gani.

فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُونَ ﴿٥﴾

*6.* Ga wanenku hauka take.

بِأَييِّكُمُ ٱلْمَفْتُونُ ﴿٦﴾

*7.* Lalle Ubangijinka Shi ne Mafi sani ga wanda ya ɓace daga tafarkinSa. Kuma Shi ne Mafi sani ga mãsu shiryuwa.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٧﴾

*8.* Saboda haka kada ka bi mãsu ƙaryatãwa.

فَلَا تُطِعِ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿٨﴾

*9.* Sunã fatar ka sassauta, sũ kuma su sassauta.

وَدُّوا۟ لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ ﴿٩﴾

*10.* Kada ka bi dukan mai yawan rantsuwa, walãkantacce.

وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِينٍ ﴿١٠﴾

*11.* Mai zunɗe, mai yãwo da gulma.

هَمَّازٍ مَّشَّآءٍۭ بِنَمِيمٍ ﴿١١﴾

*12.* Mai hana alhẽri, mai zãlunci, mai zunubi.

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٢﴾

*13.* Mai girman kai, bãyan haka kuma la'ĩmi (bã ya son alhẽri).

عُتُلٍّ بَعْدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ﴿١٣﴾

*14.* Sabõda yã kasance mai dũkiya da ɗiya.

أَن كَانَ ذَا مَالٍ وَبَنِينَ ﴿١٤﴾

*15.* Idan ana karanta masa ãyõyinMu, sai ya ce, "Tatsũniyõyin mutãnen farko ne."

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَـٰتُنَا قَالَ أَسَـٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٥﴾

*16.* Zã Mu yi masa alãma a kan hanci.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلْخُرْطُومِ ﴿١٦﴾

*17.* Lalle Mun jarrabe su kamar yadda Muka jarrabi mãsu gonar lambu, a lokacin da suka yi rantsuwa, wai lalle zã su girbe amfãninta, suna mãsu asubanci.

إِنَّا بَلَوْنَـٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ أَصْحَـٰبَ ٱلْجَنَّةِ إِذْ أَقْسَمُوا۟ لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِينَ ﴿١٧﴾

*18.* Kuma (suka yi niyya), bã su kõ tõgẽwa.

وَلَا يَسْتَثْنُونَ ﴿١٨﴾

*19.* Wani mai kẽwayãwa daga Ubangijinka ya kẽwaya a kanta, (ya ƙone ta,) alhãli sunã barci.

فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّن رَّبِّكَ وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿١٩﴾

*20.* Sai ta wãyi gari (baƙa ƙirin) kamar dare.

فَأَصْبَحَتْ كَٱلصَّرِيمِ ﴿٢٠﴾

*21.* Sai suka kirãyi jũna, suna mãsu yin asubanci.

فَتَنَادَوْا۟ مُصْبِحِينَ ﴿٢١﴾

*22.* Cẽwa ku yi sammako ga amfanin gonarku, idan kun kasance mãsu girbewa.

أَنِ ٱغْدُوا۟ عَلَىٰ حَرْثِكُمْ إِن كُنتُمْ صَـٰرِمِينَ ﴿٢٢﴾

*23.* Sai suka tafi, suna shãwara a ɓoye (sunã cẽwa).

فَٱنطَلَقُوا۟ وَهُمْ يَتَخَـٰفَتُونَ ﴿٢٣﴾

*24.* "Lalle kada wani miskĩni ya shigar muku ita a yau!"

أَن لَّا يَدْخُلَنَّهَا ٱلْيَوْمَ عَلَيْكُم مِّسْكِينٌ ﴿٢٤﴾

*25.* Kuma suka yi sammako a kan (niyyar) rowa, matuƙar iyãwarsu.

وَغَدَوْا۟ عَلَىٰ حَرْدٍ قَـٰدِرِينَ ﴿٢٥﴾

*26.* Lõkacin da suka gan ta, sai suka ce, "Lalle, mun saki hanya (mun ɓace)!

فَلَمَّا رَأَوْهَا قَالُوٓا۟ إِنَّا لَضَآلُّونَ ﴿٢٦﴾

*27.* "Ba haka ba, mũ dai, an hana mu ne."

*28.* Mafificinsu (hankali) ya ce, "Ban gaya muku ba, yã kamata ku tsarkake Allah?"

*29.* Suka ce, "Tsarki ya tabbata ga Ubangijinmu! Lalle, mu mun kasance azzãlumai."

*30.* Sai suka fuskanci jũna, suna zargin kansu.

*31.* Suka ce, "Kaitonmu! Lalle, mũ ne muka kasance mãsu ƙẽtare iyãka.

*32.* "Mai yiwuwa ne Ubangijinmu Ya musanya mana da wani abu da ya fi ta. Lalle, mũ (ba mu yanke ƙauna ba) zuwa ga Ubangijinmu, mãsu kwaɗayi ne".

*33.* Haka dai azãbar[1] take, kuma lalle ne, azãbar Lãhira ta fi girma, in da sun kasance zã su iya gãnẽwa.

*34.* Lalle ne, mãsu taƙawa nã da, a wurin Ubangijinsu, gidãjen Aljanna na ni'ima.

*35.* Shin ko zã Mu sanya waɗanda ke bi da ɗa'a kamar mãsu laifi?

*36.* Me ya sãme ku, yãya kuke yin hukunci (da haka)?

*37.* Ko kuna da wani littafi, wanda a cikinsa, kuke karantãwa?

*38.* Cẽwã kunã da, a cikinsa lalle (duk) abin da rãyukanku suka zãɓa?

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٢٧﴾

قَالَ أَوْسَطُهُمْ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُونَ ﴿٢٨﴾

قَالُوا سُبْحَانَ رَبِّنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿٢٩﴾

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَلَاوَمُونَ ﴿٣٠﴾

قَالُوا يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا طَاغِينَ ﴿٣١﴾

عَسَىٰ رَبُّنَا أَن يُبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَا إِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا رَاغِبُونَ ﴿٣٢﴾

كَذَٰلِكَ الْعَذَابُ ۖ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٣٣﴾

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٣٤﴾

أَفَنَجْعَلُ الْمُسْلِمِينَ كَالْمُجْرِمِينَ ﴿٣٥﴾

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٦﴾

أَمْ لَكُمْ كِتَابٌ فِيهِ تَدْرُسُونَ ﴿٣٧﴾

إِنَّ لَكُمْ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ﴿٣٨﴾

---

(1) Irin wannan azãba ce za a yi wa Kuraishãwa, dangin Annabi, kamar yadda aka yi wa mãsu gonar lambu, wãto da suka tũba aka musanya musu da abin da ya fi abin da suka saba sãmu. Wãto an gayã wa Annabi ne lõkacin da danginsa suka kangare, suka ƙi shiga Musulunci, aka yi musu azãbar fari, da rashin ruwa shekara bakwai, Allah Ya gaya masa cẽwa, zã su musulunta, alhẽri ya kõma musu. Ya kuwa kõma, kamar yadda Allah Ya yi alkawari.

أَمْ لَكُمْ أَيْمَٰنٌ عَلَيْنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۙ إِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُونَ ٣٩

*39.* Ko kuna (riƙe) da wasu rantsuwõyin alkawari a kanMu, har ya zuwa Rãnar Ƙiyãma, cẽwa lalle ne kuna da abin da kuke hukuntã wa kanku?

سَلْهُمْ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ٤٠

*40.* Ka tambaye su, wãne, a cikinsu, ke lamuncẽwa ga samun wannan (hukuncin)?

أَمْ لَهُمْ شُرَكَآءُ فَلْيَأْتُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ إِن كَانُوا۟ صَٰدِقِينَ ٤١

*41.* Kõ sunã da abõkan tãrẽwa (ga wannan ra'ayi)? To, sai su kãwo abõkan tãrayyarsu, idan sun kasance mãsu gaskiya.

يَوْمَ يُكْشَفُ عَن سَاقٍ وَيُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ ٤٢

*42.* Ranar da zã a kuranye ƙwabri, kuma a kira su zuwa ga yin sujũda, sai bã zã su iyãwa ba.

خَٰشِعَةً أَبْصَٰرُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ وَقَدْ كَانُوا۟ يُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمْ سَٰلِمُونَ ٤٣

*43.* Su fito da idanu ƙasƙantattu, wulãkanci yana rufe su. Lalle ne a dã, sun kasance ana kiran su zuwa yin sujũdar, alhãli kuwa suna lãfiya lau, (suka ƙi yi).

فَذَرْنِى وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ ۖ سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ٤٤

*44.* Sabõda haka, ka bar Ni da mai ƙaryata wannan lãbãri (Alƙur'ãni). Zã Mu yi musu istidraji daga inda ba su sani ba.

وَأُمْلِى لَهُمْ ۚ إِنَّ كَيْدِى مَتِينٌ ٤٥

*45.* Ina jinkirta musu, lalle kaidiNa mai ƙarfi ne.

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ٤٦

*46.* Kõ kana tambayar su wata la'ada ne, sabõda haka sũ, daga wannan tãrar, suke jin an nauyaya musu?

أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ٤٧

*47.* Ko kuma suna da ilmin gaibu ne, wãto suna yin rubũtun (abin da suke faɗã daga gare shi) ne?

فَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ وَهُوَ مَكْظُومٌ ٤٨

*48.* Sabõda haka, ka yi haƙuri da hukuncin Ubangijinka, kada ka zama kamar Ma'abũcin kifi, a lõkacin da ya yi kira, alhãli yana cike da hushi.

*49.* Ba dõmin ni'ima daga wajen Ubangijinsa tã riske shi ba, lalle ne da an jẽfa shi a cikin wõfintacciyar ƙasa, alhãli yanã abin zargi.

لَّوۡلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعۡمَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ مَذۡمُومٞ ٤٩

*50.* Sai Ubangijinsa Ya zãɓe shi, sa'an nan Ya sanya shi a cikin mutãnen kirki.

فَٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٥٠

*51.* Kuma lalle ne waɗanda suka kãfirta suna yin kamar su kãyar da kai sabõda kallonsu (kallon mãmãki), a lokacin da suke jin karãtun Alƙur'ãni, kuma sunã cẽwa, "Lalle ne shi mahaukaci ne!"

وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَيُزۡلِقُونَكَ بِأَبۡصَٰرِهِمۡ لَمَّا سَمِعُواْ ٱلذِّكۡرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجۡنُونٞ ٥١

*52.* Shi (Alƙur'ãni) bai kasance ba, fãce abin tunãtarwa ne ga duka dũniya.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٥٢




Tana bayãnin kiran gaskiya zuwa ga Allah, Shi kaɗai ne ga sifofinSa da ikonSa, bãbu mai tsoma bãki a cikin ikonSa.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Kiran gaskiya!

ٱلۡحَآقَّةُ ١

*2.* Mẽne ne kiran gaskiya?

مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٢

*3.* Kuma mẽ ya sanar da kai abin da ake cẽwa kiran gaskiya?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٣

*4.* Samũdãwa da Ãdãwa sun ƙaryatar da kiran gaskiya mai dũkar zũciya!

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ وَعَادُۢ بِٱلۡقَارِعَةِ ٤

*5.* To, amma Samũdãwa, to, an halaka su da tsãwa mai tsanani.

*6.* Kuma amma Ãdãwa, to, an halaka su da wata iska mai tsananin sauti wadda ta ƙetare haddi.

*7.* (Allah) Ya hõre ta a kansu, a cikin dare bakwai da yini takwas, biye da jũna, sabõda haka, kana ganin mutãne a cikinta kwance. Kamar sũ ƙirãruwan dabino ne, waɗanda suka fãɗi.

*8.* To, kõ kana ganin abin da ya yi saura daga cikinsu?

*9.* Kuma Fir'auna ya zo da waɗanda ke gabãninsa, da waɗannan da aka kife ƙasarsu, sabõda laifi.

*10.* Dõmin sun sãɓã wa manzon Ubangijinsu, sabõda haka ya kãmã su da wani irin kãmu mai ƙãruwar (tsanani).

*11.* Lalle ne Mũ, a lõkacin da ruwa ya ƙẽtare haddi, Mun ɗauke ku a cikin jirgin ruwan nan.

*12.* Dõmin Mu sanya shi, gare ku, abin tunãwa, kuma wani kunne mai kiyayewa ya kiyaye (shi).

*13.* To, idan an yi bũsa a cikin ƙaho, bũsa ɗaya.

*14.* Kuma aka ɗauki ƙasa da duwãtsu, kuma aka niƙa su niƙãwa ɗaya.

*15.* A ran nan, mai aukuwa zã ta auku.

*16.* Kuma sama zã ta tsãge, dõmin ita a ran nan, mai rauni ce.

*17.* Kuma malã'iku (su bayyana) a kan sãsanninta, kuma wasu

فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهْلِكُوا بِالطَّاغِيَةِ ﴿٥﴾

وَأَمَّا عَادٌ فَأُهْلِكُوا بِرِيحٍ صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ ﴿٦﴾

سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَثَمَانِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومًا
فَتَرَى الْقَوْمَ فِيهَا صَرْعَىٰ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ
خَاوِيَةٍ ﴿٧﴾

فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّن بَاقِيَةٍ ﴿٨﴾

وَجَاءَ فِرْعَوْنُ وَمَن قَبْلَهُ وَالْمُؤْتَفِكَاتُ بِالْخَاطِئَةِ ﴿٩﴾

فَعَصَوْا رَسُولَ رَبِّهِمْ فَأَخَذَهُمْ أَخْذَةً رَّابِيَةً ﴿١٠﴾

إِنَّا لَمَّا طَغَا الْمَاءُ حَمَلْنَاكُمْ فِي الْجَارِيَةِ ﴿١١﴾

لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَا أُذُنٌ وَاعِيَةٌ ﴿١٢﴾

فَإِذَا نُفِخَ فِي الصُّورِ نَفْخَةٌ وَاحِدَةٌ ﴿١٣﴾

وَحُمِلَتِ الْأَرْضُ وَالْجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً وَاحِدَةً ﴿١٤﴾

فَيَوْمَئِذٍ وَقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ﴿١٥﴾

وَانشَقَّتِ السَّمَاءُ فَهِيَ يَوْمَئِذٍ وَاهِيَةٌ ﴿١٦﴾

وَالْمَلَكُ عَلَىٰ أَرْجَائِهَا وَيَحْمِلُ عَرْشَ رَبِّكَ فَوْقَهُمْ

(malã'iku) takwas na ɗauke da Al'arshin Ubangijinka, a sama da su, a wannan rãnar.

يَوْمَئِذٖ ثَمَٰنِيَةٞ ﴿١٧﴾

*18*. A rãnar nan zã a bijirã ku (dõmin hisãbi), bãbu wani rai, mai ɓoyewa, daga cikinku, wanda zai iya ɓõyẽwa.

يَوْمَئِذٖ تُعۡرَضُونَ لَا تَخۡفَىٰ مِنكُمۡ خَافِيَةٞ ﴿١٨﴾

*19*. To, amma wanda aka bai wa littãfinsa a dãmansa, sai ya ce wa (makusantansa), "Ku karɓa, ku karanta littafina.

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ
هَآؤُمُ ٱقۡرَءُواْ كِتَٰبِيَهۡ ﴿١٩﴾

*20*. "Lalle ne ni, nã tabbata cewa ni mai haɗuwa da hisãbina ne."

إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ حِسَابِيَهۡ ﴿٢٠﴾

*21*. Sabõda haka, shi yana cikin wata rãyuwa yardadda.

فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ﴿٢١﴾

*22*. A cikin Aljanna maɗaukakiya.

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ﴿٢٢﴾

*23*. Nunannun 'yã'yan itãcenta makusantã ne (ga mai son ɗiba).

قُطُوفُهَا دَانِيَةٞ ﴿٢٣﴾

*24*. (Ana ce musu) "Ku ci, kuma ku sha a cikin ni'ima, sabõda abin da kuka gabatar a cikin kwãnukan da suka shige."

كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَآ أَسۡلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡأَيَّامِ
ٱلۡخَالِيَةِ ﴿٢٤﴾

*25*. Kuma wanda aka bai wa littãfinsa ga hagunsa, sai ya ce, "Kaitona, ba a kãwo mini littãfina ba!

وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي
لَمۡ أُوتَ كِتَٰبِيَهۡ ﴿٢٥﴾

*26*. "Kuma ban san abin da (ke sakamakon) hisãbina ba!

وَلَمۡ أَدۡرِ مَا حِسَابِيَهۡ ﴿٢٦﴾

*27*. "In dã ɗai ita, tã kasance mai halakã ni gabã ɗaya ce!

يَٰلَيۡتَهَا كَانَتِ ٱلۡقَاضِيَةَ ﴿٢٧﴾

*28*. "Dukiyãta ba ta wadatar da ni ba!

مَآ أَغۡنَىٰ عَنِّي مَالِيَهۡۜ ﴿٢٨﴾

*29*. "Ĩkona ya ɓace mini!"

هَلَكَ عَنِّي سُلۡطَٰنِيَهۡ ﴿٢٩﴾

*30*. (Sai a ce wa malã'iku) "Ku kãmã shi, sa'an nan ku sanyã shi a cikin ƙuƙumi.

خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ﴿٣٠﴾

*31.* "Sa'an nan, a cikin Jahĩm, ku ƙõna shi.

*32.* "Sa'an nan, a cikin sarƙa, tsawonta zirã'i saba'in, sai ku sanya shi.

*33.* "Lalle ne shi ya kasance ba ya yin ĩmãni da Allah, Mai girma!

*34.* "Kuma ba ya kwaɗaitarwa ga (bãyar da) abincin matalauci!

*35.* "Sabõda haka, a yau, a nan, bã ya da masõyi.

*36.* "Kuma bãbu wani abinci, sai daga (itãcen) gislĩn.

*37.* "Bãbu mai cin sa sai mãsu ganganci."

*38.* To, ba sai Nã yi rantsuwa da abin da kuke iya gani ba,

*39.* Da abin da bã ku iya gani.

*40.* Lalle ne, shi (Alƙur'ãni) tabbas maganar wani manzo (Jibirilu) mai daraja ne.

*41.* Kuma shi ba maganar wani mawãƙi ba ne. Kaɗan ƙwarai zã ku gaskata.

*42.* Kuma bã maganar bõka ba ne. Kadan ƙwarai zã ku iya tunãwa.

*43.* Abin saukarwa ne daga Ubangijin halitta duka.

*44.* Kuma dã (Muhammadu) yã faɗi wata magana, yã jingina ta garẽ Mu.

*45.* Dã Mun kãma shi da dãma.

*46.* Sa'an nan, lalle ne, dã Mun kãtse masa lakã.

*47.* Kuma daga cikinku bãbu wasu mãsu iya kãre (azãbarMu) daga gare shi.

ثُمَّ ٱلْجَحِيمَ صَلُّوهُ ٣١

ثُمَّ فِى سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا فَٱسْلُكُوهُ ٣٢

إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ ٱلْعَظِيمِ ٣٣

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ٣٤

فَلَيْسَ لَهُ ٱلْيَوْمَ هَٰهُنَا حَمِيمٌ ٣٥

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ٣٦

لَّا يَأْكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلْخَٰطِـُٔونَ ٣٧

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ٣٨

وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ٣٩

إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ٤٠

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تُؤْمِنُونَ ٤١

وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٢

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٤٣

وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ ٱلْأَقَاوِيلِ ٤٤

لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِٱلْيَمِينِ ٤٥

ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ ٱلْوَتِينَ ٤٦

فَمَا مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَٰجِزِينَ ٤٧

*48*. Kuma lalle ne shi (Alƙur'ãni) tunãtarwa ce ga mãsu taƙawa.

وَإِنَّهُۥ لَتَذْكِرَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٨﴾

*49*. Kuma lalle ne Mũ, wallahi, Munã sane da cẽwa daga cikinku akwai mãsu ƙaryatãwa.

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾

*50*. Kuma lalle ne shi (Alƙurãni) wallahi baƙin ciki ne ga kãfirai.

وَإِنَّهُۥ لَحَسْرَةٌ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٠﴾

*51*. Kuma lalle ne shi gaskiya ce ta yaƙini.

وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلْيَقِينِ ﴿٥١﴾

*52*. Sabõda haka, ka tsarkake sũnan Ubangijinka, Mai girma.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٥٢﴾




Tana bayãnin saukar azãba ga kãfirai, bãbu makawa, kuma tana bayanin cũtar rai da maganin cutar.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1*. Wani mai tambaya yã yi tambaya game da azãba, mai aukuwa.

سَأَلَ سَآئِلٌۢ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ﴿١﴾

*2*. Ga kãfirai, bã ta da mai tunkuɗẽwa.

لِّلْكَٰفِرِينَ لَيْسَ لَهُۥ دَافِعٌ ﴿٢﴾

*3*. Daga Allah Mai matãkala.

مِّنَ ٱللَّهِ ذِى ٱلْمَعَارِجِ ﴿٣﴾

*4*. Malã'iku da Ruhi (Jibrila) sunã tãkãwa zuwa gare Shi, a cikin yini wanda gwargwadonsa, shẽkara dubu hamsin ne.

تَعْرُجُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيْهِ فِى يَوْمٍ كَانَ
مِقْدَارُهُۥ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ﴿٤﴾

*5*. Sabõda haka, ka yi haƙuri, haƙuri mai kyãwo.

فَٱصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ﴿٥﴾

6. Lalle ne su, sunã ganin ta mai nĩsa.

7. Kuma Mũ, Muna ganin ta a kusa.

8. Rãnar da sama zã ta kasance kamar narkakkar azurfa.

9. Kuma duwãtsu su zama kamar saɓin sũfi.

10. Kuma abõki bã ya tambayar inda wani abõki yake.

11. Ana sanya su, su ga jũna, mai laifi na gũrin dã zai iya yin fansa, daga azãbar rãnar nan, da ɗiyansa,

12. Da matarsa da ɗan'uwansa.

13. Da danginsa, mãsu tattarã shi.

14. Da wanda ke a cikin dũniya duka gabã ɗaya, sa'an nan fansar, ta tsĩrar da shi.

15. A'aha! Lalle ne fa, ita ce Lazã,

16. Mai twãle fãtar goshi.

17. Tanã kiran wanda ya jũya bãya (daga addini) kuma ya kau da kai.

18. Ya tãra (dũkiya), kuma ya sanya ta a cikin jaka.

19. Lalle ne mutum an halitta shi mai ciwon kwaɗayi.

20. Idan sharri ya shãfe shi, ya kãsa haƙuri.

21. Kuma idan alhẽri ya shãfe shi, ya yi rõwa.

22. Sai mãsu yin salla,

إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُۥ بَعِيدًا ﴿٦﴾

وَنَرَىٰهُ قَرِيبًا ﴿٧﴾

يَوْمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلْمُهْلِ ﴿٨﴾

وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ﴿٩﴾

وَلَا يَسْـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ﴿١٠﴾

يُبَصَّرُونَهُمْ ۚ يَوَدُّ ٱلْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِى مِنْ عَذَابِ
يَوْمِئِذٍۭ بِبَنِيهِ ﴿١١﴾

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ﴿١٢﴾

وَفَصِيلَتِهِ ٱلَّتِى تُـْٔوِيهِ ﴿١٣﴾

وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنجِيهِ ﴿١٤﴾

كَلَّآ ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٥﴾

نَزَّاعَةً لِّلشَّوَىٰ ﴿١٦﴾

تَدْعُوا۟ مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٧﴾

وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ﴿١٨﴾

۞ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ خُلِقَ هَلُوعًا ﴿١٩﴾

إِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ جَزُوعًا ﴿٢٠﴾

وَإِذَا مَسَّهُ ٱلْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢١﴾

إِلَّا ٱلْمُصَلِّينَ ﴿٢٢﴾

*23*. Waɗanda suke, a kan sallarsu, su, mãsu dawwama ne.

*24*. Kuma waɗanda, a cikin dũkiyarsu, akwai wani haƙƙi sananne.

*25*. Ga (matalauci) mai rõƙo da wanda aka hanã wa roƙon.

*26*. Da waɗannan da ke gaskata rãnar sakamako.

*27*. Da waɗannan, sabõda azãbar Ubangijinsu, suna jin tsõro.

*28*. Lalle ne, azãbar Ubangijinsu bã wadda ake iya amincẽwa ba ce.

*29*. Da waɗanda suke, ga farjojinsu, mãsu tsarewa ne.

*30*. Sai fa a kan matan aurensu da abin da hannayensu na dãma suka mallaka. To, lalle ne sũ kam, ba waɗanda ake zargi ba ne.

*31*. To, duk wanda ya nẽmi abin da yake a bayan wannan, to, waɗancan sũ ne mãsu ƙetare iyãka.

*32*. Kuma da waɗannan da suke, ga amãnõninsu da alkawarinsu, mãsu tsarẽwa ne.

*33*. Kuma da waɗanda suke, ga shaidarsu, mãsu dãgẽwa ne.

*34*. Kuma waɗanda suke, a kan sallarsu, mãsu tsarẽwa ne.

*35*. Waɗannan, a cikin gidãjen Aljanna, waɗanda ake girmamãwa ne.

*36*. Mẽ ya sãmi waɗanda suka kãfirta, a wajenka, sunã gaugãwar (gudu).

ٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَآئِمُونَ ﴿٢٣﴾

وَٱلَّذِينَ فِىٓ أَمْوَٰلِهِمْ حَقٌّ مَّعْلُومٌ ﴿٢٤﴾

لِّلسَّآئِلِ وَٱلْمَحْرُومِ ﴿٢٥﴾

وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿٢٦﴾

وَٱلَّذِينَ هُم مِّنْ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٢٧﴾

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٨﴾

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَٰفِظُونَ ﴿٢٩﴾

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزْوَٰجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَإِنَّهُمْ
غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣٠﴾

فَمَنِ ٱبْتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْعَادُونَ ﴿٣١﴾

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِأَمَٰنَٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَٰعُونَ ﴿٣٢﴾

وَٱلَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمْ قَآئِمُونَ ﴿٣٣﴾

وَٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٣٤﴾

أُو۟لَٰٓئِكَ فِى جَنَّٰتٍ مُّكْرَمُونَ ﴿٣٥﴾

فَمَالِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ ﴿٣٦﴾

*37.* Daga jihar dãma, kuma daga jihar hagu, jama'a-jama'a!

عَنِ ٱلْيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٧﴾

*38.* Shin kõwane mutum daga cikinsu yana nẽman a shigar da shi a Aljannar ni'ima ne (ba da wani aiki ba)?

أَيَطْمَعُ كُلُّ ٱمْرِيٍٕ مِّنْهُمْ أَن يُدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٍ ﴿٣٨﴾

*39.* A'aha! Lalle Mũ, Mun halitta su, daga abin da suka sani.

كَلَّآ ۖ إِنَّا خَلَقْنَٰهُم مِّمَّا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

*40.* Sabõda haka ba sai Na yi rantsuwa da Ubangijin wurãren ɓullõwar rãna da wurãren fãɗuwarta ba, lalle Mũ, Mãsu iyãwa ne.

فَلَآ أُقْسِمُ بِرَبِّ ٱلْمَشَٰرِقِ وَٱلْمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ﴿٤٠﴾

*41.* Ga Mu musanya waɗanda suke mafi alhẽri, daga gare su. Kuma ba Mu kasance waɗanda ake rinjãya ba.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيْرًا مِّنْهُمْ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٤١﴾

*42.* Sabõda haka, ka bar su, su dulmuya, kuma su yi wãsã, har su haɗu da rãnarsu wadda ake yi musu alkawari (da ita).

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا۟ وَيَلْعَبُوا۟ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا۟ يَوْمَهُمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ﴿٤٢﴾

*43.* Rãnar da suke fitowa daga kaburbura da gaugãwa, kamar sũ, zuwa ga wata kafaffiyar (tuta), suke yin gaugãwa.

يَوْمَ يَخْرُجُونَ مِنَ ٱلْأَجْدَاثِ سِرَاعًا كَأَنَّهُمْ إِلَىٰ نُصُبٍ يُوفِضُونَ ﴿٤٣﴾

*44.* Maƙaskanta ga idanunsu, wani walakanci yana rufe su. Wannan shi ne yinin da suka kasance ana yi musu alkawari (a kansa.)

خَٰشِعَةً أَبْصَٰرُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۚ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمُ ٱلَّذِى
كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ﴿٤٤﴾

# SŨRATU NŨḤ

# سُورَةُ نُوحٍ

Tana karantar da yadda Annabi Nuhu ya yi gargaɗi ga mutãnensa har suka kai ga ya yi addu'a, suka halaka.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Lalle ne Mun aiki Nũhu zuwa ga mutãnensa, cẽwa ka yi gargaɗi ga mutãnenka gabãnin wata azãba mai raɗaɗi ta zo musu.

*2.* Ya ce, "Ya mutãnena, ni, a gare ku, mai gargaɗi ne, mai bayyanãwa.

*3.* "Cewa ku bauta wa Allah, ku ji tsõronSa, kuma ku bĩ ni.

*4.* "Allah zai gãfarta muku daga zunubanku, kuma Ya jinkirta muku zuwa ga ajalin da aka ambata. Lalle ne ajalin Allah idan ya zo, ba za a jinkirta shi ba, dã kun kasance masana (ga abin da nake faɗã, dã kun bar kãfirci)."

*5.* (Nũhu) ya ce, "Ya Ubangijina! Lalle ne, na kirãyi mutãnena, a cikin dare da yini.

*6.* "To, amma kirana bai ƙãre su ba sai dai gudu (daga gare ni).

*7.* "Kuma lalle ne ni, kõ da yaushe na kirãye su dõmin Ka gãfarta

إِنَّآ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦٓ أَنْ أَنذِرْ قَوْمَكَ مِن قَبْلِ
أَن يَأْتِيَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١﴾

قَالَ يَٰقَوْمِ إِنِّى لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢﴾

أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ﴿٣﴾

يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى
إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُ لَوْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

قَالَ رَبِّ إِنِّى دَعَوْتُ قَوْمِى لَيْلًا وَنَهَارًا ﴿٥﴾

فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَآءِىٓ إِلَّا فِرَارًا ﴿٦﴾

وَإِنِّى كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوٓا۟ أَصَٰبِعَهُمْ

فِيٓ ءَاذَانِهِمْ وَٱسْتَغْشَوْا۟ ثِيَابَهُمْ وَأَصَرُّوا۟ وَٱسْتَكْبَرُوا۟ ٱسْتِكْبَارًا ﴿٧﴾

ثُمَّ إِنِّي دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ﴿٨﴾

ثُمَّ إِنِّيٓ أَعْلَنتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ لَهُمْ إِسْرَارًا ﴿٩﴾

فَقُلْتُ ٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارًا ﴿١٠﴾

يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ﴿١١﴾

وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّٰتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَٰرًا ﴿١٢﴾

مَّا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ﴿١٣﴾

وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ﴿١٤﴾

أَلَمْ تَرَوْا۟ كَيْفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ طِبَاقًا ﴿١٥﴾

وَجَعَلَ ٱلْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ ٱلشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٦﴾

وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٧﴾

ثُمَّ يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ إِخْرَاجًا ﴿١٨﴾

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ بِسَاطًا ﴿١٩﴾

لِّتَسْلُكُوا۟ مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢٠﴾

musu, sai su sanya yatsunsu a cikin kunnuwansu, su lulluɓe da tufãfinsu, su dõge ga yin laifi. Sun yi girman kai iyãkar girman kai.

*8.* "Sa'an nan lalle ne ni, na kira su, a bayyane.

*9.* "Sa'an nan lalle ne na yi yẽkuwa sabõda su, kuma na gãna da su a cikin asiri.

*10.* "Sai na ce, 'Ku nẽmi gãfara daga Ubangijinku, lalle ne Shi Ya kasance Mai gãfara ne.

*11.* "'Ya sako (girgijen) sama a kanku da ruwa mai ɓuɓɓuga.

*12.* "'Kuma ya yalwata muku game da dũkiya da ɗiya, Ya sanya muku (albarka) ga gõnaki, kuma Ya sanya muku koguna.

*13.* "'Me ya sãme ku, bã ku fãtar sãmun natsuwa daga Allah,

*14.* "'Alhãli kuwa, lalle ne, Ya halitta ku, a cikin hãlãye?

*15.* "'Ba ku ga yadda Allah Ya halitta wasu sammai bakwai ɗabaƙõƙi a kan jũna ba?

*16.* "'Ya sanya watã a cikinsu, yana mai haske, Ya sanya rãnã babbar fitila?

*17.* "'Kuma Allah Ya tsirar da ku daga ƙasa (kamar ganye) tsirarwa.

*18.* "'Sa'an nan Ya mayar da ku a cikinta, kuma Ya fitar da ku fitarwa.

*19.* "'Kuma Allah Ya sanya muku ƙasa shimfiɗaɗɗiya.

*20.* "'Dõmin ku shiga a cikinta, hanyõyi mãsu fãɗi.'"

*21.* Nũhu ya ce, "Ya Ubangijina! Lalle ne sũ, sun saɓa mini, sun bi wanda dukiyarsa da ɗiyansa ba su ƙãre shi da kõme ba sai da hasãra.

قَالَ نُوحٌ رَّبِّ إِنَّهُمْ عَصَوْنِي وَاتَّبَعُوا مَن لَّمْ يَزِدْهُ مَالُهُ وَوَلَدُهُ إِلَّا خَسَارًا ﴿٢١﴾

*22.* "Kuma sun yi wani mãkirci, mãkirci babba.

وَمَكَرُوا مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٢﴾

*23.* "Kuma suka ce, 'Faufau, kada ku bar gumãkanku, kuma faufau, kada ku bar Wadda, kuma kada, ku bar Suwã'a, kuma kada ku bar Yagũsa da Ya'ũƙa da Nasra.'

وَقَالُوا لَا تَذَرُنَّ آلِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسْرًا ﴿٢٣﴾

*24.* "Kuma lalle ne, sun ɓatar da (mutãne) mãsu yawa, kuma kada Ka ƙãrã wa azzãlumai (kõme) sai ɓata."

وَقَدْ أَضَلُّوا كَثِيرًا وَلَا تَزِدِ الظَّالِمِينَ إِلَّا ضَلَالًا ﴿٢٤﴾

*25.* Sabõda laifukansu na ganganci aka nutsar da su, sa'an nan aka sanya su a wuta. Saboda haka ba su sãmã wa kansu wani mataimaki wanin Allah ba.

مِّمَّا خَطِيئَاتِهِمْ أُغْرِقُوا فَأُدْخِلُوا نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ أَنصَارًا ﴿٢٥﴾

*26.* Kuma Nũhu ya ce, "Ya Ubangijina! Kada Ka bari, a kan ƙasa, daga cikin kãfirai, wanda ke zama a cikin gida.

وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى الْأَرْضِ مِنَ الْكَافِرِينَ دَيَّارًا ﴿٢٦﴾

*27.* "Lalle ne, Kai, idan Ka bar su, zã su ɓatar da bãyinKa, kuma bã zã su haifi kowa ba fãce fãjiri mai yawan kãfirci

إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوا إِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ﴿٢٧﴾

*28.* "Ya Ubangijina! Ka yi mini gãfara (ni) da mahaifãna biyu, da wanda ya shiga gidana, yana mai ĩmãni, da mũminai maza da mũminai mãtã, kuma kada Ka ƙãrã wa azzãlumai kõme sai halaka."

رَّبِّ اغْفِرْ لِي وَلِوَالِدَيَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِيَ مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ وَلَا تَزِدِ الظَّالِمِينَ إِلَّا تَبَارًا ﴿٢٨﴾

# SŨRATUL JINN   سُورَةُ الْجِنِّ

Wa'azi ga mãsu bauta wa aljannu da mutãne domin nẽman tsari ko sãmu, da ladubban mai wa'azi da yadda ya kamata ya yi tawãli'u. Son girman shugabanni da jahilcin mabiya ne ke sanya ana bautawa wanin Allah.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ka ce: An yi wahayi zuwa gare ni cewa wasu jama'a na aljannu sun saurãri (karatuna), sai suka ce, 'Lalle ne mũ, mun ji wani abin karantãwa (Alƙur'ãni), mai ban mãmãki.

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ اسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ الْجِنِّ فَقَالُوا إِنَّا سَمِعْنَا قُرْآنًا عَجَبًا ﴿١﴾

*2.* 'Yana nũni zuwa ga hanyar ƙwarai, sabõda haka mun yi ĩmãni da shi, bã zã mu kõma bautã wa Ubangijinmu tãre da kõwa ba.

يَهْدِي إِلَى الرُّشْدِ فَآمَنَّا بِهِ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَا أَحَدًا ﴿٢﴾

*3.* 'Kuma lalle ne shĩ, girman Ubangijinmu, Yã ɗaukaka, bai riƙi mãta ba, kuma bai riƙi ɗã ba.

وَأَنَّهُ تَعَالَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا اتَّخَذَ صَاحِبَةً وَلَا وَلَدًا ﴿٣﴾

*4.* 'Kuma lalle ne shi, wãwanmu ya kasance yana faɗar abin da ya ƙetare haddi ga Allah.

وَأَنَّهُ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى اللَّهِ شَطَطًا ﴿٤﴾

*5.* 'Kuma lalle ne mũ, mun yi zaton mutum da aljani bã zã su iya faɗar ƙarya ba ga Allah.

وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن تَقُولَ الْإِنسُ وَالْجِنُّ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ﴿٥﴾

*6.* 'Kuma lalle ne shi, wasu maza, daga cikin mutãne, sun kasance sunã nẽman tsari da wasu maza

وَأَنَّهُ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ الْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ

daga cikin aljannu, sabõda haka suka ƙara musu girman kai.

*7.* 'Kuma lalle ne sũ, sun yi zato, kamar yadda kuka yi zato, cewa Allah bã zai aiko kõwa ba.

*8.* 'Kuma lalle ne mũ, mun nẽmi (hawan) sama, sai muka sãme ta an cika ta da tsaro mai tsanani, da kuma yũlãye.

*9.* "Kuma lalle ne mũ, mun kasance muna zama daga garẽta, a wurãren zama, dõmin saurare. To, wanda ya yi saurãre a yanzu, zai sãmi yũla, mai dãko dõminsa.

*10.* 'Kuma lalle ne mũ, ba mu sani ba, shin, sharri ne aka yi nufi ga waɗanda ke cikin ƙasa, ko Ubangijinsu Yã yi nufin shiriya a gare su ne?

*11.* "Kuma lalle ne mũ, akwai sãlihai a cikinmu, kuma akwai a cikinmu waɗanda ba haka bã, mun kasance ƙungiyõyi dabam-dabam.

*12.* 'Kuma lalle ne mũ, mun tabbatã bã zã mu buwãyi Allah ba, a cikin ƙasa, kuma bã zã mu buwãye Shi da gudu ba.

*13.* 'Kuma lalle ne mũ, a lõkacin da muka ji shiriya, mun yi ĩmãni da ita. To wanda ya yi ĩmãni da Ubangijinsa, bã zai ji tsõron nakkasa ba, kuma bã zai ji tsõron zãlunci ba.

*14.* 'Kuma lalle ne mũ, akwai a cikinmu, waɗanda suka miƙa wuya, kuma akwai, a cikinmu, karkatattu. To, wanda ya miƙa wuya waɗancan kam sun nufi shiryuwa.

مِّنَ ٱلْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ٦

وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا۟ كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ ٱللَّهُ أَحَدًا ٧

وَأَنَّا لَمَسْنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدْنَٰهَا مُلِئَتْ حَرَسًا
شَدِيدًا وَشُهُبًا ٨

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَٰعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن يَسْتَمِعِ
ٱلْـَٔانَ يَجِدْ لَهُۥ شِهَابًا رَّصَدًا ٩

وَأَنَّا لَا نَدْرِىٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِى ٱلْأَرْضِ
أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ١٠

وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَآئِقَ
قِدَدًا ١١

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعْجِزَ ٱللَّهَ فِى ٱلْأَرْضِ
وَلَن نُّعْجِزَهُۥ هَرَبًا ١٢

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا ٱلْهُدَىٰٓ ءَامَنَّا بِهِۦ ۖ فَمَن يُؤْمِنۢ بِرَبِّهِۦ
فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ١٣

وَأَنَّا مِنَّا ٱلْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا ٱلْقَٰسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ تَحَرَّوْا۟ رَشَدًا ١٤

*15.* 'Kuma amma karkatattu, sai suka kasance makãmashi ga Jahannama.'

وَأَمَّا ٱلْقَٰسِطُونَ فَكَانُوا۟ لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ﴿١٥﴾

*16.* "Kuma dã sun tsayu[1] sõsai a kan hanya, dã lalle Mun shãyar da su ruwa mai yawa.

وَأَلَّوِ ٱسْتَقَٰمُوا۟ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَٰهُم مَّآءً غَدَقًا ﴿١٦﴾

*17.* "Domin Mu jarraba su a ciki, kuma wanda ya kau da kai daga tuna Ubangijinsa, Ubangijinsa zai shigar da shi azãba mai hauhawa.

لِّنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِۦ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٧﴾

*18.* "Kuma lalle ne wurãren sujũda na Allah ne, saboda haka kada ku kira kõwa tãre da Allah (da su, a cikinsu).

وَأَنَّ ٱلْمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدًا ﴿١٨﴾

*19.* "Kuma lalle ne shi, a lõkacin da bãwan Allah[2] ke kiran Sa, sun yi kusa su zama kamar shirgi a kansa".

وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبْدُ ٱللَّهِ يَدْعُوهُ كَادُوا۟ يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا ﴿١٩﴾

*20.* Ka ce, "Ina kiran Ubangijina ne kawai, kuma bã zan tãra kowa da Shi ba."

قُلْ إِنَّمَآ أَدْعُوا۟ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٠﴾

*21.* Ka ce, "Lalle ne nĩ, bã ni mallakar wata cũta gare ku, kuma bã ni mallakar wani alhẽri."

قُلْ إِنِّى لَآ أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا ﴿٢١﴾

*22.* Ka ce, "Lalle ne nĩ, kõwa bã ya iya cẽtona daga Allah, kuma bã zan iya sãmun mafaka ba daga gare Shi.

قُلْ إِنِّى لَن يُجِيرَنِى مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٌ وَلَنْ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٢﴾

*23.* "Fãce iyarwa, daga Allah, da manzancinSa. To, wanda ya sãɓa wa Allah da ManzonSa, to, lalle

إِلَّا بَلَٰغًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦ ۚ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ

---

(1) Tsayuwa sosai wato su bauta wa Allah kamar yadda Allah Ya umarce su, su yi Masa ɗa'a saboda Yã wadãta su.

(2) Bawan Allah shi ne duk wani mai wa'azi yana kira zuwa ga Allah. Bã ya halatta a gare shi ya bar waɗanda yake yi wa wa'azi su kai fagen bauta masa shi kansa. Sai ya gaya musu gaskiyar matsayinsa, kamar yadda Allah Ya faɗa wa AnnabinSa, kuma Ya umarce shi da ya gaya wa waɗanda yake yi wa wa'azi.

فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ٢٣

yana da wutar Jahannama, suna mãsu dawwama a cikinta, har abada."

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعْلَمُونَ
مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرًا وَأَقَلُّ عَدَدًا ٢٤

*24.* Har idan sun ga abin da ake yi musu gargaɗi da shi, to, zã su san wanda ya zama mafi raunin mataimaki da mafi ƙarancin adadi.

قُلْ إِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ
لَهُۥ رَبِّىٓ أَمَدًا ٢٥

*25.* Ka ce, "Ban sani ba, a kusa ne abin da ake yi muku gargaɗi da shi, ko Ubangijina Yã sanya masa dõgon ajali!

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٦

*26.* "Shi ɗai ne Masanin fake, sabõda haka, bã Ya bayyana gaibinSa ga kowa.

إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُۥ
يَسْلُكُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ رَصَدًا ٢٧

*27.* "Fãce ga wanda Yã yarda da shi, wato wani manzo, sa'an nan, lalle ne, zai sanya[1] gãdi a gaba gare shi da bãya gare shi.

لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا۟ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ
بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَىْءٍ عَدَدًۢا ٢٨

*28.* "Dõmin Ya san lalle, sun iyar da sãƙonnin Ubangijinsu, kuma (Shi Ubangijin) Yã kẽwaye su da sani, kuma Yã lissafe dukan kõme da ƙididdiga."

---

(1) Idan Allah Yã aiko wani manzonSa da wani umurni ko hani zuwa ga mutãne, to, zai sanya mala'iku gaba gare shi da bãya gare shi suna gãdin sa dõmin kada wani shaiɗãni ya kusance shi har ya sanya shi mantuwa ko kuskure, har ya iyar da manzancin nan kamar yadda yake.




Tana karantar da tarbiyya da juriya ga Musulmi, dõmin su sãmi dãmar tsayuwa da umurnin Allah.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Yã wanda ya lulluɓe!

*2.* Ka tsayu domin yin salla a cikin dare (duka) fãce kaɗan.

*3.* Rabinsa, ko ka rage abu kaɗan daga gare shi.

*4.* Ko ka ƙãra kansa, kuma ka kyautata karanta Alƙur'ãni, daki daki.

*5.* Lalle ne Mũ, zã Mu jẽfa maka magana mai nauyi.

*6.* Lalle ne tashin dare shi ne mafi tsananin natsuwa, kuma mafi daidaituwa ga magana.

*7.* Lalle ne kanã da, a cikin yini, wani tasbĩhi mai tsawo.

*8.* Kuma ka ambaci sũnan Ubangijinka, kuma ka yanke (ƙauna daga kowa ka koma) zuwa gare Shi, yankewa.

*9.* Shi ne Ubangijin mafitar rãnã da mafãɗarta, bãbu abin bautawa fãce Shi. Sabõda haka ka riƙe Shi Wakili.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ١

قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ٢

نِّصْفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا ٣

أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ ٱلْقُرْءَانَ تَرْتِيلًا ٤

إِنَّا سَنُلْقِى عَلَيْكَ قَوْلًا ثَقِيلًا ٥

إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيْلِ هِىَ أَشَدُّ وَطْـًٔا وَأَقْوَمُ قِيلًا ٦

إِنَّ لَكَ فِى ٱلنَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ٧

وَٱذْكُرِ ٱسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ٨

رَّبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذْهُ وَكِيلًا ٩

*10*. Kuma ka yi haƙuri ga abin da suke faɗã, kuma ka ƙaurace musu, ƙauracẽwa mai kyãwo.

*11*. Kuma ka bar Ni da mãsu ƙaryatãwa, mawadãta, kuma ka jinkirta musu kaɗan.

*12*. Lalle ne, a wurinMu, akwai wasu marũruwa mãsu nauyi da Jahĩm.

*13*. Da wani abinci mai mãƙara da azãba mai raɗaɗi.

*14*. Rãnar da ƙasa ke raurawa, da duwãtsu, kuma duwãtsu su kasance tudun rairayi mai malãlã.

*15*. Lalle ne Mũ; Mun aika, zuwa gare ku, wani Manzo(1) mai shaida a kanku, kamar yadda Muka aika wani Manzo(2) zuwa ga Fir'auna,

*16*. Sai Fir'auna ya saɓa wa Manzon, saboda haka Muka kãma shi, kãmu mai tsanani.

*17*. To, yãya, idan kun kãfirta, zã ku kãre (azabar) wani yini mai mayar da yãra (tsofaffi) mãsu hurhura.

*18*. Sama zã ta tsãge a cikinsa, wa'adinsa yã kasance mai aukuwa.

*19*. Lalle ne wannan wata tunãtarwa ce, sai dai wanda ya so, ya kãma hanyar ƙwarai zuwa ga Ubangijinsa.

*20*. Lalle ne Ubangijinka Yã sani cẽwa, kai kana tsayuwa a kusan kashi biyu daga uku na dare, da rabinsa, da sulusinsa, tãre da wani

وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهۡجُرۡهُمۡ هَجۡرٗا جَمِيلٗا ١٠

وَذَرۡنِي وَٱلۡمُكَذِّبِينَ أُوْلِي ٱلنَّعۡمَةِ وَمَهِّلۡهُمۡ قَلِيلًا ١١

إِنَّ لَدَيۡنَآ أَنكَالٗا وَجَحِيمٗا ١٢

وَطَعَامٗا ذَا غُصَّةٖ وَعَذَابًا أَلِيمٗا ١٣

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ وَكَانَتِ ٱلۡجِبَالُ
كَثِيبٗا مَّهِيلًا ١٤

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ رَسُولٗا شَٰهِدًا عَلَيۡكُمۡ كَمَآ أَرۡسَلۡنَآ
إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ رَسُولٗا ١٥

فَعَصَىٰ فِرۡعَوۡنُ ٱلرَّسُولَ فَأَخَذۡنَٰهُ أَخۡذٗا وَبِيلٗا ١٦

فَكَيۡفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرۡتُمۡ يَوۡمٗا يَجۡعَلُ ٱلۡوِلۡدَٰنَ شِيبًا ١٧

ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرُۢ بِهِۦۚ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَفۡعُولًا ١٨

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ
سَبِيلًا ١٩

۞ إِنَّ رَبَّكَ يَعۡلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدۡنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيۡلِ وَنِصۡفَهُۥ
وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٞ مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيۡلَ

---

(1) Wato Annabi Muhammad, tsĩra da aminci su tabbata a gare shi.

(2) Wato Annabi Musa, aminci ya tabbata a gare shi.

وَٱلنَّهَارَۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحۡصُوهُ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۖ فَٱقۡرَءُواْ
مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلۡقُرۡءَانِۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرۡضَىٰ
وَءَاخَرُونَ يَضۡرِبُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَبۡتَغُونَ مِن فَضۡلِ
ٱللَّهِ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ فَٱقۡرَءُواْ
مَا تَيَسَّرَ مِنۡهُۚ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ
وَأَقۡرِضُواْ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗاۚ وَمَا تُقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُم
مِّنۡ خَيۡرٖ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيۡرٗا وَأَعۡظَمَ أَجۡرٗاۚ
وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمُۢ ﴿٢٠﴾

Ɓangare na waɗanda ke tãre da kai. Allah Yake iya ƙaddara dare da yini, Ya san bã zã ku iya lissafa shi ba, sabõda haka Ya karɓi tubarku, sai ku karanta abin da ya sauƙaƙa na Alƙur'ãni. Yã san wasu daga cikinku, zã su yi cĩwo, kuma wasu zã su yi tafĩya cikin ƙasa suna nẽman falalar Allah da fatauci, kuma wasu zã su yi yãƙi a cikin hanyar Allah. Sabõda haka ku karanta abin da ya sauƙaƙa daga gare shi, kuma ku tsai da salla, kuma ku bãyar da zakka, kuma ku bai wa Allah rance, rance mai kyãwo. Kuma abin da kuka gabatar dõmin kanku, na alhẽri, zã ku sãme shi, a wurin Allah, zai kasance mafĩfĩci (daga wanda kuka ajiye) kuma zai fi girma ga sakamako, kuma ku rõƙi Allah gãfara; lalle ne Allah Mai gãfara ne, Mai jin ƙai.




Tana karantar da fãra yin wa'azi ga dangi na kusa ga mai wa'azi kãmin ya fita zuwa ga wasu mutãne na nẽsa.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ﴿١﴾
قُمۡ فَأَنذِرۡ ﴿٢﴾

*1.* Yã wanda ya lulluɓa da mayãfi.

*2.* Ka tãshi dõmin ka yi gargaɗi.

3. Kuma Ubangijinka, sai ka girmama Shi,

وَرَبَّكَ فَكَبِّرْ ﴿٣﴾

4. Kuma tufãfinka, sai ka tsarkake su,

وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ ﴿٤﴾

5. Kuma gumãka, sai ka ƙaurace musu.

وَالرُّجْزَ فَاهْجُرْ ﴿٥﴾

6. Kada ka yi kyauta kana nẽman ƙãri

وَلَا تَمْنُن تَسْتَكْثِرُ ﴿٦﴾

7. Kuma sabõda Ubangijinka, sai ka yi haƙuri.

وَلِرَبِّكَ فَاصْبِرْ ﴿٧﴾

8. To, idan aka yi bũsa a cikin ƙaho,

فَإِذَا نُقِرَ فِي النَّاقُورِ ﴿٨﴾

9. To, wannan, a rãnar nan, yini ne mai wuya

فَذَٰلِكَ يَوْمَئِذٍ يَوْمٌ عَسِيرٌ ﴿٩﴾

10. A kan kãfirai, bã mai sauƙi ba ne.

عَلَى الْكَافِرِينَ غَيْرُ يَسِيرٍ ﴿١٠﴾

11. Ka bar Ni da wanda Na halitta, yana shi kaɗai,

ذَرْنِي وَمَنْ خَلَقْتُ وَحِيدًا ﴿١١﴾

12. Kuma Na sanya masa dũkiya shimfiɗaɗɗiya

وَجَعَلْتُ لَهُ مَالًا مَّمْدُودًا ﴿١٢﴾

13. Da ɗiyã halartattu,

وَبَنِينَ شُهُودًا ﴿١٣﴾

14. Kuma Na shimfiɗa masa kõme shimfiɗãwa.

وَمَهَّدتُّ لَهُ تَمْهِيدًا ﴿١٤﴾

15. Sa'an nan yanã kwaɗayin In yi masa ƙãri!

ثُمَّ يَطْمَعُ أَنْ أَزِيدَ ﴿١٥﴾

16. Faufau! Lalle ne shi, yã kasance, ga ãyõyinMu, mai tsaurin kai.

كَلَّا إِنَّهُ كَانَ لِآيَاتِنَا عَنِيدًا ﴿١٦﴾

17. Zã Ni kallafa masa wahala mai hauhawa.

سَأُرْهِقُهُ صَعُودًا ﴿١٧﴾

18. Lalle ne shi, yã yi tunãni, kuma yã ƙaddara (abin da zai faɗã game da Alƙur'ãni)

إِنَّهُ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ﴿١٨﴾

19. Sabõda haka aka la'ane shi, kamar yadda ya ƙaddara.

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ﴿١٩﴾

*20.* S'an nan aka la'ane shi kamar yadda ya ƙaddara.

*21.* Sa'an nan ya yi tunãni,

*22.* Sa'an nan ya gintse huska, kuma ya yi murtuk.

*23.* Sa'an nan ya jũya bãya, kuma ya bunƙãsa,

*24.* Sai ya ce, "Wannan abu dai bã kõme ba ne fãce wani sihiri, wanda aka ruwaito.

*25.* "Wannan maganar mutum dai ce."

*26.* Zã Ni ƙõna shi da Saƙar.

*27.* Kuma mẽ ya sanar da kai abin da akẽ cẽwa Saƙar!

*28.* Bã ta ragẽwa, kuma bã ta bari.

*29.* Mai nãcẽwa ga jiki ce (da ƙũna).

*30.* A kanta akwai (matsara) gõma shã tara.

*31.* Kuma ba Mu sanya ma'abũta wuta (wãto matsaranta) ba, fãce malã'iku, kuma ba Mu sanya adadinsu (goma sha tara) ba, fãce dõmin fitina ga waɗanda suka kãfirta, domin waɗanda aka bai wa littãfi su sãmi yaƙini, kuma waɗanda suka yi imãni su ƙãra imãni, kuma waɗanda aka bai wa littãfi da mũminai bã zã su yi shakka ba, kuma domin waɗanda a cikin zukatansu akwai wata cuta da kãfirai su ce, "Mẽ Allah Yake nufi da wannan ya kasance misãli?" Haka dai Allah ke ɓatar da wanda Ya so, kuma Ya shiryar da wanda Ya so. Kuma bãbu wanda ya

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ٢٠

ثُمَّ نَظَرَ ٢١

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٢

ثُمَّ أَدْبَرَ وَاسْتَكْبَرَ ٢٣

فَقَالَ إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ٢٤

إِنْ هَٰذَا إِلَّا قَوْلُ الْبَشَرِ ٢٥

سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ٢٦

وَمَا أَدْرَاكَ مَا سَقَرُ ٢٧

لَا تُبْقِي وَلَا تَذَرُ ٢٨

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ٢٩

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ٣٠

وَمَا جَعَلْنَا أَصْحَابَ النَّارِ إِلَّا مَلَائِكَةً ۙ وَمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ
إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا لِيَسْتَيْقِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ
وَيَزْدَادَ الَّذِينَ آمَنُوا إِيمَانًا ۙ وَلَا يَرْتَابَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ
وَالْمُؤْمِنُونَ ۙ وَلِيَقُولَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْكَافِرُونَ
مَاذَا أَرَادَ اللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي
مَن يَشَاءُ ۚ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ وَمَا هِيَ إِلَّا ذِكْرَىٰ
لِلْبَشَرِ ٣١

san mayãƙan Ubangijinka fãce Shi, kuma ita (wutar) ba ta kasance ba fãce wata tunãtarwa ce ga mutum.

*32.* A'aha! Ina rantsuwa da watã.

*33.* Da dare a lõkacin da ya jũyar da baya.

*34.* Da sãfiya idan ta wãye.

*35.* Ita (wutar) ɗayan manyan masĩfũ ce.

*36.* Mai gargaɗi ce ga mutum.

*37.* Ga wanda ya so, daga cikinku, ya gabãta ko ya jinkirta.

*38.* Kowane rai ga abin da ya aikata jingina ce.

*39.* Fãce mutãnen dãma.

*40.* A cikin Aljanna suna tambayar jũna.

*41.* Game da mãsu laifi.

*42.* (Su ce musu) "Me ya shigar da ku a cikin Saƙar?"

*43.* Suka ce, "Ba mu kasance munã a cikin mãsu salla ba.

*44.* "Kuma ba mu kasance muna ciyar da matalautã ba.

*45.* "Kuma mun kasance muna kũtsãwa tãre da mãsu kũtsãwa,

*46.* "Mun kasance munã ƙaryata rãnar sakamako.

*47.* "Har gaskiya (wãto mutuwa) ta zo mana".

*48.* Sabõda haka cẽton mãsu cẽto bã zai amfãne su ba.

*49.* Haba! Me ya same su, suka zama mãsu bijirewa daga wa'azin gaskiya.

كَلَّا وَٱلْقَمَرِ ٣٢

وَٱلَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ٣٣

وَٱلصُّبْحِ إِذَآ أَسْفَرَ ٣٤

إِنَّهَا لَإِحْدَى ٱلْكُبَرِ ٣٥

نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ ٣٦

لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ٣٧

كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ٣٨

إِلَّآ أَصْحَٰبَ ٱلْيَمِينِ ٣٩

فِى جَنَّٰتٍ يَتَسَآءَلُونَ ٤٠

عَنِ ٱلْمُجْرِمِينَ ٤١

مَا سَلَكَكُمْ فِى سَقَرَ ٤٢

قَالُوا۟ لَمْ نَكُ مِنَ ٱلْمُصَلِّينَ ٤٣

وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ ٱلْمِسْكِينَ ٤٤

وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ ٱلْخَآئِضِينَ ٤٥

وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ٤٦

حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلْيَقِينُ ٤٧

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ٤٨

فَمَا لَهُمْ عَنِ ٱلتَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ ٤٩

*50.* Kamar dai sũ, jãkuna firgitattu ne.

كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥٠﴾

*51.* Sun gudu daga zãki.

فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍۭ ﴿٥١﴾

*52.* A'aha! Kõwãne mutum daga cikinsu yanã son a zo masa da takardu (da sũnansa) ana wãtsãwa

بَلْ يُرِيدُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٢﴾

*53.* A'aha! Kai dai, bã su jin tsõron Lãhira.

كَلَّا ۖ بَل لَّا يَخَافُونَ الْآخِرَةَ ﴿٥٣﴾

*54.* A'aha! Lalle ne, shi (Alƙur'ãni) tunãtarwa ce.

كَلَّا إِنَّهُ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٤﴾

*55.* Dõmin wanda ya so, ya tuna.

فَمَن شَاءَ ذَكَرَهُ ﴿٥٥﴾

*56.* Kuma bã zã su tuna ba fãce idan Allah Ya so, Shi ne Ya cancanta a bi Shi da taƙawa, kuma Ya cancanta ga Ya yi gãfara.

وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ التَّقْوَىٰ وَأَهْلُ الْمَغْفِرَةِ ﴿٥٦﴾

## SŨRATUL KIYÃMA　　سُورَةُ القِيَامَة

Tana karantar da bãyãnin yiwuwar Tãshin Kiyãma, da sifar mũmini ga saurin kãma umurnin Allah, da sakamakon wanda ya bi hanyar Allah, ko kuwa ya ƙi bin ta.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Bã sai Nã yi rantsuwa[1] da Rãnar Kiyãma ba.

لَا أُقْسِمُ بِيَوْمِ الْقِيَامَةِ ﴿١﴾

(1) Wasu na fassarawa: Ina rantsuwa da Rãnar Kiyama. A ganina, da tabbatar da rantsuwar da kuma kore ta duka ɗaya ne, maƙasũdi dai jan hankalin mai karãtu ga abin da yake a ciki, na hikimar Allah.

*2*. Bã sai Nã yi rantsuwa da rai mai yawan zargin[1] kansa ba.

*3*. Shin, mutum yanã zaton cẽwa bã zã Mu tãra ƙasusuwansa ba?

*4*. Na'am! Mãsu ĩkon yi Muke a kan Mu daidaita gaɓõɓin yãtsunsa.

*5*. Ba haka ba! Mutum so yake, ya yi fãjirci, ya ƙaryata abin da yake a gabansa.

*6*. Yanã tambaya, "Yaushe ne Rãnar Kiyãma?"

*7*. To, idan gani ya ɗimauta (ya yi ƙyalli).

*8*. Kuma watã ya yi husũfi (haskensa ya dushe).

*9*. Aka tãra rãnã da watã.

*10*. Mutum zai ce a rãn nan, "Ina wurin gudu?"

*11*. A'aha! Bãbu mafaka.

*12*. Zuwa ga Ubangijinka wurin tabbata, a rãnar nan, yake.

*13*. Ana gayã wa mutum, a rãnar nan, abin da ya gabatar da wanda ya jinkirtar.

*14*. Ba haka ba! Mutum, ga abin da ya shafi kansa, masani ne.

*15*. Kuma ko da yã jẽfa uzurorinsa (bã zã a saurãre shi ba).

*16*. Kada ka mõtsar[2] da harshenka game da shi dõmin ka yi gaugãwar riƙe shi (Alƙur'ãni).

وَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلنَّفۡسِ ٱللَّوَّامَةِ ٢

أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجۡمَعَ عِظَامَهُۥ ٣

بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُۥ ٤

بَلۡ يُرِيدُ ٱلۡإِنسَٰنُ لِيَفۡجُرَ أَمَامَهُۥ ٥

يَسۡـَٔلُ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلۡقِيَٰمَةِ ٦

فَإِذَا بَرِقَ ٱلۡبَصَرُ ٧

وَخَسَفَ ٱلۡقَمَرُ ٨

وَجُمِعَ ٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ ٩

يَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذٍ أَيۡنَ ٱلۡمَفَرُّ ١٠

كَلَّا لَا وَزَرَ ١١

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمُسۡتَقَرُّ ١٢

يُنَبَّؤُاْ ٱلۡإِنسَٰنُ يَوۡمَئِذِۢ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ١٣

بَلِ ٱلۡإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفۡسِهِۦ بَصِيرَةٞ ١٤

وَلَوۡ أَلۡقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ١٥

لَا تُحَرِّكۡ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعۡجَلَ بِهِۦٓ ١٦

---

(1) Kowane rai na zargin kansa idan bai yi aikin alheri ba, ko kuma bai yi fiye da wanda ya yi ba, ko kuma bai aikata wanda ya fi kyãwo ba a lokacin aikinsa.

(2) Dangantakar wannan ãya da ta sama da ita ita ce bambancin Annabi mai gaugawar karɓar umurnin Allah da ƙyamar kãfiri ga karɓarsa, da bayãnin sauƙaƙẽwar Allah ga mai bin umurninSa.

*17.* Lalle ne wãjibi ne a gare Mu, Mu tãra shi. Mu (tsare maka) karãtunsa.

إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُۥ وَقُرْءَانَهُۥ ﴿١٧﴾

*18.* To, idan Muka karanta shi, sai ka bi karatunsa.

فَإِذَا قَرَأْنَٰهُ فَٱتَّبِعْ قُرْءَانَهُۥ ﴿١٨﴾

*19.* Sa'an nan lalle, wãjibi ne, a gare Mu, bayãninsa.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُۥ ﴿١٩﴾

*20.* A'aha! Bã haka ba, kunã son mai gaugawar nan (dũniya) ne.

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ ٱلْعَاجِلَةَ ﴿٢٠﴾

*21.* Kunã barin ta ƙarshen (Lãhira).

وَتَذَرُونَ ٱلْـَٔاخِرَةَ ﴿٢١﴾

*22.* Wasu huskõki, a rãnar nan, mãsu annuri ne.

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاضِرَةٌ ﴿٢٢﴾

*23.* Zuwa ga Ubangijinsu mãsu kallo ne.

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ﴿٢٣﴾

*24.* Wasu huskõki, a rãnar nan, mãsu gintsẽwa ne.

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍۭ بَاسِرَةٌ ﴿٢٤﴾

*25.* Sunã zaton a sako musu masĩfa mai karya tsatso.

تَظُنُّ أَن يُفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ﴿٢٥﴾

*26.* A'aha! Idan (rai) ya kai ga karankarmai.

كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِىَ ﴿٢٦﴾

*27.* Kuma aka ce, 'Wãne ne mai tãwada?"

وَقِيلَ مَنْ ۜ رَاقٍ ﴿٢٧﴾

*28.* Kuma ya tabbata cẽwa rabuwa dai ce.

وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلْفِرَاقُ ﴿٢٨﴾

*29.* Kuma ƙwabri ya lauye da wani ƙwabri.

وَٱلْتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ﴿٢٩﴾

*30.* Zuwa ga Ubangijinka, a rãnar nan, magargaɗa[1] take.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمَسَاقُ ﴿٣٠﴾

*31.* To, bai gaskatã ba, kuma bai yi salla ba!

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ﴿٣١﴾

*32.* Amma dai ya ƙaryata, kuma ya jũya baya!

وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿٣٢﴾

---

(1) Ranar kora mutane, kamar ana gargaɗa tumãki, zuwa ga tsayi a gaba ga Allah, ɗõmin hisãbi.

*33.* Sa'an nan ya tafi zuwa ga mutãnensa, yana tãƙama.
ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ٣٣

*34.* Halaka tã tabbata a gare ka, sa'an nan ita ce mafi dãcewa.
أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰ ٣٤

*35.* Sa'an nan wata halaka tã tabbata a gare ka dõmin tã fi dãcewa.
ثُمَّ أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰٓ ٣٥

*36.* Shin, mutum nã zaton a bar shi sagaga (wãto bãbu nufin kõme game da shi)?
أَيَحْسَبُ ٱلْإِنسَٰنُ أَن يُتْرَكَ سُدًى ٣٦

*37.* Bai kasance ɗigo na maniyyi ba, wanda ake jẽfarwa (a cikin mahaifa),
أَلَمْ يَكُ نُطْفَةً مِّن مَّنِىٍّ يُمْنَىٰ ٣٧

*38.* Sa'an nan ya zama gudan jini, sa'an nan Allah Ya halitta shi, sa'an nan Ya daidaita gaɓõɓinsa;
ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ٣٨

*39.* Sa'an nan Ya sanya, daga gare shi, nau'i biyu: namiji da mace?
فَجَعَلَ مِنْهُ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰٓ ٣٩

*40.* Ashẽ Wannan bai zama Mai iko ba bisa ga rãyar da matattu?(1)
أَلَيْسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْۦِىَ ٱلْمَوْتَىٰ ٤٠

## SŨRATUL INSÃN — سُورَةُ الإِنسَانِ

Tana karantar da asalin mutum da yadda zai ƙare, ko ya dõge idan yã bauta wa Allah.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Lalle ne wata mudda ta zamani tã zo a kan mutum, bai kasance kõme ba wanda ake ambata.
هَلْ أَتَىٰ عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ حِينٌ مِّنَ ٱلدَّهْرِ لَمْ يَكُن شَيْـًٔا مَّذْكُورًا ١

---

(1) Ana son mai karãtu a nan ya ce, a ɓoye بلى وأنا على ذلك من الشاهدين

*2.* Lalle ne Mũ, Mun halitta mutum daga ɗigon ruwa garwayayye, Muna jarraba shi, sabõda haka Muka sanya shi mai ji mai gani,

*3.* Lalle ne Mũ, Mun shiryar da shi ga hanyar ƙwarai, ko ya zama mai gõdiya, kuma ko ya zama mai kãfirci.

*4.* Lalle ne Mũ, Mun yi tattali, dõmin kãfirai, sarƙoƙi da ƙuƙumma da sa'ir.

*5.* Lalle ne mutãnen kirki zã su sha daga finjãlin giya, abin gaurayarta yã kasance kãfur ne.

*6.* Wani marmaro ne, daga gare shi bayin Allah suke sha, suna ɓuɓɓugar da shi ɓuɓɓugarwa.

*7.* Suna cikãwa da alwãshin (da suka bãkanta), kuma suna tsõron wani yini wanda sharrinsa ya kasance mai tartsatsi ne.

*8.* Kuma suna ciyar da abinci, a kan suna bukãtarsa, ga matalauci da marãya da kãmamme.

*9.* (Suna cẽwa) "Munã ciyar da ku ne dõmin nẽman yardar Allah kawai, bã mu nufin sãmun wani sakamako daga gare ku, kuma bã mu nufin gõdiya.

*10.* "Lalle ne mũ, muna tsõro, daga Ubangijinmu, wani yini mai gintsẽwa, mai murtukẽwa."

*11.* Sabõda haka Allah Ya tsare musu sharrin wannan yini, kuma Ya haɗa su da annũrin huska da farin ciki,

إِنَّا خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِن نُّطْفَةٍ أَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيهِ فَجَعَلْنَٰهُ سَمِيعًۢا بَصِيرًا ﴿٢﴾

إِنَّا هَدَيْنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرًا وَإِمَّا كَفُورًا ﴿٣﴾

إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَا۟ وَأَغْلَٰلًا وَسَعِيرًا ﴿٤﴾

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ﴿٥﴾

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفْجِيرًا ﴿٦﴾

يُوفُونَ بِٱلنَّذْرِ وَيَخَافُونَ يَوْمًا كَانَ شَرُّهُۥ مُسْتَطِيرًا ﴿٧﴾

وَيُطْعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا وَأَسِيرًا ﴿٨﴾

إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَآءً وَلَا شُكُورًا ﴿٩﴾

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوسًا قَمْطَرِيرًا ﴿١٠﴾

فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمِ وَلَقَّىٰهُمْ نَضْرَةً وَسُرُورًا ﴿١١﴾

*12.* Kuma Ya sãka musu, sabõda haƙurin da suka yi, da Aljanna da tufãfin alharĩni.

*13.* Sunã mãsu zaman ginciri(1), a cikinta, a kan karagu, bã su ganin rãnã a cikinta, kuma bã su ganin jaura.

*14.* Kuma inuwõyinta suna kusa, a kansu, an hõre nunannun 'yã'yan itãcenta, hõrẽwa.

*15.* Kuma ana kẽwayãwa a kansu da finjãlai na azurfa da kofuna waɗanda suka kasance na ƙarau.

*16.* Karau na azurfa, sun ƙaddara su ƙaddarawa, daidai bukãta.

*17.* Ana shayarwa da su, a cikinta, finjalan giya, wadda abin gaurayarta ya kasance zanjabil ne.

*18.* Wani marmaro ne, a cikinta, ana kiran sa Salsabil.

*19.* Kuma wasu yara samãrin dindindin na kẽwayãwa, a kansu, idan ka gan su, zã ka zaci sũ lu'ulu'u ne wanda aka wãtsa.

*20.* Kuma idan kã ga wannan wurin, to, kã ga wata irin ni'ima da mulki babba.

*21.* Tufãfinsu na sama na alharĩni ne, kõre da mai walƙiya, kuma an ƙawãce su da mundãye na wata irin azurfa, kuma Ubangijinsu, Ya shãyar da su abin sha mai tsarkakẽwar (ciki).

وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُوا۟ جَنَّةً وَحَرِيرًا ١٢

مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ ۖ لَا يَرَوْنَ فِيهَا شَمْسًا وَلَا زَمْهَرِيرًا ١٣

وَدَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلَـٰلُهَا وَذُلِّلَتْ قُطُوفُهَا تَذْلِيلًا ١٤

وَيُطَافُ عَلَيْهِم بِـَٔانِيَةٍ مِّن فِضَّةٍ وَأَكْوَابٍ كَانَتْ قَوَارِيرَا۠ ١٥

قَوَارِيرَا۠ مِن فِضَّةٍ قَدَّرُوهَا تَقْدِيرًا ١٦

وَيُسْقَوْنَ فِيهَا كَأْسًا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ١٧

عَيْنًا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلْسَبِيلًا ١٨

۞ وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَٰنٌ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنثُورًا ١٩

وَإِذَا رَأَيْتَ ثَمَّ رَأَيْتَ نَعِيمًا وَمُلْكًا كَبِيرًا ٢٠

عَـٰلِيَهُمْ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضْرٌ وَإِسْتَبْرَقٌ ۖ وَحُلُّوٓا۟ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٍ وَسَقَىٰهُمْ رَبُّهُمْ شَرَابًا طَهُورًا ٢١

---

(1) Kishingiɗa.

*22.* (A ce musu) "Lalle ne wannan ya kasance, a gare ku sakamako, kuma aikinku ya kasance abin gõdewa."

*23.* Lalle Mũ ne, Muka saukar da Alƙur'ãni a gare ka, saukarwa.

*24.* Sabõda haka ka yi haƙuri ga hukuncin Ubangijinka, kuma kada ka bi, daga cikinsu, mai zunubi ko mai kãfirci.

*25.* Kuma ka ambaci sũnan Ubangijinka, sãfe da maraice.

*26.* Daga dare, sai ka yi sujũda gare Shi, kuma ka tsarkake Shi darẽ mai tsawo.

*27.* Lalle ne waɗannan suna son mai gaugãwa (dũniya) kuma suna bari, a bãyansu, wani yini mai nauyi.

*28.* Mũ ne, Muka halitta su, kuma Muka ƙarfafa halittarsu, kuma idan Mun so, zã Mu musanyã su da wasu mutãne, kwatankwacinsu, musanyãwa.

*29.* Lalle ne wannan wata tunãtarwa ce, saboda wanda ya so ya riƙa hanyar kirki zuwa ga Ubangijinsa,

*30.* Kuma bã zã ku so ba, sai Allah Yã so, lalle ne Allah Yã kasance Masani, Mai hikima.

*31.* Yana shigar da wanda Ya so a cikin rahamarSa, kuma azzãlumai, Yã yi musu tattalin wata azãba mai raɗaɗi.

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَآءً وَكَانَ سَعْيُكُم مَّشْكُورًا ﴿٢٢﴾

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْقُرْءَانَ تَنزِيلًا ﴿٢٣﴾

فَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ ءَاثِمًا أَوْ كَفُورًا ﴿٢٤﴾

وَٱذْكُرِ ٱسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٢٥﴾

وَمِنَ ٱلَّيْلِ فَٱسْجُدْ لَهُۥ وَسَبِّحْهُ لَيْلًا طَوِيلًا ﴿٢٦﴾

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلْعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمْ
يَوْمًا ثَقِيلًا ﴿٢٧﴾

نَّحْنُ خَلَقْنَٰهُمْ وَشَدَدْنَآ أَسْرَهُمْ وَإِذَا شِئْنَا
بَدَّلْنَآ أَمْثَٰلَهُمْ تَبْدِيلًا ﴿٢٨﴾

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذْكِرَةٌ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ
سَبِيلًا ﴿٢٩﴾

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٣٠﴾

يُدْخِلُ مَن يَشَآءُ فِى رَحْمَتِهِۦ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمْ
عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣١﴾




Tana gargaɗi dõmin nẽman a gaskata Alƙur'ãni da abin da yake faɗa game da Ƙiyãma.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ina rantsuwa da iskõkin da ake sakõwa jẽre, sunã bin jũna.

وَٱلْمُرْسَلَٰتِ عُرْفًا ١

*2.* Sa'an nan su zama iskõki mãsu ƙarfi suna kaɗãwa da ƙarfi.

فَٱلْعَٰصِفَٰتِ عَصْفًا ٢

*3.* Kuma mãsu watsa rahama wãtsãwa.

وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشْرًا ٣

*4.* Sa'an nan da ãyõyi(1) mãsu rarrabe gaskiya da ƙarya rarrabẽwa.

فَٱلْفَٰرِقَٰتِ فَرْقًا ٤

*5.* Sa'an nan da malã'iku mãsu jẽfa tunãtarwa (ga Manzanni).

فَٱلْمُلْقِيَٰتِ ذِكْرًا ٥

*6.* Domin yanke hamzari ko dõmin gargaɗi.

عُذْرًا أَوْ نُذْرًا ٦

*7.* Lalle ne abin da ake yi muku wa'adi da shi tabbas mai aukuwa ne.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٌ ٧

*8.* To, idan taurãri aka shãfe haskensu.

فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتْ ٨

*9.* Kuma, idan sama aka tsãge ta.

وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتْ ٩

---

(1) Yã kamanta manzanin Allah mãsu kãwo ãyõyinSa da iskõki mãsu kãwo ruwa, dõmin rahamar da ke cikin kowanensu.

| | |
|---|---|
| *10.* Kuma idan duwãtsu aka nike su. | وَإِذَا الْجِبَالُ نُسِفَتْ ﴿١٠﴾ |
| *11.* Kuma idan manzanni aka ƙayyade lõkacin tãra su. | وَإِذَا الرُّسُلُ أُقِّتَتْ ﴿١١﴾ |
| *12.* Domin babbar rãnar da aka yi wa ajali. | لِأَيِّ يَوْمٍ أُجِّلَتْ ﴿١٢﴾ |
| *13.* Domin rãnar rarrabẽwa[1]. | لِيَوْمِ الْفَصْلِ ﴿١٣﴾ |
| *14.* Kuma me ya sanar da kai rãnar rarrabẽwa? | وَمَا أَدْرَاكَ مَا يَوْمُ الْفَصْلِ ﴿١٤﴾ |
| *15.* Bone yã tabbata, a rãnar nan, ga mãsu ƙaryatãwa! | وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٥﴾ |
| *16.* Ashe, ba Mu halakar da (mãsu ƙaryatãwa) na farko ba, | أَلَمْ نُهْلِكِ الْأَوَّلِينَ ﴿١٦﴾ |
| *17.* Sa'an nan kuma zã Mu biyar musu da na ƙarshe? | ثُمَّ نُتْبِعُهُمُ الْآخِرِينَ ﴿١٧﴾ |
| *18.* Haka nan Muke aikatãwa da mãsu yin laifi. | كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِينَ ﴿١٨﴾ |
| *19.* Bone yã tabbata a rãnar nan ga mãsu ƙaryatãwa! | وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٩﴾ |
| *20.* Ashe, ba Mu halitta ku daga wani ruwa wulakantacce ba, | أَلَمْ نَخْلُقكُّم مِّن مَّاءٍ مَّهِينٍ ﴿٢٠﴾ |
| *21.* Sa'an nan Muka sanya shi a cikin wani wurin natsuwa amintacce, | فَجَعَلْنَاهُ فِي قَرَارٍ مَّكِينٍ ﴿٢١﴾ |
| *22.* Zuwa ga wani gwargwadon mudda sananna, | إِلَىٰ قَدَرٍ مَّعْلُومٍ ﴿٢٢﴾ |
| *23.* Sa'an nan Muka nũna iyãwarMu? Madalla da Mu, Mãsu nũna iyãwa. | فَقَدَرْنَا فَنِعْمَ الْقَادِرُونَ ﴿٢٣﴾ |
| *24.* Bone ya tabbata a rãnar nan ga mãsu ƙaryatãwa! | وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٤﴾ |
| *25.* Ashe, ba Mu sanya ƙasa matattarã ba, | أَلَمْ نَجْعَلِ الْأَرْضَ كِفَاتًا ﴿٢٥﴾ |

(1) Yin hukunci a tsakanin tãlikai.

*26.* Ga rãyayyu da matattu,

*27.* Kuma Muka sanya, a cikinta, kafaffun duwãtsu maɗaukaka, kuma Muka shãyar da ku ruwa mai dãɗi?

*28.* Bone ya tabbata, a rãnar nan, ga mãsu ƙaryatãwa!

*29.* Ku tafi zuwa ga abin da kuka kasance kuna ƙaryatãwa game da shi!

*30.* Ku tafi zuwa ga wata inuwa mai rassa uku.

*31.* Ita ba inuwar ba, kuma ba ta wadãtarwa daga harshen wuta.

*32.* Lalle ne ita, tanã jifã da tartsatsi kamar sõrãye.

*33.* Kamar dai su raƙumma ne baƙãƙe.

*34.* Bone ya tabbata, a rãnar nan, ga mãsu ƙaryatãwa!

*35.* Wannan yini ne da bã zã su iya yin magana ba.

*36.* Bã zã a yi musu izni ba, balle su kãwo hanzari.

*37.* Bone ya tabbata, a rãnar nan, ga mãsu ƙaryatãwa!

*38.* Wannan rãnar rarrabẽwa ce, Mun tattara ku tare da mutãnen farko.

*39.* To, idan akwai wata dabara gare ku, sai ku yi ma Ni ita.

*40.* Bone ya tabbata, a rãnar nan, ga mãsu ƙaryatãwa!

*41.* Lalle ne mãsu taƙawa suna a cikin inuwõwi da marẽmari.

*42.* Da wasu 'ya'yan itãce irin waɗanda suke marmari.

أَحۡيَآءٗ وَأَمۡوَٰتٗا ﴿٢٦﴾

وَجَعَلۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ شَٰمِخَٰتٖ وَأَسۡقَيۡنَٰكُم مَّآءٗ فُرَاتٗا ﴿٢٧﴾

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿٢٨﴾

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٩﴾

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ ظِلّٖ ذِي ثَلَٰثِ شُعَبٖ ﴿٣٠﴾

لَّا ظَلِيلٖ وَلَا يُغۡنِي مِنَ ٱللَّهَبِ ﴿٣١﴾

إِنَّهَا تَرۡمِي بِشَرَرٖ كَٱلۡقَصۡرِ ﴿٣٢﴾

كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٞ صُفۡرٞ ﴿٣٣﴾

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿٣٤﴾

هَٰذَا يَوۡمُ لَا يَنطِقُونَ ﴿٣٥﴾

وَلَا يُؤۡذَنُ لَهُمۡ فَيَعۡتَذِرُونَ ﴿٣٦﴾

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿٣٧﴾

هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِۖ جَمَعۡنَٰكُمۡ وَٱلۡأَوَّلِينَ ﴿٣٨﴾

فَإِن كَانَ لَكُمۡ كَيۡدٞ فَكِيدُونِ ﴿٣٩﴾

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿٤٠﴾

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي ظِلَٰلٖ وَعُيُونٖ ﴿٤١﴾

وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشۡتَهُونَ ﴿٤٢﴾

43. (A ce musu) "Ku ci ku sha cikin ni'ima sabõda abin ɗa kuka kasance kuna aikatãwa."

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيٓـًٔا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٣﴾

44. Lalle ne Mũ, haka Muke sãka wa mãsu kyautatãwa.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٤٤﴾

45. Bone ya tabbata, a rãnar nan, ga mãsu ƙaryatãwa!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٥﴾

46. (Ana ce musu) "Ku ci ku ji ɗan dãɗi kaɗan, lalle ne dai ku mãsu laifi ne."

كُلُوا وَتَمَتَّعُوا قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجْرِمُونَ ﴿٤٦﴾

47. Bone ya tabbata, a rãnar nan, ga mãsu ƙaryatãwa!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٧﴾

48. Kuma idan an ce musu, "Ku yi rukũ'i," bã zã su yi rukũ'in (salla) ba.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ارْكَعُوا لَا يَرْكَعُونَ ﴿٤٨﴾

49. Bone ya tabbata, a rãnar nan, ga mãsu ƙaryatãwa!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾

50. To, da wane lãbãri (Littãfi), waninsa (Alƙur'ãni) zã su yi ĩmãni?

فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٠﴾

## SŨRATUN NABA' — سُورَةُ النَّبَإِ

Tana nũna rikicẽwar mutãne a farkon addini da yadda ake jãwo hankalinsu dõmin su kõma ga hanya.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

1. A kan mẽ suke tambayar jũna?

عَمَّ يَتَسَاءَلُونَ ﴿١﴾

2. A kan muhimmin lãbari mai girma (Alƙur'ãni)?

عَنِ النَّبَإِ الْعَظِيمِ ﴿٢﴾

*3.* Wanda suke sãɓa wa jũna a cikinsa?

ٱلَّذِى هُمْ فِيهِ مُخْتَلِفُونَ ﴿٣﴾

*4.* A'aha! Zã su sani.

كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

*5.* Kuma a'aha! Zã su sani.

ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ﴿٥﴾

*6.* Ashe, ba Mu sanya ƙasa shimfiɗa ba?

أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ مِهَـٰدًا ﴿٦﴾

*7.* Da duwãtsu turaku (ga riƙe ƙasa)?

وَٱلْجِبَالَ أَوْتَادًا ﴿٧﴾

*8.* Kuma Mun halitta ku mazã da mãtã?

وَخَلَقْنَـٰكُمْ أَزْوَٰجًا ﴿٨﴾

*9.* Kuma Muka sanya barcinku hũtãwa?

وَجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا ﴿٩﴾

*10.* Kuma Muka sanya dare (ya zama) sutura?

وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ لِبَاسًا ﴿١٠﴾

*11.* Kuma Muka sanya yini (ya zama) lõkacin nẽman abinci?

وَجَعَلْنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشًا ﴿١١﴾

*12.* Kuma Muka gina, a samanku, sammai bakwai mãsu ƙarfi?

وَبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ﴿١٢﴾

*13.* Kuma Muka sanya fitila mai tsanin haske (rãnã)?

وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ﴿١٣﴾

*14.* Kuma Muka saukar daga cikakkun girãgizai, ruwa mai yawan zuba?

وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلْمُعْصِرَٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ﴿١٤﴾

*15.* Dõmin Mu fitar da ƙwaya da tsiri game da shi?

لِّنُخْرِجَ بِهِۦ حَبًّا وَنَبَاتًا ﴿١٥﴾

*16.* Da itãcen lambuna mãsu lillibniya?

وَجَنَّـٰتٍ أَلْفَافًا ﴿١٦﴾

*17.* Lalle ne rãnar rarrabẽwa tã kasance abin ƙayyadẽ wa lõkaci.

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ كَانَ مِيقَـٰتًا ﴿١٧﴾

*18.* Rãnar da zã a yi bũsa a cikin ƙaho, sai ku zo, jama'a jama'a.

يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ﴿١٨﴾

*19.* Kuma aka buɗe sama, sai ta kasance ƙõfõfi.

وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ أَبْوَٰبًا ﴿١٩﴾

*20.* Kuma aka tafiyar da duwãtsu, sai suka kasance ƙũra.

وَسُيِّرَتِ ٱلْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ﴿٢٠﴾

*21.* Lalle ne Jahannama tã kasance madãkata.

إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ٢١

*22.* Ga mãsu ƙẽtare iyãkõki, tã zama makõma

لِّلطَّٰغِينَ مَـَٔابًا ٢٢

*23.* Sunã mãsu zama a cikinta, zãmunna.

لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحْقَابًا ٢٣

*24.* Bã su ɗanɗanãwar wani sanyi a cikinta, kuma bã su ɗanɗana abin sha.

لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا ٢٤

*25.* Fãce tafasasshen ruwa da ruɓaɓɓen jini.

إِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ٢٥

*26.* Sakamako mai dãcẽwa.

جَزَآءً وِفَاقًا ٢٦

*27.* Lalle ne sũ, sun kasance bã su fãtar sauƙin wani hisãbi.

إِنَّهُمْ كَانُوا۟ لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ٢٧

*28.* Kuma suka ƙaryata game da ãyõyinMu, ƙaryatãwa!

وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابًا ٢٨

*29.* Alhãli kõwane abu Mun ƙididdigẽ shi, a rubũce.

وَكُلَّ شَىْءٍ أَحْصَيْنَٰهُ كِتَٰبًا ٢٩

*30.* Sabõda haka ku ɗanɗana, domin haka, bã zã Mu ƙãra muku kõme ba fãce azãba.

فَذُوقُوا۟ فَلَن نَّزِيدَكُمْ إِلَّا عَذَابًا ٣٠

*31.* Lalle ne mãsu taƙawã nã da wani wurin sãmun babban rabo.

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ٣١

*32.* Lambuna da inabõbi.

حَدَآئِقَ وَأَعْنَٰبًا ٣٢

*33.* Da cikakkun 'yammata, tsãrar jũna.

وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ٣٣

*34.* Da hinjãlan giya cikakku.

وَكَأْسًا دِهَاقًا ٣٤

*35.* Bã su jin yãsassar magana, a cikinta, kuma bã su jin ƙaryatãwa.

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا كِذَّٰبًا ٣٥

*36.* Dõmin sakamako daga Ubangijinka, kyautã mai yawa.

جَزَآءً مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابًا ٣٦

*37.* Ubangijin sammai da ƙasa da abin da yake a tsakãninsu, Mai rahama, bã su da ikon yin wata magana daga gare Shi.

رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلرَّحْمَٰنِ لَا يَمْلِكُونَ مِنْهُ خِطَابًا ٣٧

*38.* Rãnar da Rũhi da malã'iku zã su tsaya a cikin safu, bã su magana, sai wanda Allah Ya yi masa izni, kuma ya faɗi abin da ke daidai.

يَوْمَ يَقُومُ الرُّوحُ وَالْمَلَٰٓئِكَةُ صَفًّا لَّا يَتَكَلَّمُونَ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ الرَّحْمَٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ﴿٣٨﴾

*39.* Wancan shi ne yini na gaskiya; to, wanda ya so, ya riƙa makõma zuwa ga Ubangijinsa.

ذَٰلِكَ الْيَوْمُ الْحَقُّ فَمَن شَآءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ﴿٣٩﴾

*40.* Lalle ne Mũ, Mun yi muku gargaɗin azãba makusanciya, rãnar da mutum ke dũbi zuwa ga abin da hannãyensa suka aikata, kuma kãfiri ya ce, "Kaitona, dã dai nã zama turɓãya!"

إِنَّآ أَنذَرْنَٰكُمْ عَذَابًا قَرِيبًا يَوْمَ يَنظُرُ الْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ وَيَقُولُ الْكَافِرُ يَٰلَيْتَنِى كُنتُ تُرَٰبًا ﴿٤٠﴾




Tanã karantar da cewa jinkirin saukar azãba ga mai laifi bã ƙyãle shi ba ne, ga Allah, istidrãji ne.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ina rantsuwa da mala'iku mãsu fisgar rãyuka (na kafirai) da ƙarfi.

وَالنَّٰزِعَٰتِ غَرْقًا ﴿١﴾

*2.* Da mãsu ɗibar rãyuka (na mũminai) da sauƙi a cikin nishãɗi.

وَالنَّٰشِطَٰتِ نَشْطًا ﴿٢﴾

*3.* Da mãsu sauka daga sama da umurnin Allah kamar suna iyo.

وَالسَّٰبِحَٰتِ سَبْحًا ﴿٣﴾

*4.* Sa'an nan su zama mãsu gaugãwa (da umurnin Allah) kamar suna tsẽre.

فَالسَّٰبِقَٰتِ سَبْقًا ﴿٤﴾

5. Sa'an nan su kasance māsu shirya gudanar da umurni.

6. Rānar da mai girgiza abūbuwa (būsar farko) zā ta kaɗa.

7. Mai biyar ta (būsa ta biyu) nā biye.

8. Wasu zukāta, a rānar nan, māsu jin tsōro ne.

9. Alhāli idānunsu na ƙasƙantattu.

10. Sunā cēwa, "Ashe, lalle zā a iya mayar da mu a kan al'amarin farko?

11. "Ashe, idan muka zama ƙasusuwa rududdugaggu?"

12. Suka ce, "Waccan kam kōmāwa ce, tāɓaɓɓiya!"

13. To, ita kam, tsāwa guda kawai ce.

14. Sai kawai gā su a bāyan ƙasa.

15. Shin, lābārin Mūsā ya zo maka?

16. A lōkacin da Ubangijinsa Ya kirāye shi, a cikin rāfi mai tsarki, wato Ɗuwā?

17. Ka tafi zuwa ga Fir'auna, lalle ne shi, ya ƙētare haddi.

18. "Sai ka ce masa, 'Kō zā ka so ka tsarkaka,

19. "'Kuma in shiryar da kai zuwa ga Ubangijinka domin ka ji tsoronSa?'"

20. Sai yā nūna masa āyar[1] nan mafi girma.

فَٱلْمُدَبِّرَٰتِ أَمْرًا ٥

يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ٦

تَتْبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ٧

قُلُوبٌ يَوْمَئِذٍ وَاجِفَةٌ ٨

أَبْصَٰرُهَا خَٰشِعَةٌ ٩

يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِى ٱلْحَافِرَةِ ١٠

أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا نَّخِرَةً ١١

قَالُواْ تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ١٢

فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ وَٰحِدَةٌ ١٣

فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ١٤

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ١٥

إِذْ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى ١٦

ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ١٧

فَقُلْ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ١٨

وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ ١٩

فَأَرَىٰهُ ٱلْءَايَةَ ٱلْكُبْرَىٰ ٢٠

(1) Āyar Mūsā da tā fi girma ita ce sandarsa mai zama maciji ko hannunsa mai haske kamar tōcila idan yā sanya cikin hammata yā fitar.

*21.* Sai ya ƙaryata, kuma ya sãɓa (umurni),

فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ﴿٢١﴾

*22.* Sa'an nan ya jũya bãya, yanã tafiya da sauri.

ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ﴿٢٢﴾

*23.* Sai ya yi gayya, sa'an nan ya yi kira.

فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ﴿٢٣﴾

*24.* Sai ya ce, "Nĩ ne Ubangijinku mafi ɗaukaka."

فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٤﴾

*25.* Sabõda haka Allah Ya kãma shi, dõmin azãbar maganar ƙarshe da ta farko

فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلْـَٔاخِرَةِ وَٱلْأُولَىٰٓ ﴿٢٥﴾

*26.* Lalle ne a cikin wannan haƙiƙa akwai abin kula ga wanda yake tsõron Allah.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَن يَخْشَىٰٓ ﴿٢٦﴾

*27.* Shin, kũ ne mafi wuyar halitta ko sama? Allah Ya gina ta,

ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُ ۚ بَنَىٰهَا ﴿٢٧﴾

*28.* Ya ɗaukaka rufinta, sa'an nan Ya daidaitã ta,

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّىٰهَا ﴿٢٨﴾

*29.* Kuma Ya duhuntar da darenta, kuma Ya fitar da hantsinta,

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَىٰهَا ﴿٢٩﴾

*30.* Kuma ƙasa a bayan haka Ya mulmula ta,

وَٱلْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ﴿٣٠﴾

*31.* Ya fitar da ruwanta daga gare ta da makiyãyarta,

أَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعَىٰهَا ﴿٣١﴾

*32.* Da duwatsu, Yã kafe ta,

وَٱلْجِبَالَ أَرْسَىٰهَا ﴿٣٢﴾

*33.* Domin jiyarwa dãɗi a gare ku, kuma ga dabbõbinku.

مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَٰمِكُمْ ﴿٣٣﴾

*34.* To, idan uwar masĩfu, mafi girma, ta zo,

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ ٱلْكُبْرَىٰ ﴿٣٤﴾

*35.* Rãnar da mutum zai yi tunãnin abin da ya aikata,

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ﴿٣٥﴾

*36.* Kuma a bayyana Jahĩm ga mai gani,

وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ﴿٣٦﴾

*37.* To, amma wanda ya yi girman kai,

فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ﴿٣٧﴾

*38.* Kuma ya zãɓi rãyuwa ta kusa, (wato dũniya),

وَءَاثَرَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿٣٨﴾

*39.* To, lalle ne Jahĩm, ita ce makõma.

فَإِنَّ ٱلْجَحِيمَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٣٩﴾

*40.* Kuma amma wanda ya ji tsõron tsayi a gaba ga Ubangijinsa, kuma ya kange kansa daga son rai.

وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفْسَ عَنِ ٱلْهَوَىٰ ﴿٤٠﴾

*41.* To, lalle ne Aljanna ita ce makõma.

فَإِنَّ ٱلْجَنَّةَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٤١﴾

*42.* Sunã tambayar ka game da Sa'a, wai yaushe ne matabbatarta?

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَىٰهَا ﴿٤٢﴾

*43.* Me ya hađã ka da ambatonta?

فِيمَ أَنتَ مِن ذِكْرَىٰهَآ ﴿٤٣﴾

*44.* Zuwa ga Ubangijinka ƙarshen al'amarinta yake

إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ﴿٤٤﴾

*45.* Kai mai gargađi kawai ne ga mai tsõron ta.

إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخْشَىٰهَا ﴿٤٥﴾

*46.* Kamar sũ, a rãnar da zã su gan ta, ba su zauna ba fãce a lõkacin marẽce ko hantsinsa.

كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحَىٰهَا ﴿٤٦﴾

# SŨRATU 'ABASA
# سُورَةُ عَبَسَ

Tana karantar da rashin bambanci a cikin Musulunci; riƙon addini da gaskiya shi ne ɗaukaka, bã sãmu ba.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Yã game huska[1] kuma ya jũya bãya.
عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ١

*2.* Sabõda makãho yã je masa.
أَن جَآءَهُ ٱلۡأَعۡمَىٰ ٢

*3.* To, me ya sanar da kai cẽwa watakila shi ne zai tsarkaka,
وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ٣

*4.* Ko ya tuna, dõmin tunãwar ta amfane shi?
أَوۡ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكۡرَىٰٓ ٤

*5.* Amma wanda ya wadãtu da dũkiya,
أَمَّا مَنِ ٱسۡتَغۡنَىٰ ٥

*6.* Sa'an nan kai kuma ka ɗora bijira zuwa gare shi!
فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ ٦

*7.* To, me zai cũce ka idan bai tsarkaka ba?
وَمَا عَلَيۡكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ٧

---

(1) Wani makãho, Abdullahi bin Ummi Maktũm ya je wurin Annabi dõmin ya musulunta, sai ya iske a lõkacin nan Annabi na ƙõƙarin shiryar da wasu manyan mutãne na Kuraishãwa, sai wannan makãhon ya yanke maganar Annabi da su, bã da saninsa ba, alhãli Annabi na gũrin su musulunta dõmin darajarsu ga idon mutãnensu. Saboda haka Annabi, (tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi), ya ɓãta huska, ya tafi dõmin ɓacin ransa, saboda rashin musuluntarsu. Bãyan haka Annabi nã girmama Abdullahi ƙwarai, idan ya je wurinsa sai ya ce masa "Maraba da wanda Ubangijina Ya zarge ni sabõda shi". Kuma ya shimfiɗa masa mayafinsa, idan ya fita tafiya, yakan sanya shi riƙon garin Madĩna,

Kissar tana nũna girmamawar Allah ga Annabi da Ya ce, "Ya game huska..." bai ce masa, "Domin ka game huska"... ba sai ya faɗa a cikin hali mai sauƙi.

| | |
|---|---|
| *8.* Kuma amma wanda ya zo maka yana gaugãwa, | وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسۡعَىٰ ﴿٨﴾ |
| *9.* Alhãli shĩ yanã jin tsõrõn Allah, | وَهُوَ يَخۡشَىٰ ﴿٩﴾ |
| *10.* Kai kuma kã shagala ga barinsa! | فَأَنتَ عَنۡهُ تَلَهَّىٰ ﴿١٠﴾ |
| *11.* A'aha! Lalle ne wannan tunãtarwa ce, | كَلَّآ إِنَّهَا تَذۡكِرَةٞ ﴿١١﴾ |
| *12.* Sabõda wanda ya so ya tuna Shi (Allah). | فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿١٢﴾ |
| *13.* (Tunãtarwa ce) ta cikin littafai abãban girmamãwa, | فِي صُحُفٖ مُّكَرَّمَةٖ ﴿١٣﴾ |
| *14.* Abãban ɗaukakãwa, abãban tsarkakẽwa, | مَّرۡفُوعَةٖ مُّطَهَّرَةِۭ ﴿١٤﴾ |
| *15.* A cikin hannãyen malã'iku marubũta, | بِأَيۡدِي سَفَرَةٖ ﴿١٥﴾ |
| *16.* Mãsu daraja, mãsu ɗã'a ga Allah. | كِرَامِۭ بَرَرَةٖ ﴿١٦﴾ |
| *17.* An la'ani mutum (kafiri). Mẽ yã yi kãfircinsa! | قُتِلَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَآ أَكۡفَرَهُۥ ﴿١٧﴾ |
| *18.* Daga wane abu, (Allah) Ya halitta shi? | مِنۡ أَيِّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥ ﴿١٨﴾ |
| *19.* Daga ɗigon maniyyi, Ya halitta shi, sa'an nan Ya ƙaddarã shi (ga halaye). | مِن نُّطۡفَةٍ خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ ﴿١٩﴾ |
| *20.* Sa'an nan hanyarsa ta fitã Ya sauƙaƙe masa. | ثُمَّ ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ ﴿٢٠﴾ |
| *21.* Sa'an nan Ya matar da shi, sai Ya sanya shi a cikin kabari. | ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقۡبَرَهُۥ ﴿٢١﴾ |
| *22.* Sa'an nan idan Ya so, lalle ne, zai tãyar da shi. | ثُمَّ إِذَا شَآءَ أَنشَرَهُۥ ﴿٢٢﴾ |
| *23.* Haƙĩƙa, bai i da aikata abin da Allah Ya umurce shi ba (lõkacin sanya shi a cikin kabari). | كَلَّا لَمَّا يَقۡضِ مَآ أَمَرَهُۥ ﴿٢٣﴾ |

*24.* To, mutum ya dũba zuwa ga abincinsa.

فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ ٢٤

*25.* Lalle ne Mũ, Mun zubo ruwa, zubõwa.

أَنَّا صَبَبۡنَا ٱلۡمَآءَ صَبّٗا ٢٥

*26.* Sa'an nan Muka tsattsãge ƙasa tsattsagewa.

ثُمَّ شَقَقۡنَا ٱلۡأَرۡضَ شَقّٗا ٢٦

*27.* Sa'an nan Muka tsirar da ƙwaya, a cikinta.

فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا حَبّٗا ٢٧

*28.* Da inabi da ciyãwa.

وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا ٢٨

*29.* Da zaitũni da itãcen dabĩno.

وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا ٢٩

*30.* Da lambuna mãsu yawan itãce.

وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا ٣٠

*31.* Da 'yã'yan itãcen marmari, da makiyãyã ta dabbõbi.

وَفَٰكِهَةٗ وَأَبّٗا ٣١

*32.* Domin jin dãɗi a gare ku, ku da dabbobinku.

مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ٣٢

*33.* To, idan mai tsãwa (busa ta biyu) ta zo.

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ ٣٣

*34.* Rãnar da mutum yake gudu daga ɗan'uwansa.

يَوۡمَ يَفِرُّ ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ ٣٤

*35.* Da uwarsa da ubansa.

وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ٣٥

*36.* Da mãtarsa da ɗiyansa.

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٦

*37.* Ga kõwane mutum daga cikinsu, a rãnar nan, akwai wani sha'ani da ya ishe shi.

لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ يُغۡنِيهِ ٣٧

*38.* Wasu huskõki, a rãnar nan, mãsu haske ne.

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ ٣٨

*39.* Mãsu dãriya ne, mãsu bushãra.

ضَاحِكَةٞ مُّسۡتَبۡشِرَةٞ ٣٩

*40.* Wasu huskõki, a rãnar nan, akwai ƙũra a kansu,

وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٞ ٤٠

*41.* Baƙi zai rufe su,

تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ ٤١

*42.* Waɗannan sũ ne kãfirai fãjirai (ga ayyukansu).

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَفَرَةُ ٱلۡفَجَرَةُ ٤٢




Tana karantar da Tāshin Kiyāma gaskiya ne, kuma Alƙur'āni gaskiya ne, daga Allah yake, bābu ragi bābu ƙāri, yā taho ta hannun aminci, daga Allah zuwa ga Annabi.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sūnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Idan rāna aka shāfe haskenta.

إِذَا ٱلشَّمْسُ كُوِّرَتْ ١

*2.* Kuma idan taurāri suka gurɓāce (wani ya shiga a cikin wani).

وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتْ ٢

*3.* Kuma idan duwātsu aka tafiyar da su.

وَإِذَا ٱلْجِبَالُ سُيِّرَتْ ٣

*4.* Kuma idan rāƙuma māsu cikunna(1) aka sakē su wāwai, bā ga kōwa ba.

وَإِذَا ٱلْعِشَارُ عُطِّلَتْ ٤

*5.* Kuma idan dabbōbin dāji aka tattara su.

وَإِذَا ٱلْوُحُوشُ حُشِرَتْ ٥

*6.* Kuma idan tēkuna aka mayar da su wuta.

وَإِذَا ٱلْبِحَارُ سُجِّرَتْ ٦

*7.* Kuma idan rāyuka aka haɗa(2) su da jikunkunansu.

وَإِذَا ٱلنُّفُوسُ زُوِّجَتْ ٧

*8.* Kuma idan wadda aka turbuɗe(3) ta da rai aka tambaye ta.

وَإِذَا ٱلْمَوْءُۥدَةُ سُئِلَتْ ٨

---

(1) Rāƙuma māsu ciki ɗan wata gōma.

(2) Ko kuma aka haɗa kōwane mutum da irin mutānensa a Aljanna ko a wuta.

(3) A cikin zāmanin jahiliyya Lārabāwa bā su son a haifa musu 'ya'ya māta dōmin haka har sukan turbuɗe 'ya'yansu dōmin kada su yi abin kunya ko kuma su talauce wajen yi musu aure.

| | |
|---|---|
| *9.* "Sabõda wane laifi ne aka kashe ta?" | بِأَيِّ ذَنۢبٍ قُتِلَتۡ ٩ |
| *10.* Idan takardun ayyuka aka wãtsa su (ga mãsu su). | وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتۡ ١٠ |
| *11.* Kuma idan sama aka fẽɗe ta. | وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتۡ ١١ |
| *12.* Kuma idan Jahĩm aka hũra ta. | وَإِذَا ٱلۡجَحِيمُ سُعِّرَتۡ ١٢ |
| *13.* Kuma idan Aljanna aka kusantar da ita. | وَإِذَا ٱلۡجَنَّةُ أُزۡلِفَتۡ ١٣ |
| *14.* Rai ya san abin da ya halartar (a rãnar nan). | عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّآ أَحۡضَرَتۡ ١٤ |
| *15.* To, ba sai Na yi rantsuwa da taurãri matafã[1] ba. | فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلۡخُنَّسِ ١٥ |
| *16.* Mãsu gudu suna ɓũya. | ٱلۡجَوَارِ ٱلۡكُنَّسِ ١٦ |
| *17.* Da dare idan ya bãyar da bãya. | وَٱلَّيۡلِ إِذَا عَسۡعَسَ ١٧ |
| *18.* Da sãfiya idan ta yi lumfashi. | وَٱلصُّبۡحِ إِذَا تَنَفَّسَ ١٨ |
| *19.* Lalle ne shi (Alƙur'ãni) haƙƙan, maganar wani manzon (Allah) ne mai girma ga Allah. | إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ١٩ |
| *20.* Mai ƙarfi, mai daraja a wurin Mai Al'arshi. | ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي ٱلۡعَرۡشِ مَكِينٖ ٢٠ |
| *21.* Wanda ake yi wa ɗã'a (wato shugaban malã'iku) ne a can, amintacce. | مُّطَاعٖ ثَمَّ أَمِينٖ ٢١ |
| *22.* Kuma abokinku ba mahaukaci ba ne. | وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجۡنُونٖ ٢٢ |
| *23.* Kuma lalle ne yã gan shi[2] a cikin sararin sama mabayyani. | وَلَقَدۡ رَءَاهُ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡمُبِينِ ٢٣ |

---

(1) Masu tafiya suna kõmawa bãya.

(2) Annabi yã ga Mala'ika Jibirilu yã san shi. Sabõda haka wani aljani bã zai yi kama da shi ba balle ya kãwo masa ƙarya.

24. Kuma shi, ga gaibi[1], bã mai rõwa ba ne. — وَمَا هُوَ عَلَى الْغَيْبِ بِضَنِينٍ ﴿٢٤﴾

25. Kuma shi (Alƙur'ãni) bã maganar shaiɗani, wanda aka la'ana, ba ce. — وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَيْطَانٍ رَجِيمٍ ﴿٢٥﴾

26. Shin, a inã zã ku tafi? — فَأَيْنَ تَذْهَبُونَ ﴿٢٦﴾

27. Lalle ne shi (Alƙur'ãni) bã kõme ba ne fãce gargaɗi ga talikai. — إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ ﴿٢٧﴾

28. Ga wanda ya so, daga cikinku, ya shiryu, — لِمَن شَاءَ مِنكُمْ أَن يَسْتَقِيمَ ﴿٢٨﴾

29. Kuma bã zã ku so ba, sai idan Allah Ubangijin halitta Yã yarda. — وَمَا تَشَاءُونَ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٢٩﴾




Tana karantar da gaskiyar Tashin Kiyãma, kuma ayyukan mutum na dũniya ana tsare da su dõmin hisãbi da sakamako. Akwai malã'iku matsara na musumman.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

1. Idan sama ta tsãge, — إِذَا السَّمَاءُ انفَطَرَتْ ﴿١﴾

2. Kuma idan taurãri suka wãtse, — وَإِذَا الْكَوَاكِبُ انتَثَرَتْ ﴿٢﴾

---

(1) Ma'anar gaibi a nan, ilmin da Allah Ya aiko Jibirilu da shi zuwa ga Annabi, Annabi ba ya ɓõye shi daga mutãne. Ga wata ƙirã'a, wanda ake tuhuma, wãto ba a tuhumar Annabi, ga gaibin da ya faɗa cẽwa daga Allah yake, wãto Alƙur'ani duka gaskiya ne.

*3.* Kuma idan tẽkuna aka facce su,

*4.* Kuma idan kaburbura aka tõne su,

*5.* Rai yã san abin da ya gabatar, da abin da ya jinkirtar.

*6.* Yã kai mutum! Mẽ ya rũɗe ka game da Ubangijinka, Mai karimci?

*7.* Wanda Ya halitta ka, sa'an nan ya daidaitã ka, Ya kuma tsakaitã ka.

*8.* A cikin kõwace irin sũra Ya so, Ya ginã ka a kanta.

*9.* A'aha, bã haka ba, kuna ƙaryatãwa game da sakamako!

*10.* Lalle ne, a kanku, haƙiƙa akwai matsara,

*11.* Mãsu daraja, marubũta,

*12.* Sunã sanin abin da kuke aikatãwa.

*13.* Lalle ne mãsu ɗã'ã ga Allah, dãhir, suna cikin ni'ima.

*14.* Kuma lalle ne fãjirai, dãhir, sunã cikin Jahĩm.

*15.* Zã su shigẽ ta a rãnar sakamako.

*16.* Bã zã su faku daga gare ta ba.

*17.* Kuma mẽ ya sanar da kai abin da ake cẽ wa rãnar sakamako?

*18.* Sa'an nan mẽ yã sanar da kai abin da ake cẽ wa rãnar sakamako?

*19.* Rãnã ce da wani rai ba ya iya mallakar kõme, dõmin wani rai, al'amari, a rãnar nan, ga Allah (ɗai) yake.

وَإِذَا ٱلْبِحَارُ فُجِّرَتْ ﴿٣﴾

وَإِذَا ٱلْقُبُورُ بُعْثِرَتْ ﴿٤﴾

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ وَأَخَّرَتْ ﴿٥﴾

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلْكَرِيمِ ﴿٦﴾

ٱلَّذِى خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ﴿٧﴾

فِىٓ أَىِّ صُورَةٍ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ﴿٨﴾

كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ﴿٩﴾

وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحَٰفِظِينَ ﴿١٠﴾

كِرَامًا كَٰتِبِينَ ﴿١١﴾

يَعْلَمُونَ مَا تَفْعَلُونَ ﴿١٢﴾

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ﴿١٣﴾

وَإِنَّ ٱلْفُجَّارَ لَفِى جَحِيمٍ ﴿١٤﴾

يَصْلَوْنَهَا يَوْمَ ٱلدِّينِ ﴿١٥﴾

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَآئِبِينَ ﴿١٦﴾

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ﴿١٧﴾

ثُمَّ مَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ﴿١٨﴾

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْـًٔا
وَٱلْأَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ ﴿١٩﴾




Tana karantar da wajabcin tsare haƙƙõƙin mutãne, tsakaninsu, a ciniki da wasu mu'ãmalolin zamantakẽwa.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Bone ya tabbata ga mãsu naƙƙasãwa.

*2.* Waɗanda suke idan suka auna daga mutãne suna cika mũdu,

*3.* Kuma idan sun auna musu, da zakka[1] ko da sikẽli, suna ragẽwa

*4.* Ashe! Waɗancan bã su tabbata cẽwa lalle sũ, ana tãyar da su ba?

*5.* Domin yini mai girma,

*6.* Yinin da mutãne ke tãshi zuwa ga Ubangijin halitta?

*7.* Haƙĩƙa, lalle ne littãfin fãjirai, dãhir, yana a cikin Sijjĩn,

*8.* Kuma mẽ ya sanar da kai abin da akẽ cẽ wa Sijjĩn?

*9.* Wani littãfi ne rubũtacce,

*10.* Bone yã tabbata a rãnar nan ga mãsu ƙaryatãwa,

*11.* Waɗanda suke ƙaryatãwa game da rãnar sakamako,

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِينَ ١

ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكْتَالُوا۟ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسْتَوْفُونَ ٢

وَإِذَا كَالُوهُمْ أَو وَّزَنُوهُمْ يُخْسِرُونَ ٣

أَلَا يَظُنُّ أُو۟لَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبْعُوثُونَ ٤

لِيَوْمٍ عَظِيمٍ ٥

يَوْمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٦

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْفُجَّارِ لَفِى سِجِّينٍ ٧

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سِجِّينٌ ٨

كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ٩

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ١٠

ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ١١

---

(1) Mũdu.

*12.* Babũ mai ƙaryatãwa gare shi fãce dukan mai ƙẽtare haddi, mai yawan zunubi,

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٢﴾

*13.* Idan ana karãtun ãyõyinMu, a kansa, sai ya ce, tãtsũniyõyin mutãnen farko ne,

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٣﴾

*14.* A'aha! Bã haka ba, abin da suka kasance suna aikatãwa dai, yã yi tsãtsa a cikin zukãtansu.

كَلَّا ۖ بَلْ ۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٤﴾

*15.* A'aha! Haƙiƙa, lalle ne sũ, daga Ubangijinsu, a rãnar nan, waɗanda ake shãmakacẽwa ne,

كَلَّآ إِنَّهُمْ عَن رَّبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّمَحْجُوبُونَ ﴿١٥﴾

*16.* Sa'an nan, lalle ne sũ, mãsu shiga cikin Jahĩm ne.

ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُوا۟ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٦﴾

*17.* Sa'an nan a ce, "Wannan shi ne abin da kuka kasance kuna ƙaryatãwa game da shi."

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿١٧﴾

*18.* A'aha! Haƙiƙa, lalle ne littãfin mãsu ɗã'ã yana a cikin Illiyyĩna?

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْأَبْرَارِ لَفِى عِلِّيِّينَ ﴿١٨﴾

*19.* Kuma mẽne ne yã sanar da kai abin da ake cẽwa Illiyyũna?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ﴿١٩﴾

*20.* Wani littãfi ne rubũtacce,

كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ﴿٢٠﴾

*21.* Muƙarrabai(1) suke halarta shi.

يَشْهَدُهُ ٱلْمُقَرَّبُونَ ﴿٢١﴾

*22.* Lalle ne mãsu ɗã'ã ga Allah tabbas suna cikin ni'ima,

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ﴿٢٢﴾

*23.* A kan karagu, suna ta kallo,

عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ﴿٢٣﴾

*24.* Kana sani, a cikin huskõkinsu, akwai kwarjinin ni'ima.

تَعْرِفُ فِى وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ ٱلنَّعِيمِ ﴿٢٤﴾

*25.* Ana shãyar da sũ daga wata giya wadda aka yunƙe a kan rufinta.

يُسْقَوْنَ مِن رَّحِيقٍ مَّخْتُومٍ ﴿٢٥﴾

*26.* Karshen kurɓinta miski ne. To, a cikin wannan, mãsu gwagwarmaya su yi ta gwagwarmayar nẽma.

خِتَٰمُهُۥ مِسْكٌ ۚ وَفِى ذَٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ ٱلْمُتَنَٰفِسُونَ ﴿٢٦﴾

(1) Malã'iku masu daraja.

27. Kuma abin da ake gauraya ta da shi, daga tasnĩm yake,

28. (Wato) wani marmaro ne wanda muƙarrabai ke sha daga gare shi.

29. Lalle ne waɗanda suka kãfirta sun kasance (a dũniya) suna yi wa waɗanda suka yi ĩmãni dãriya.

30. Kuma idan sun shuɗe su, sai su dinga yin zunɗe,

31. Kuma idan suka jũya zuwa ga iyãlansu, sai su tafi suna kãkãci,

32. Kuma idan sun gan su sai su ce, "Lalle waɗannan ɓatattu ne."

33. Alhãli kuwa ba a aike su ba ɗomin su zama mãsu tsaro a kansu.

34. To, yau fa (a Lãhira) waɗanda suka yi ĩmãni, sũ ke yi wa kãfirai dãriya.

35. A kan karagu, suna ta kallo.

36. Shin, an sãka ma kãfirai abin da suka kasance suna aikatawa?[1]

وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسۡنِيمٍ ﴿٢٧﴾

عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا ٱلۡمُقَرَّبُونَ ﴿٢٨﴾

إِنَّ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ كَانُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَضۡحَكُونَ ﴿٢٩﴾

وَإِذَا مَرُّواْ بِهِمۡ يَتَغَامَزُونَ ﴿٣٠﴾

وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمُ ٱنقَلَبُواْ فَكِهِينَ ﴿٣١﴾

وَإِذَا رَأَوۡهُمۡ قَالُوٓاْ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ﴿٣٢﴾

وَمَآ أُرۡسِلُواْ عَلَيۡهِمۡ حَٰفِظِينَ ﴿٣٣﴾

فَٱلۡيَوۡمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنَ ٱلۡكُفَّارِ يَضۡحَكُونَ ﴿٣٤﴾

عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ﴿٣٥﴾

هَلۡ ثُوِّبَ ٱلۡكُفَّارُ مَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ﴿٣٦﴾

## SŨRATUL INSHIKÃK سُورَةُ الانشِقَاقِ

Tana karantar da tabbatar Tãshin Kiyãma, kuma duka abin da ake aikatãwa idan ba na tattalin Kiyãmar ba ne, to, yã zama wahal da kai, maras amfãni, da ɓãta lõkaci.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

1. Idan sama ta kẽce,

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتۡ ﴿١﴾

(1) Amsar tambaya "na'am".

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٢﴾

2. Ta saurari Ubangijinta, kuma aka wajabta mata yin saurãron,

وَإِذَا الْأَرْضُ مُدَّتْ ﴿٣﴾

3. Kuma idan ƙasã aka mĩƙe ta,

وَأَلْقَتْ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتْ ﴿٤﴾

4. Kuma ta jẽfar da abin da yake a cikinta, tã wõfinta daga kõme,

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٥﴾

5. Kuma ta saurãri Ubangijinta, aka wajabta mata yin saurãren,

يَا أَيُّهَا الْإِنْسَانُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَاقِيهِ ﴿٦﴾

6. Ya kai mutum! Lalle ne kai mai aikin wahal da kai ne zuwa ga Ubangijinka, wahala mai tsanani, To, kai mai haɗuwa da Shi ne.

فَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِيَمِينِهِ ﴿٧﴾

7. To, amma wanda aka bai wa littãfinsa da dãmansa,

فَسَوْفَ يُحَاسَبُ حِسَابًا يَسِيرًا ﴿٨﴾

8. To, za a yi masa hisãbi, hisãbi mai sauƙi

وَيَنْقَلِبُ إِلَىٰ أَهْلِهِ مَسْرُورًا ﴿٩﴾

9. Kuma ya jũya zuwã ga iyãlinsa (a cikin Aljanna), yanã mai raha.

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ وَرَاءَ ظَهْرِهِ ﴿١٠﴾

10. Kuma, amma wanda aka bai wa littãfinsa daga wajen bãyansa,

فَسَوْفَ يَدْعُو ثُبُورًا ﴿١١﴾

11. To, zã shi dinga kiran halaka!

وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ﴿١٢﴾

12. Kuma ya shiga sa'ĩr,

إِنَّهُ كَانَ فِي أَهْلِهِ مَسْرُورًا ﴿١٣﴾

13. Lalle ne shi, yã kasance (a dũniya) cikin iyãlinsa yanã mai raha.

إِنَّهُ ظَنَّ أَنْ لَنْ يَحُورَ ﴿١٤﴾

14. Lalle ne yã yi zaton bã zai kõmo ba.

بَلَىٰ إِنَّ رَبَّهُ كَانَ بِهِ بَصِيرًا ﴿١٥﴾

15. Na'am! Lalle ne Ubangijinsa Ya kasance Mai gani gare shi.

فَلَا أُقْسِمُ بِالشَّفَقِ ﴿١٦﴾

16. To, ba sai Nã rantse da shafaƙi ba,

وَاللَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٧﴾

17. Da dare, da abin da ya ƙunsa,

وَالْقَمَرِ إِذَا اتَّسَقَ ﴿١٨﴾

18. Da watã idan (haskensa) ya cika,

*19.* Lalle ne kunã hawan wani hãli daga wani hãli.

لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ﴿١٩﴾

*20.* To, mẽ ya sãme su, ba su yin ĩmãni?

فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠﴾

*21.* Kuma idan an karanta Alƙur'ãni a kansu, bã su yin tawãli'u?

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ الْقُرْءَانُ لَا يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢١﴾

*22.* Ba haka ba! Waɗanda suka kãfirta, sai ƙaryatãwa suke yi.

بَلِ الَّذِينَ كَفَرُوا يُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾

*23.* Alhãli, Allah Shĩ ne Mafi sani ga abin da suke tãrãwa.

وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٣﴾

*24.* Saboda haka, ka yi musu bushãra da azãba mai raɗaɗi,

فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٤﴾

*25.* Fãce waɗanda suka yi ĩmãni, suka aikata ayyukan ƙwarai, sunã da wani sakamako wanda bã ya yankẽwa.

إِلَّا الَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٢٥﴾




Tana bayãnin mugunyar ãƙibar mãsu wahal da mũminai a kan addininsu, bã da wata hujja ba ta shari'ã.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Inã rantsuwa da sama mai taurãrin lissafin shekara,

وَالسَّمَاءِ ذَاتِ الْبُرُوجِ ﴿١﴾

*2.* Da yinin da aka yi alkawarin zuwansa,[1]

وَالْيَوْمِ الْمَوْعُودِ ﴿٢﴾

(1) Rãnar Kiyãma.

*3.* Da yini mai shaidu, da yini da ake halarta[1] a cikinsa

*4.* An la'ani mutãnen rãmi[2].

*5.* Wato wuta wadda aka hura

*6.* A lõkacin da suke a kan (gefen) ta a zazzaune.

*7.* Alhãli sũ, bisa ga abin da suke aikatãwa ga mũminai, sunã halarce.

*8.* Kuma ba su tuhumce su ba, fãce kawai domin sun yi Ĩmãni da Allah Mabuwãyi, Wanda ake gõde wa,

*9.* Wanda Yake Shi ne da mulkin sammai da ƙasa, kuma Allah a kan kõme halarce Yake.

*10.* Lalle ne waɗanda suka fitini mũminai maza da mũminai mãta, sa'an nan ba su tũba ba, to, sunã da azãbar Jahannama, kuma sunã da azãbar gõbara.

*11.* Lalle ne waɗanda suka yi Ĩmãni, kuma suka aikata ayyukan ƙwarai, sunã da gidãjen Aljanna, ƙoramu na gudãna daga ƙarƙashin gidãjen. Wancan abu fa shi ne rabo babba.

*12.* Lalle ne damƙar Ubangijinka mai tsanani ce ƙwarai.

*13.* Lalle ne Shĩ, Shi ne Mai ƙãga halitta, kuma Ya mayar da ita (bãyan mutuwa).

وَشَاهِدٍ وَمَشْهُودٍ ﴿٣﴾

قُتِلَ أَصْحَٰبُ ٱلْأُخْدُودِ ﴿٤﴾

ٱلنَّارِ ذَاتِ ٱلْوَقُودِ ﴿٥﴾

إِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُودٌ ﴿٦﴾

وَهُمْ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ شُهُودٌ ﴿٧﴾

وَمَا نَقَمُوا۟ مِنْهُمْ إِلَّآ أَن يُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ
ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَمِيدِ ﴿٨﴾

ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿٩﴾

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَتَنُوا۟ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوبُوا۟
فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ عَذَابُ ٱلْحَرِيقِ ﴿١٠﴾

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ جَنَّٰتٌ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْكَبِيرُ ﴿١١﴾

إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ﴿١٢﴾

إِنَّهُۥ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ﴿١٣﴾

---

(1) Rãnar Arafa.

(2) Mutãnen Najiran ne suka yi rãmi suka hũra wuta a ciki, dõmin su ƙõne wanda yã yi imãni da addinin Masĩh Ĩsa dõmin su hana yãɗuwarsa. Suka umurci kõwane Musulmi ya jẽfa kansa a ciki, sũ kuma suna zazzaune suna ƙallo.

| | |
|---|---|
| *14.* Kuma Shi ne Mai gãfara, Mai bayyana sõyayya. | وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلْوَدُودُ ﴿١٤﴾ |
| *15.* Mai Al'arshi mai girma | ذُو ٱلْعَرْشِ ٱلْمَجِيدُ ﴿١٥﴾ |
| *16.* Mai aikatãwa ga abin da Yake nufi. | فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٦﴾ |
| *17.* Ko lãbãrin rundunõni yã zo maka | هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْجُنُودِ ﴿١٧﴾ |
| *18.* Fir'auna da Samũdãwa? | فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ﴿١٨﴾ |
| *19.* Ã'aha! Waɗanda suka kãfirta sunã cikin ƙaryatãwa. | بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى تَكْذِيبٍ ﴿١٩﴾ |
| *20.* Alhãli, Allah daga bãyansu, Mai kẽwaye su ne (da saninSa). | وَٱللَّهُ مِن وَرَآئِهِم مُّحِيطٌۢ ﴿٢٠﴾ |
| *21.* Ã'aha! Shi Alƙur'ãni ne mai girma. | بَلْ هُوَ قُرْءَانٌ مَّجِيدٌ ﴿٢١﴾ |
| *22.* A cikin Allo tsararre. | فِى لَوْحٍ مَّحْفُوظٍۭ ﴿٢٢﴾ |

## SŨRATUD DÃRIK — سُورَةُ ٱلطَّارِقِ

Tana karantar da tsaron Allah ga kome bisa ga tsari, kuma kome asĩrinSa ne, Alƙur'ãni gaskiya ne da asiri, Allah Yã tsare shi daga mai son ya ɓãta shi.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.*

| | |
|---|---|
| *1.* Inã rantsuwa da sama da mai aukõwa da dare. | وَٱلسَّمَآءِ وَٱلطَّارِقِ ﴿١﴾ |
| *2.* To, mẽ yã sanar da kai abin da ake cẽwa mai aukõwa da dare? | وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلطَّارِقُ ﴿٢﴾ |

*3*. Shi ne taurãron nan mai tsananin haske.[1]

ٱلنَّجۡمُ ٱلثَّاقِبُ ٣

*4*. Bãbu wani rai fãce a kansa akwai wani mai tsaro.

إِن كُلُّ نَفۡسٖ لَّمَّا عَلَيۡهَا حَافِظٞ ٤

*5*. To, mutum ya dũba, daga mẽ aka halittã shi?

فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ مِمَّ خُلِقَ ٥

*6*. An halittã shi daga wani ruwa mai tunkuɗar jũna,

خُلِقَ مِن مَّآءٖ دَافِقٖ ٦

*7*. Yanã fita daga tsakanin tsatso da karankarman ƙirji.

يَخۡرُجُ مِنۢ بَيۡنِ ٱلصُّلۡبِ وَٱلتَّرَآئِبِ ٧

*8*. Lalle ne Shi (Allah) ga mayar da shi (mutum), tabbas Mai iyãwa ne.

إِنَّهُۥ عَلَىٰ رَجۡعِهِۦ لَقَادِرٞ ٨

*9*. Rãnar da ake jarrabawar asirai

يَوۡمَ تُبۡلَى ٱلسَّرَآئِرُ ٩

*10*. Saboda haka bã shi da wani ƙarfi, kuma bã shi da wani mai taimako (da zai iya kãre shi daga azãbar Allah).

فَمَا لَهُۥ مِن قُوَّةٖ وَلَا نَاصِرٖ ١٠

*11*. Ina rantsuwa da sama ma'abũciyar ruwa mai kõmãwa yana yankẽwa,

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلرَّجۡعِ ١١

*12*. Da ƙasa ma'abũciyar tsãgẽwa,[2]

وَٱلۡأَرۡضِ ذَاتِ ٱلصَّدۡعِ ١٢

*13*. Lalle ne shĩ (Alƙur'ãni), haƙiƙa magana ce daki-daki[3],

إِنَّهُۥ لَقَوۡلٞ فَصۡلٞ ١٣

*14*. Kuma shĩ, bã bananci[4] ba ne.

وَمَا هُوَ بِٱلۡهَزۡلِ ١٤

*15*. Lalle ne sũ, suna ƙulla kaidi na sõsai,

إِنَّهُمۡ يَكِيدُونَ كَيۡدٗا ١٥

---

(1) Wannan ya yi kama da zuwan Annabi a cikin jahiliyya don ya haskaka duniya da ilimi kamar yadda girgije ke ba da ruwa saboda tsiron ƙasa, hantsar uwa ta ba da nono saboda jariri kuma maniyi ya zo lokacin jima'i.

(2) Dõmin fitar tsiro.

(3) Mai rabewa tsakanin ƙarya da gaskiya.

(4) Kãkãci.

*16.* Kuma Ni, Ina mayar da kaidi (gare su) kamar yadda suke ƙulla kaidi,

وَأَكِيدُ كَيْدًا ﴿١٦﴾

*17.* Sabõda haka, ka yi wa kãfirai jinkiri, ka dãkata musu, sannu-sannu.

فَمَهِّلِ ٱلْكَٰفِرِينَ أَمْهِلْهُمْ رُوَيْدًۢا ﴿١٧﴾




Tana karantar da cewa rãyarwa da matarwa ga hannun Allah suke, sũ kuma nau'i-nau'i ne.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ka tsarkake sũnan Ubangijinka Mafi ɗaukaka,

سَبِّحِ ٱسْمَ رَبِّكَ ٱلْأَعْلَى ﴿١﴾

*2.* Wanda Yã yi halitta sa'an nan Ya daidaita abin halittar,

ٱلَّذِى خَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٢﴾

*3.* Kuma Wanda Ya ƙaddara (abin da Ya so) sannan Ya shiryar, (da mutum ga hanyar alhẽri da ta sharri),

وَٱلَّذِى قَدَّرَ فَهَدَىٰ ﴿٣﴾

*4.* Kuma Wanda Ya fitar da makiyãyã,

وَٱلَّذِىٓ أَخْرَجَ ٱلْمَرْعَىٰ ﴿٤﴾

*5.* Sa'an nan Ya mayar da ita ƙeƙasassa, baƙa.

فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحْوَىٰ ﴿٥﴾

*6.* Za mu karantar da kai (Al-Ƙur'ãni) sabõda haka bã zã ka mantã (shi) ba.

سَنُقْرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ﴿٦﴾

*7.* Fãce abin da Allah Ya so, lalle ne Shi (Allah) Ya san bayyane da abin da yake ɓõye.

*8.* Kuma za Mu sauƙaƙe maka (al'amari) zuwa ga (Shari'a) mai sauƙi.

*9.* Sabõda haka, ka tunãtar, idan tunatarwa zã ta yi amfãni.

*10.* Wanda yake tsõron (Allah) zai tuna.

*11.* Kuma shaƙiyyi, zai nisance ta,

*12.* Wanda zai shiga wutar da tã fi girma,

*13.* Sa'an nan bã zai mutu ba a cikinta, kuma bã zai rãyu ba,

*14.* Lalle ne wanda ya tsarkaka (da imãni) yã sãmu babban rabo.

*15.* Kuma ya ambaci sũnan[1] Ubangijinsa, sa'an nan yã yi salla.

*16.* Ba haka ba! Kunã zãɓin rãyuwa ta kusa (dũniya)[2]

*17.* Alhãli Lãhira ita ce mafi alheri kuma mafi wanzuwa,

*18.* Lalle ne wannan[3] yanã a cikin litaffan farko.

*19.* Littaffan Ibrãhĩm da Mũsã.

إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ ۚ إِنَّهُ يَعْلَمُ الْجَهْرَ وَمَا يَخْفَىٰ ﴿٧﴾

وَنُيَسِّرُكَ لِلْيُسْرَىٰ ﴿٨﴾

فَذَكِّرْ إِن نَّفَعَتِ الذِّكْرَىٰ ﴿٩﴾

سَيَذَّكَّرُ مَن يَخْشَىٰ ﴿١٠﴾

وَيَتَجَنَّبُهَا الْأَشْقَى ﴿١١﴾

الَّذِي يَصْلَى النَّارَ الْكُبْرَىٰ ﴿١٢﴾

ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿١٣﴾

قَدْ أَفْلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ﴿١٤﴾

وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهِ فَصَلَّىٰ ﴿١٥﴾

بَلْ تُؤْثِرُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿١٦﴾

وَالْآخِرَةُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٧﴾

إِنَّ هَٰذَا لَفِي الصُّحُفِ الْأُولَىٰ ﴿١٨﴾

صُحُفِ إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

(1) Ya ambaci sũnan Allah ga ayyukansa duka, ya yi sallolin nan biyar da sauran ibãdõdi duka.

(2) Rayuwa iri biyu ce, ta dũniya da ta Lãhira.

(3) Kamanta rãyuwar ciyãwa da rãyar da ummiyyi da ilmi bãbu mantuwa, da rãyar da mãtattu cikin sa'ãda ko cikin shaƙãwa yana cikin litaffan farko.




Tana karantar da yin hujja da abin da ake iya gani da ido dõmin a fahimci abin da ake gani da hankali, gwargwadon tunanin abokin magana.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

| | |
|---|---|
| *1.* Lalle ne labãrin (Kiyãma) mai rufe mutãne da tsõronta yã zo maka? | هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْغَٰشِيَةِ ١ |
| *2.* Wasu huskõki a rãnar nan ƙasƙantattu ne. | وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَٰشِعَةٌ ٢ |
| *3.* Mãsu aikin wahala ne, mãsu gajiya, | عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ٣ |
| *4.* Zã su shiga wata wuta mai zãfi. | تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً ٤ |
| *5.* Ana shãyar da su daga wani marmaro mai zãfin ruwa, | تُسْقَىٰ مِنْ عَيْنٍ ءَانِيَةٍ ٥ |
| *6.* Ba su da wani abinci fãce dai daga danyi. | لَّيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٍ ٦ |
| *7.* Bã ya sanya ƙiba, kuma bã zai wadãtar daga yunwa ba. | لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِي مِن جُوعٍ ٧ |
| *8.* Wasu huskõki a rãnar nan mãsu ni'ima ne. | وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ٨ |
| *9.* Game da aikinsu, masu yarda ne, | لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ٩ |
| *10.* (Suna) a cikin Aljanna maɗaukakiya. | فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ١٠ |
| *11.* Bã zã su ji yãsassar magana ba, a cikinta. | لَّا تَسْمَعُ فِيهَا لَٰغِيَةً ١١ |

*12.* A cikinta akwai marmaro mai gudãna.

فِيهَا عَيۡنٞ جَارِيَةٞ ﴿١٢﴾

*13.* A cikinta akwai gadãje maɗaukaka.

فِيهَا سُرُرٞ مَّرۡفُوعَةٞ ﴿١٣﴾

*14.* Da kõfuna ar'aje.

وَأَكۡوَابٞ مَّوۡضُوعَةٞ ﴿١٤﴾

*15.* Da filõli[1] jẽre,

وَنَمَارِقُ مَصۡفُوفَةٞ ﴿١٥﴾

*16.* Da katifu shimfiɗe.

وَزَرَابِيُّ مَبۡثُوثَةٌ ﴿١٦﴾

*17.* Ashe, to, bã zã su dũbãwa ba ga rãƙumã yadda aka halitta su?

أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى ٱلۡإِبِلِ كَيۡفَ خُلِقَتۡ ﴿١٧﴾

*18.* Da zuwa ga sama yadda aka ɗaukaka ta?

وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيۡفَ رُفِعَتۡ ﴿١٨﴾

*19.* Da zuwa ga duwãtsu yadda aka kafa su?

وَإِلَى ٱلۡجِبَالِ كَيۡفَ نُصِبَتۡ ﴿١٩﴾

*20.* Da zuwa ga ƙasa yadda aka shimfiɗã ta?

وَإِلَى ٱلۡأَرۡضِ كَيۡفَ سُطِحَتۡ ﴿٢٠﴾

*21.* Sabõda haka, ka yi wa'azi, kai mai yin wa'azi ne kawai.

فَذَكِّرۡ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٞ ﴿٢١﴾

*22.* Ba ka zama mai ĩkon tanƙwasãwa a kansu ba.

لَّسۡتَ عَلَيۡهِم بِمُصَيۡطِرٍ ﴿٢٢﴾

*23.* Fãce dai duk wanda ya jũya bãya, kuma ya kãfirta,

إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٣﴾

*24.* To, Allah zai yi masa azãba, azãbar nan da take mafi girma.

فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَكۡبَرَ ﴿٢٤﴾

*25.* Lalle ne, zuwa gare Mu kõmõwarsu take,

إِنَّ إِلَيۡنَآ إِيَابَهُمۡ ﴿٢٥﴾

*26.* Sa'an nan lalle ne aikinMu ne Mu yi musu hisãbi.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا حِسَابَهُم ﴿٢٦﴾

(1) Matãsan kai.




Tana karantar da cẽwa girmamawa da Ĩmãni da taƙawa take, bã da sãmun dũkiya ko kyãwon halitta ko mulki ba.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Inã rantsuwa da alfijiri,

*2.* Da darũruwa gõma.

*3.* Da (adadi na) cikã da (na) mãrã.

*4.* Da dare idan yana shũɗewa,

*5.* Ko a cikin waɗannan akwai abin rantsuwa ga mai hankali (da yake kange shi daga zunubi)?

*6.* Ba ka ga yadda Ubangijinka Ya aikata da Ãdãwa ba?

*7.* Iramawa mãsu sakon[1] ƙirar jiki.

*8.* Waɗanda ba a halitta kwatankwacinsu ba, a cikin garũruwa (na dũniya).

*9.* Da Samũdãwa waɗanda suka fasa duwãtsu a cikin wãdi[2] (suka yi gidãje)?

وَٱلۡفَجۡرِ ١

وَلَيَالٍ عَشۡرٖ ٢

وَٱلشَّفۡعِ وَٱلۡوَتۡرِ ٣

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَسۡرِ ٤

هَلۡ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٞ لِّذِي حِجۡرٍ ٥

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ٦

إِرَمَ ذَاتِ ٱلۡعِمَادِ ٧

ٱلَّتِي لَمۡ يُخۡلَقۡ مِثۡلُهَا فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٨

وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُواْ ٱلصَّخۡرَ بِٱلۡوَادِ ٩

---

(1) Tsawo mai ma'ana.

(2) Wãdil ƙura, sunan wuri ne kusa da Madina wajen Syria, wato Sham.

*10.* Da Fir'auna mai turãku,

*11.* Waɗanda suka ƙẽtare iyã-karsu, a cikin garũruwa?

*12.* Sabõda haka, suka yawaita yin ɓarna a cikinsu.

*13.* Sabõda haka Ubangijinka Ya zuba musu bũlãlar azãba.

*14.* Lalle ne Ubangijinka Yana nan a mafaka.

*15.* To, amma fa mutum idan Ubangijinsa Ya jarraba shi, wãto Ya girmama shi kuma Ya yi masa ni'ima, sai ya ce, "Ubangijina Yã girmama ni."

*16.* Kuma idan Ya jarraba shi, wãto Ya ƙuntata masa abincinsa, sai ya ce "Ubangijina Ya walãkanta ni."

*17.* A'aha! Bari wannan, ai bã ku girmama marãya!

*18.* Bã ku kwaɗaitã wa jũnanku ga (tattalin) abincin matalauci!

*19.* Kuma kuna cin dũkiyar gãdo, ci na tãrãwa,

*20.* Kuma kuna son dũkiya, so mai yawa,

*21.* A'aha! Idan aka niƙa ƙasa niƙewa sosai,

*22.* Kuma Ubangijinka Ya zo, alhãli malã'iku na jẽre, safũ-safu,

*23.* Kuma a ranar nan aka zo da Jahannama. A ranar nan mutum zai yi tunãni. To, inã fa tunãni yake a gare shi!

*24.* Yana dinga cẽwa, "Kaitona, dã na gabatar (da aikin ƙwarai) domin rãyuwata!"

وَفِرْعَوْنَ ذِي الْأَوْتَادِ ﴿١٠﴾

الَّذِينَ طَغَوْا فِي الْبِلَادِ ﴿١١﴾

فَأَكْثَرُوا فِيهَا الْفَسَادَ ﴿١٢﴾

فَصَبَّ عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ﴿١٣﴾

إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ ﴿١٤﴾

فَأَمَّا الْإِنسَانُ إِذَا مَا ابْتَلَاهُ رَبُّهُ فَأَكْرَمَهُ وَنَعَّمَهُ فَيَقُولُ
رَبِّي أَكْرَمَنِ ﴿١٥﴾

وَأَمَّا إِذَا مَا ابْتَلَاهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُ فَيَقُولُ
رَبِّي أَهَانَنِ ﴿١٦﴾

كَلَّا بَل لَّا تُكْرِمُونَ الْيَتِيمَ ﴿١٧﴾

وَلَا تَحَاضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿١٨﴾

وَتَأْكُلُونَ التُّرَاثَ أَكْلًا لَّمًّا ﴿١٩﴾

وَتُحِبُّونَ الْمَالَ حُبًّا جَمًّا ﴿٢٠﴾

كَلَّا إِذَا دُكَّتِ الْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ﴿٢١﴾

وَجَاءَ رَبُّكَ وَالْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٢﴾

وَجِيءَ يَوْمَئِذٍ بِجَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ الْإِنسَانُ
وَأَنَّىٰ لَهُ الذِّكْرَىٰ ﴿٢٣﴾

يَقُولُ يَا لَيْتَنِي قَدَّمْتُ لِحَيَاتِي ﴿٢٤﴾

25. To, a rãnar nan bãbu wani mai yin azãba irin azãbar Allah.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٢٥﴾

26. Kuma bãbu wani mai ɗauri irin ɗaurinSa.

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٢٦﴾

27. Yã kai rai mai natsuwa!

يَٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفْسُ ٱلْمُطْمَئِنَّةُ ﴿٢٧﴾

28. Ka koma zuwa ga Ubangijinka, alhãli kana mai yarda (da abin da Ya ƙaddara maka a dũniya) abar yardarwa (da sakamakon da zã a ba ka a Lãhira).

ٱرْجِعِىٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً ﴿٢٨﴾

29. Sabõda haka, ka shiga cikin bãyiNa (mãsu bin umurni a dũniya).

فَٱدْخُلِى فِى عِبَٰدِى ﴿٢٩﴾

30. Kuma ka shiga AljannaTa (a Lãhira).

وَٱدْخُلِى جَنَّتِى ﴿٣٠﴾




Tana karantar da cewa mutum an halitta shi cikin wahala, ko mai amfanin sa idan ya bi umurnin Allah ko kuwa mai cũtar sa idan ya saɓa wa umurnin Allah.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

1. Bã sai Na yi rantsuwa da wannan gari[1] ba.

لَآ أُقْسِمُ بِهَٰذَا ٱلْبَلَدِ ﴿١﴾

(1) Allah Ya ce bã sai Ya yi rantsuwa da Makka ba sa'an nan zã a san darajarta, a lõkacin da Annabi yake a cikinta, kuma shi yana da haƙƙin zama a cikinta mahaifansa da zurriyarsa duka, ko da yake zai yi hijira sabõda fitinar kãfirai mãsu halaka dũkiyarsu kan adãwa da shi. Dã sun yi amfãni da dukiyar ga ayyukan alhẽri, dã yã fi musu.

*2.* Alhãli kai kanã mai sauka a cikin wannan gari,

*3.* Da mahaifi da abin da ya haifa,

*4.* Lalle ne, Mun halitta mutum cikin wahala.

*5.* Kõ yanã zaton bãbu wani mai iya sãmun iko, a kansa?

*6.* Yana cẽwa "Na[1] halakar da dũkiya mai yawa".

*7.* Shin, yana zaton cewa wani bai gan shi ba?

*8.* Shin, ba Mu sanya masa idãnu biyu ba?

*9.* Da harshe, da leɓɓa biyu,

*10.* Kuma ba Mu shiryar da shi ga hanyõyi[2] biyu ba?

*11.* To, don me ne bai shiga Aƙa-bã ba?

*12.* Kuma mene ne ya sanar da kai abin da ake cẽ wa Aƙabã?

*13.* Ita ce fansar wuyan bãwa,

*14.* Ko kuwa ciyarwa, a cikin yini ma'abũcin yunwa,

*15.* Ga marãya ma'abũcin zu-munta

*16.* Ko kuwa wani matalauci ma'abũcin turɓãya.

*17.* Sa'an nan kuma ya kasance daga waɗanda suka yi ĩmãni, kuma suka yi wa jũna wasiyya da yin haƙuri, kuma suka yi wa jũna wa-siyya da tausayi.

وَأَنتَ حِلُّۢ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٢

وَوَالِدٖ وَمَا وَلَدَ ٣

لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِي كَبَدٍ ٤

أَيَحۡسَبُ أَن لَّن يَقۡدِرَ عَلَيۡهِ أَحَدٞ ٥

يَقُولُ أَهۡلَكۡتُ مَالٗا لُّبَدًا ٦

أَيَحۡسَبُ أَن لَّمۡ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ ٧

أَلَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ عَيۡنَيۡنِ ٨

وَلِسَانٗا وَشَفَتَيۡنِ ٩

وَهَدَيۡنَٰهُ ٱلنَّجۡدَيۡنِ ١٠

فَلَا ٱقۡتَحَمَ ٱلۡعَقَبَةَ ١١

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ ١٢

فَكُّ رَقَبَةٍ ١٣

أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ١٤

يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ ١٥

أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ١٦

ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ
بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ١٧

(1) Nã halaka dukiya mai yawa dõmin faɗã da addĩni.

(2) Hanyar alhẽri da ta sharri.

*18.* Waďannan ne ma'abūta albarka[1]

أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْمَيْمَنَةِ ﴿١٨﴾

*19.* Kuma waďanda suka kāfirta da āyōyinMu, sū ne ma'abūta shu'umci[2]

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِنَا هُمْ أَصْحَابُ الْمَشْأَمَةِ ﴿١٩﴾

*20.* A kansu akwai wata wuta abar kullewa.

عَلَيْهِمْ نَارٌ مُؤْصَدَةٌ ﴿٢٠﴾




Tana karantar da cewa idan azāba ta sauka a kan mutāne, takan shāfi mai laifi da wanda bā shi da laifi daga cikinsu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sūnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ina rantsuwa da rānā, da hantsinta,

وَالشَّمْسِ وَضُحَاهَا ﴿١﴾

*2.* Kuma da wata idan ya bi ta.

وَالْقَمَرِ إِذَا تَلَاهَا ﴿٢﴾

*3.* Da yini a lōkacin da ya bayyanā ta.

وَالنَّهَارِ إِذَا جَلَّاهَا ﴿٣﴾

*4.* Da dare a lōkacin da ya ke rufe ta.

وَاللَّيْلِ إِذَا يَغْشَاهَا ﴿٤﴾

*5.* Da sama da abin da ya gina ta.

وَالسَّمَاءِ وَمَا بَنَاهَا ﴿٥﴾

*6.* Da ƙasā da abin da ya shimfiďā ta.

وَالْأَرْضِ وَمَا طَحَاهَا ﴿٦﴾

---

(1) Ko kuwa waďanda ake bai wa takardunsu ga dāma, a Lāhira.

(2) Ko kuwa waďanda ake bai wa takardunsu ga hagu, a Lāhira.

*7.* Da rai da abin da ya daidaita shi,

*8.* Sa'an nan ya sanar da shi fãjircinsa da shiryuwarsa,

*9.* Lalle ne wanda ya tsarkake[1] shi (rai) yã sãmi babban rabo.

*10.* Kuma lalle ne wanda ya turɓuɗe[2] shi (da laifi) ya tãɓe.

*11.* Samũdãwa sun ƙaryata (Annabinsu), dõmin girman kansu.

*12.* A lõkacin da mafi shaƙãwarsu ya tafi (wurin sõke rãƙumar Sãlihu),

*13.* Sai Manzon Allah ya gaya musu cewa, "Ina tsõratar da ku ga rãƙumar Allah da ruwan shanta!"

*14.* Sai suka ƙaryata shi, sa'an nan suka sõke ta. Sabõda haka Ubangijinsu Ya darkãke su, sabõda zunubinsu. Sa'an nan Ya daidaita ta (azãbar ga mai laifi da maras laifi).

*15.* Kuma bã ya tsõron ãƙibarta (ita halakãwar).

وَنَفۡسٖ وَمَا سَوَّىٰهَا ٧

فَأَلۡهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقۡوَىٰهَا ٨

قَدۡ أَفۡلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ٩

وَقَدۡ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا ١٠

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِطَغۡوَىٰهَآ ١١

إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشۡقَىٰهَا ١٢

فَقَالَ لَهُمۡ رَسُولُ ٱللَّهِ نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقۡيَٰهَا ١٣

فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمۡدَمَ
عَلَيۡهِمۡ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمۡ فَسَوَّىٰهَا ١٤

وَلَا يَخَافُ عُقۡبَٰهَا ١٥

---

(1) Karɓar imãni da aiki da abin da ya ƙunsa tsarkake rai ne.

(2) Kafirci turɓuɗe rai ne da zunubi.




Tana karantar da dangantaka tsakanin ɗabi'a da halitta da ãƙibar mutum bisa aikinsa, da kuma kasuwar abubuwa tsakanin alheri da sharri.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Inã rantsuwa da dare a lõkacin da yake rufẽwa. وَٱلَّيْلِ إِذَا يَغْشَىٰ ﴿١﴾

*2.* Da yini a lõkacin da yake kuranyẽwa. وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ﴿٢﴾

*3.* Da abin da ya halitta namiji da mace. وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰٓ ﴿٣﴾

*4.* Lãlle ne ayyukanku, dabam-dabam suke. إِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتَّىٰ ﴿٤﴾

*5.* To amma wanda ya yi kyauta, kuma ya yi taƙawa, فَأَمَّا مَنْ أَعْطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ﴿٥﴾

*6.* Kuma ya gaskata kalma[1] mai kyãwo, وَصَدَّقَ بِٱلْحُسْنَىٰ ﴿٦﴾

*7.* To, zã Mu sauƙaƙe masa, har ya kai ga sauƙi. فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلْيُسْرَىٰ ﴿٧﴾

*8.* Kuma amma wanda ya yi rõwa, kuma ya wadãtu da kansa, وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسْتَغْنَىٰ ﴿٨﴾

*9.* Kuma ya ƙaryatar da kalma mai kyãwo, وَكَذَّبَ بِٱلْحُسْنَىٰ ﴿٩﴾

(1) Kalma mai kyãwo ita ce Kalmar shahãda da abin da ta ƙunsa na addinin Musulunci, wanda yake yinsa kamar yadda Allah Ya ce, ta hanyan Manzonsa, shi ne taƙawa.

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلْعُسْرَىٰ ١٠

*10.* To, zã Mu sauƙaƙke masa, har ya kai ga tsanani.

وَمَا يُغْنِي عَنْهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ١١

*11.* Kuma dũkiyarsa ba ta wadãtar masa da kõme ba, a lõkacin da ya gangara (a wuta).

إِنَّ عَلَيْنَا لَلْهُدَىٰ ١٢

*12.* Lãlle aikinMu ne, Mu bayyana shiriya,

وَإِنَّ لَنَا لَلْـَٔاخِرَةَ وَٱلْأُولَىٰ ١٣

*13.* Kuma lalle ne Lãhira da duniya Namu ne.

فَأَنذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظَّىٰ ١٤

*14.* Sabõda haka Na yi maku gargaɗi da wuta mai babbaka,

لَا يَصْلَىٰهَآ إِلَّا ٱلْأَشْقَى ١٥

*15.* Bãbu mai shigarta sai mafi shaƙãwa,

ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٦

*16.* Wanda ya ƙaryata, kuma ya jũya bãya.

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلْأَتْقَى ١٧

*17.* Kuma mafi taƙawa[1], zai nisance ta,

ٱلَّذِي يُؤْتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٨

*18.* Wanda yake bãyar da dũkiyarsa, alhãli yana tsarkaka,

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعْمَةٍ تُجْزَىٰٓ ١٩

*19.* Alhãli bãbu wani mai wata ni'ima wurinsa wadda ake nẽman sakamakonta.

إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِ ٱلْأَعْلَىٰ ٢٠

*20.* Fãce dai nẽman yardar Ubangijinsa Mafi ɗaukaka.

وَلَسَوْفَ يَرْضَىٰ ٢١

*21.* To, lalle ne zai yarda (da sakamakon da zã a bã shi).

---

(1) Mafi taƙawa da Mafi shaƙãwa suna ma'anar mai taƙawa da shaƙiyyi.




Tana karantar da ni'imõmin da Allah Yã yi wa Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, a game da zãtinSa, dõmin Ya gina wasu hukunce-hukunce a kansu.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Inã rantsuwa da hantsi

*2.* Da dare a lõkacin da ya rufe (da duhunsa).

*3.* Ubangijinka bai yi maka bankwana ba, kuma bai ƙi ka ba.

*4.* Kuma lalle ta ƙarshe[1] ce mafi alheri a gare ka daga ta farko.

*5.* Kuma lalle ne Ubangijinka zai yi ta bã ka kyauta sai kã yarda.

*6.* Ashe, bai sãme ka marãya ba, sa'an nan Ya yi maka makõma?

*7.* Kuma Ya sãme ka bã ka da shari'ã, sai Ya shiryar da kai?

*8.* Kuma Ya sãme ka matalauci, sai Ya wadãtã ka?

*9.* Sabõda haka, amma marãya, to, kada ka rinjãye shi,

*10.* Kuma amma mai tambaya, kada ka yi masa tsãwa,

*11.* Kuma amma ni'imar Ubangijinka, sai ka faɗa (dõmin gõdiya)

وَالضُّحَىٰ ﴿١﴾

وَالَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٢﴾

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٣﴾

وَلَلْآخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ الْأُولَىٰ ﴿٤﴾

وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰ ﴿٥﴾

أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَآوَىٰ ﴿٦﴾

وَوَجَدَكَ ضَالًّا فَهَدَىٰ ﴿٧﴾

وَوَجَدَكَ عَائِلًا فَأَغْنَىٰ ﴿٨﴾

فَأَمَّا الْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ ﴿٩﴾

وَأَمَّا السَّائِلَ فَلَا تَنْهَرْ ﴿١٠﴾

وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ﴿١١﴾

(1) Ta ƙarshe, wãto, Lãhira; kuma ta farko, wato, dũniya.




Tana karantar da ni'imõmin da Allah Ya yi wa Annabi, tsĩra da amincin Allah su tabbata a gare shi, game da sifõfinsa, dõmin Ya gina wasu hukunce-hukunce a kansu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ashe, ba Mu bũɗa maka zũciyarka ba (dõmin ɗaukar haƙuri da fahimta)?

أَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ﴿١﴾

*2.* Kuma Muka saryar maka da nauyinka,

وَوَضَعْنَا عَنكَ وِزْرَكَ ﴿٢﴾

*3.* Wanda ya nauyayi bãyanka?

الَّذِي أَنقَضَ ظَهْرَكَ ﴿٣﴾

*4.* Kuma Muka ɗaukaka maka ambatonka?

وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ﴿٤﴾

*5.* To, lalle ne tãre da tsananin nan akwai wani sauƙi,

فَإِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٥﴾

*6.* Lalle ne tãre da tsananin nan akwai wani sauƙi.

إِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٦﴾

*7.* Sabõda haka idan ka ƙãre (ibãda) sai ka kafu (kana rõƙon Allah).

فَإِذَا فَرَغْتَ فَانصَبْ ﴿٧﴾

*8.* Kuma zuwa ga Ubangijinka ka yi kwaɗayi.

وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَارْغَب ﴿٨﴾




Tana karantar da cēwa duka abin da ya shāfi addini bā ya halaka, sauran abubuwa suna halaka da shuɗēwar zāmaninsu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

*Da sūnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Inā rantsuwa da Attinu da Azzaitūn.[1]

وَالتِّينِ وَالزَّيْتُونِ ﴿١﴾

*2.* Da Ɗūr Sīnīna.[2]

وَطُورِ سِينِينَ ﴿٢﴾

*3.* Da wannan gari[3] amintacce.

وَهَٰذَا الْبَلَدِ الْأَمِينِ ﴿٣﴾

*4.* Lalle ne Mun halitta mutum a cikin mafi kyawon tsayuwa

لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ﴿٤﴾

*5.* Sa'an nan Muka mayar da shi mafi ƙasƙantar masu rauni

ثُمَّ رَدَدْنَاهُ أَسْفَلَ سَافِلِينَ ﴿٥﴾

*6.* Face waɗanda suka yi imani, kuma suka aikata ayyukan ƙwarai, saboda haka suna da sakamako wanda bā ya yankewa.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَلَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٦﴾

*7.* To, bāyan haka mē ya sanya ka ka ƙaryata sakamako (wanda za a yi a bāyan Tāshin Kiyāma)?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِالدِّينِ ﴿٧﴾

*8.* Ashe, Allah bā Shi ne Mafi māsu hukunci kyāwon hukunci ba?[4]

أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ ﴿٨﴾

---

(1) Ibn Abbas ya ce Attinu shi ne masallacin Nuhu a kan Judiyyi, Azzaitun Masallacin Baitil Muƙaddas.

(2) Dutsen da Allah Ya yi magana da Musa a kansa. Ma'anarsa dutse mai albarka sabōda itacen da ke kansa.

(3) Gari amintacce shi ne Makkah.

(4) Ana son wanda ya karanta sūrar har ƙarshe ya ce بلى Wato na'am, Allah Ya fi kowa kyāwon hukunci.




Tana karantar da cẽwa karãtu shi ne gaba da kõme, amma a gama shi da sũnan Allah, kuma a yi aiki da shi dõmin a sãmi kiyãyewar Allah daga dukan maƙiyin addĩni.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

| | |
|---|---|
| *1.* Ka yi karatu da sunan Ubangijinka, wanda Ya yi halitta. | ٱقْرَأْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلَّذِى خَلَقَ ﴿١﴾ |
| *2.* Ya halitta mutum daga gudan jini. | خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِنْ عَلَقٍ ﴿٢﴾ |
| *3.* Ka yi karatu, kuma Ubangijinka Shi ne Mafĩ karimci. | ٱقْرَأْ وَرَبُّكَ ٱلْأَكْرَمُ ﴿٣﴾ |
| *4.* Wanda Ya sanar (da mutum) game da alƙalami | ٱلَّذِى عَلَّمَ بِٱلْقَلَمِ ﴿٤﴾ |
| *5.* Ya sanar da mutum abin da bai sani ba. | عَلَّمَ ٱلْإِنسَٰنَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ﴿٥﴾ |
| *6.* A'aha! Lalle, ne mutum, haƙiƙa, yana girman kai (ya ƙi karatu). | كَلَّآ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَيَطْغَىٰٓ ﴿٦﴾ |
| *7.* Dõmin yã ga kansa, yã wadãta. | أَن رَّءَاهُ ٱسْتَغْنَىٰٓ ﴿٧﴾ |
| *8.* Lalle ne zuwa ga Ubangijinka makoma take, | إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلرُّجْعَىٰٓ ﴿٨﴾ |
| *9.* Shin, kã ga wanda ke hana, | أَرَءَيْتَ ٱلَّذِى يَنْهَىٰ ﴿٩﴾ |
| *10.* Bãwã idan yã yi salla? | عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰٓ ﴿١٠﴾ |
| *11.* Ashe, kã gani, idan (shi bãwan) ya kasance a kan shiriya? | أَرَءَيْتَ إِن كَانَ عَلَى ٱلْهُدَىٰٓ ﴿١١﴾ |
| *12.* Ko ya yi umurni da taƙawa? | أَوْ أَمَرَ بِٱلتَّقْوَىٰٓ ﴿١٢﴾ |

*13.* Ashe, kã gani, idan (shi mai hanin) ya ƙaryata, kuma ya jũya bãya?

أَرَءَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ﴿١٣﴾

*14.* Ashe, bai sani ba cewa Allah Yanã gani?

أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ﴿١٤﴾

*15.* A'aha! Lalle ne idan bai hanu ba, lalle ne zã Mu ja gãshin makwarkwaɗa

كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًۢا بِٱلنَّاصِيَةِ ﴿١٥﴾

*16.* Makwarkwaɗa maƙaryaciya, mai laifi.

نَاصِيَةٍ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٦﴾

*17.* Sai ya kirayi ƙungiyarsa.

فَلْيَدْعُ نَادِيَهُۥ ﴿١٧﴾

*18.* Zã Mu kirayi Zabaniyãwa (mala'iku mãsu girma).

سَنَدْعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ﴿١٨﴾

*19.* A'aha, kada ka bĩ shi. Kuma ka yi tawali'u,(1) kuma ka nemi kusanta (zuwa ga Ubangijinka).

كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَٱسْجُدْ وَٱقْتَرِب ۩ ﴿١٩﴾




Tana karantar da son Allah ga wannan al'umma ta Musulmi, da Ya ba su Lailatul Kadari dõmin Ya yawaita ladar ayyukansu ko da yake rãyukansu bã su da tsawo kamar na al'ummomin farko.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Lalle ne Mũ, Mun saukar da shi (Alƙur'ãni) a cikin Lailatul Kadari (daren daraja)

إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ فِى لَيْلَةِ ٱلْقَدْرِ ﴿١﴾

---

(1) Wato salla da sauran ibãdodi.

2. To, me ya sanar da kai abin da ake cewa Lailatul Kadari?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ ٢

3. Lailatul Kadari mafi alheri ne daga wasu watanni dubu.

لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ خَيۡرٞ مِّنۡ أَلۡفِ شَهۡرٖ ٣

4. Mala'iku da Rũhi suna sauka a cikinsa da iznin Ubangijinsu sabõda kowane umurni.

تَنَزَّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ فِيهَا بِإِذۡنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمۡرٖ ٤

5. Sallama ne shi daren, har fitar alfijiri.

سَلَٰمٌ هِيَ حَتَّىٰ مَطۡلَعِ ٱلۡفَجۡرِ ٥

## SŨRATUL BAYYINA سُورَةُ البَيِّنَةِ

Tana karantar da hãlãyen kãfirai da mutãnen Littãfi, wãto Yahũdu da Nasãra game da Annabi, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, a gabanin da bayan bayyanarsa.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

1. Waɗanda suka kãfirta daga mũtanen Littafi, da mushirikai, ba su kasance mãsu gushewa daga gaskiya ba har hujja ta je musu.

لَمۡ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ مُنفَكِّينَ حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ١

2. Wani Manzo(1) daga Allah, yana karãtun wasu takardu masu tsarki.

رَسُولٞ مِّنَ ٱللَّهِ يَتۡلُواْ صُحُفٗا مُّطَهَّرَةٗ ٢

(1) Shi ne Muhammadu, tsira da amincin Allah su tabbata a gare shi, dõmin bãbu wanda ya dãce da abin da ke cikin littafansu sai shi.

*3*. A cikinsu akwai wasu littafai mãsu ƙima da daraja.

*4*. Kuma waɗanda aka bai wa Littafi ba su sãɓa wa juna ba face bayan hujjar ta je musu.

*5*. Kuma ba a umarce su da kome ba, fãce bautã wa Allah, suna mãsu tsarkake addinin gare Shi, mãsu karkata zuwa ga addinin gaskiya, kuma su tsai da salla kuma su bãyar da zakka, kuma wannan shi ne addinin waɗanda suke a kan hanyar ƙwarai.

*6*. Lalle ne waɗanda suka kafirta daga mutanen Littafi da mushirikai suna cikin wutar Jahannama, suna madawwama a cikinta. Waɗannan su ne mafi ashararancin tãlikai.

*7*. Lalle ne waɗanda suka yi ĩmãni, kuma suka aikata ayyukan ƙwarai, waɗannan su ne mafifita alherin halitta.

*8*. Sakamakonsu, a wurin Ubangijinsu, shi ne gidajen Aljannar zama, ƙoramu na gudãna daga ƙarƙashinta, sunã madawwama a cikinta har abada. Allah Ya yarda da su, kuma su, sun yarda da Shi. Wannan sakamako ne ga wanda ya ji tsõron Ubangijinsa.

فِيهَا كُتُبٌ قَيِّمَةٌ ﴿٣﴾

وَمَا تَفَرَّقَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ إِلَّا مِنْ بَعْدِ
مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَةُ ﴿٤﴾

وَمَا أُمِرُوا إِلَّا لِيَعْبُدُوا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ حُنَفَاءَ
وَيُقِيمُوا الصَّلَاةَ وَيُؤْتُوا الزَّكَاةَ وَذَٰلِكَ دِينُ
الْقَيِّمَةِ ﴿٥﴾

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ وَالْمُشْرِكِينَ
فِي نَارِ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا أُولَٰئِكَ هُمْ شَرُّ الْبَرِيَّةِ ﴿٦﴾

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ أُولَٰئِكَ
هُمْ خَيْرُ الْبَرِيَّةِ ﴿٧﴾

جَزَاؤُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنَّاتُ عَدْنٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا
الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ
ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ رَبَّهُ ﴿٨﴾




Tana karantar da yadda mõtsin Tãshin Kiyãma yake, da bai wa mutãne sakamakon ayyukansu.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Idan aka girgiza ƙasa, girgizawarta.

إِذَا زُلْزِلَتِ ٱلْأَرْضُ زِلْزَالَهَا ﴿١﴾

*2.* Kuma ƙasa ta fitar da kayanta, masu nauyi,

وَأَخْرَجَتِ ٱلْأَرْضُ أَثْقَالَهَا ﴿٢﴾

*3.* Kuma mutum ya ce "Mẽ ne ya same ta?"

وَقَالَ ٱلْإِنسَٰنُ مَا لَهَا ﴿٣﴾

*4.* A rãnar nan, zã ta faɗi lãbãrinta,

يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ أَخْبَارَهَا ﴿٤﴾

*5.* Cewa Ubangijinka Ya yi umurni zuwa gare ta.

بِأَنَّ رَبَّكَ أَوْحَىٰ لَهَا ﴿٥﴾

*6.* A rãnar nan, mutane za su fito dabam-dabam domin a nuna musu ayyukansu.

يَوْمَئِذٍ يَصْدُرُ ٱلنَّاسُ أَشْتَاتًا
لِّيُرَوْا۟ أَعْمَٰلَهُمْ ﴿٦﴾

*7.* To, wanda ya aikata (wani aiki) gwargwadon nauyin zarra, na alheri, zai gan shi;

فَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا يَرَهُۥ ﴿٧﴾

*8.* Kuma wanda ya aikata gwargwadon nauyin zarra na sharri, zai gan shi.

وَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَرَهُۥ ﴿٨﴾

# SŨRATUL 'ÃDIYÃT — سُورَةُ العَادِيَاتِ

Tana karantar da yadda ake yin hari da lõkacin da ake yaƙin kãfirai, da dalilin da ya sa a yãƙe su.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Ina rantsuwa da dawãki mãsu gudu suna fitar da kũkan ciki.

وَٱلْعَٰدِيَٰتِ ضَبْحًا ﴿١﴾

*2.* Mãsu ƙyasta wuta (da kõfatansu a kan duwatsu) ƙyastawa

فَٱلْمُورِيَٰتِ قَدْحًا ﴿٢﴾

*3.* Sa'an nan mãsu yin hari a lokacin asuba,

فَٱلْمُغِيرَٰتِ صُبْحًا ﴿٣﴾

*4.* Sai su motsar da ƙũra game da shi.

فَأَثَرْنَ بِهِۦ نَقْعًا ﴿٤﴾

*5.* Sai su shiga, game da ita (ƙũrar), a tsakãnin jama'ar maƙiya.

فَوَسَطْنَ بِهِۦ جَمْعًا ﴿٥﴾

*6.* Lalle ne mutum mai tsananin butulci ne ga Ubangijinsa.

إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٌ ﴿٦﴾

*7.* Lalle ne shi mai shaida ne a kan laifinsa da haka.

وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٌ ﴿٧﴾

*8.* Kuma lalle ne ga dũkiya shi mai tsananin so ne.

وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلْخَيْرِ لَشَدِيدٌ ﴿٨﴾

*9.* Shin, bã ya da sanin lõkacin da aka tõne abin da yake cikin kaburbura,

۞ أَفَلَا يَعْلَمُ إِذَا بُعْثِرَ مَا فِي ٱلْقُبُورِ ﴿٩﴾

*10.* Aka bayyana abin da ke cikin zukata,

وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ﴿١٠﴾

*11.* Lalle ne Ubangijinsu, game da su, a ranar nan, Mai ƙididdigewa ne ?

إِنَّ رَبَّهُم بِهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّخَبِيرٌ ﴿١١﴾




Tana bayãnin Rãnar Kiyãma wajen hãlin fitar mutãne daga kaburbura da hãlãyen ƙasa da rabuwar mutãne bãyan hisãbi, wasu zuwa Aljanna wasu zuwa wuta, a bãyan bũsar ƙaho ta biyu.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Mai ƙwanƙwasar (zukata da tsõro)!

*2.* Mẽ ne mai ƙawanƙwasa?

*3.* Kuma me ya sanar da kai abin da ake ce wa mai ƙwanƙwasa?

*4.* Rãnar da mutãne za su kasance kamar 'ya'yan fãri mãsu wãtsuwa.

*5.* Kuma duwãtsu su kasance kamar gãshin sũfin da aka sãɓe.

*6.* To, amma wanda ma'aunansa suka yi nauyi,

*7.* To, shi yana a cikin wata rayuwa yardadda.

*8.* Kuma amma wanda ma'aunansa suka yi sauƙi (bãbu nauyi),

*9.* To, uwarsa Hãwiya ce.

*10.* Kuma me ya sanar da kai me ne ita?

*11.* Wata wuta ce mai zafi.

ٱلْقَارِعَةُ ﴿١﴾
مَا ٱلْقَارِعَةُ ﴿٢﴾
وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْقَارِعَةُ ﴿٣﴾
يَوْمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلْفَرَاشِ
ٱلْمَبْثُوثِ ﴿٤﴾ وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ
كَٱلْعِهْنِ ٱلْمَنفُوشِ ﴿٥﴾
فَأَمَّا مَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ ﴿٦﴾
فَهُوَ فِى عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٧﴾
وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ ﴿٨﴾
فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٌ ﴿٩﴾
وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا هِيَهْ ﴿١٠﴾
نَارٌ حَامِيَةٌۢ ﴿١١﴾




Tana bayãnin hana alfahari, sabõda dũkiya ko dangi.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

*1.* Alfahari da yawan dũkiya da dangi ya shagaltar da ku (daga ibada mai amfaninku).

أَلۡهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ١

*2.* Har kuka ziyarci kaburbura.

حَتَّىٰ زُرۡتُمُ ٱلۡمَقَابِرَ ٢

*3.* A'aha! (Nan gaba) zã ku sani.

كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٣

*4.* Sa'an nan, tabbas, zã ku sani.

ثُمَّ كَلَّا سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٤

*5.* Haƙĩƙa, da kuna da sani, sani na yaƙĩni.

كَلَّا لَوۡ تَعۡلَمُونَ عِلۡمَ ٱلۡيَقِينِ ٥

*6.* Lalle ne da kuna ganin Jahĩm.

لَتَرَوُنَّ ٱلۡجَحِيمَ ٦

*7.* Sa'an nan lalle ne za ku gan ta, da idanu, bayyane.

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيۡنَ ٱلۡيَقِينِ ٧

*8.* Sa'an nan lalle ne za a tambaye ku, a rãnar nan, lãbãrin ni'imar (da aka yi muku).

ثُمَّ لَتُسۡـَٔلُنَّ يَوۡمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ٨




Tana bayãnin cẽwa kõme mutum ya yi a lõkacinsa hasãra ne da ɓarnar zarafi, sai fa idan ibãda ce yake yi.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

*Da sũnan Allah, Mai rahama, Mai jin ƙai.*

وَٱلۡعَصۡرِ ١

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَفِي خُسۡرٍ ٢

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡحَقِّ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ ٣

*1.* Ina rantsuwa da zãmani.[1]

*2.* Lalle ne mutum yana a cikin hasara,

*3.* Fãce waɗanda suka yi ĩmani, kuma suka aikata ayyukan ƙwarai, kuma suka yi wa juna wasiyya da bin gaskiya, kuma suka yi wa juna wasiyya da yin haƙuri (su kam, ba su cikin hasara).

(1) Wasu suna fassarawa da waƙatin sallar Asar da kuma marece. A kõwane dai, an bai wa waƙati muhimmanci, zãmani yana yanke wanda bai yanke shi ba. Bã yã halatta ga mutum wata mudda ta zãmani ta wuce shi bai san amfãnin da ya sãma wa kansa a cikinta ba, kuma kõme ya sãmu idan ba addini ba ne, to, hasãra ce.

